# ZAWADI YA MSOMAJI KATIKA KUFAHAMU MANENO YA MANANI

**Fadhilatu Sheikh Al-Muqriu**
**Ahmad Khalil Shahin**

**Mwalimu wa Tajwid na Usomaji Qur'an**
**Katika Jumuia na Kituo cha Kheri cha Kufundisha na Kuhifadhisha Qur'an na Fani Zake**

**Mkoa wa Riadh – Saudi Arabia**

**MFASIRI**

**Sheikh Seif Abubakar Ruga**

**BISMILLAHIR RAHMANIR RAHIIM**

## UTANGULIZI

Sifa njema zinamstahiki Mwenyezi Mungu Mlezi wa viumbe wote, rehema na amani zimfikie Mtukufu zaidi wa Manabii na Mitume, Mtume wetu Muhammad صلى الله عليه وسلم na jamaa zake na Masahaba wake wote رضي الله عنـــهم. Baada ya utangulizi:

Hizi ni faida muhimu katika Elimu ya Qur'an Tukufu. Nimetaja ndani yake yaliyo sahihi katika sababu za kuteremka Qur'an na ubainifu wa kanuni zinazofuta Hukumu ya Aya zinazofutwa, makusudio ya sura, kisimamo cha lazima wakati wa kusoma Qur'an na ubainifu wa maana ya baadhi ya maneno ambayo ni vigumu msomaji kuacha kuyajua. Na kwa kuzingatia hayo, kwa idhini ya Allah تعالى, Kitabu kinakuwa ni utambuzi kwa mwenye kuanza kujifunza na ukumbusho kwa aliyekwisha kujifunza.

Katika kuiangazia kazi hii, nimeegemea kwenye vitabu vya Tafsiri, Vitabu vya Hukumu yenye kufuta Hukumu nyingine na vitabu vya kujua sababu ya kuteremshwa Aya. Na huu ni ufupisho timilifu, uliokuwa sahali kuufahamu na kuuhifadhi, ni mwepesi kwa wadau wote wa Qur'an kwa kuzingatia uwezo wao na hali zao. Na ni njia inayosaidia kwa mwenye kutaka kuhifadhi na kufanya vizuri, na ni ukumbusho kwa wenye kuhifadhi kutokana na kusahau.

Ili Msomi wa Qur'an awe na uelewa japo mdogo juu ya Elimu ya Kitabu hiki chenye kubainisha, na ukumbusho wenye hekima, na ili apate kuchuma matunda yake yaliyoiva, na apate kuangazika kwa nuru yake yenye kung'aa. Ili apate furaha kwayo katika maisha ya duniani na akhera, na apate kuwa ndani ya pepo ya juu ya Firdausi, katika makazi ya haki kwa Mfalme Mwenye Kuweza.

Na katika upande wa kutanguliza wema kwa wahusika, niwashukuru ndugu zangu, wanaume kwa wanawake, miongoni mwa wadau wa Qur'an ambao walichangia kwa kiasi kikubwa katika maandalizi na ufanikishaji wa Muhtasari huu. Na hakika Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema:

**"مَنْ لا يشْـــكرالنـــاسَ لا يــشكــرُ اللهَ"**

*"Na ambaye hawashukuru watu hawezi kumshukuru Allah."*[1]

[1] Hadithi imenukuliwa na Abu Daudi Atwayalisi katika "*Al-Musnadi*" (2613), Ahmad katika "*Al-Musanadi* (7939), Abuu Daudi katika "*Sun*an yake" Faslu ya Adabu, Mlango wa

Wao kwangu nina haki ya kuwapongeza na kuwaombea dua nzuri. Kama ambavyo ninapenda kutaja wasia wa wadau wa Qur'an, wasia huo wameutaja wasomi wa elimu mithili ya Ibin Taymiya, Maki bin Abu Twalib na Abdillahi bin Ghadyani – Allah تعالى Awarehemu – na wengineo katika wasomi wa Elimu ya Qur'an.

1. Msomi wa Qur'an anatakikana katika kutafuta Elimu aitakase nia yake hadi apate manufaa kwa Elimu hiyo.
2. Msomi wa Qur'an anatakiwa ajifunze Hukumu za lazima na Kanuni mbalimbali. Hakuna baya kama msomi wa Qur'an kusoma Hukumu za lazima ndani ya Qur'an pamoja na Kanuni zake kwa kuzihifadhi moyoni, huku hajui maana ya kile anachokisoma. Jee vipi mtu anaweza kukifanyia kazi kile asichokifahamu maana yake?.
3. Msomi wa Qur'an inabidi ajue Aya zilizoshuka zama za Makka na zama za Madina, ili apate kufahamu yale Allah تعالى Aliyowaeleza waja Wake mwanzoni mwa Uislamu, na yale Aliyowawekea wao Sharia mwishoni mwa Uislamu.
4. Msomi wa Qur'an anatakiwa ajue maneno mepesi na magumu katika Qur'an ili iwe sahali kwake yeye kujua maana ya Qur'an, na shaka imuondokee katika kujua kile anachokisoma.
5. Msomi wa Qur'an anatakiwa ajifunze sababu ya kushuka kwa Aya, kufanya hivyo kutamsaidia kuifahamu Qur'an, na kujua siri na hekima ya uwekwaji wa Sharia.
6. Msomi wa Qur'an inabidi ajue mitazamo ya Wanazuoni katika kujua idadi ya Aya katika sura.
7. Msomi wa Qur'an lazima ajue kisimamo cha lazima katika usomaji wa Qur'an ambacho Wanazuoni wa fani hiyo wamekubaliana juu yake. Na ajiepushe na kisimamo kitakachoharibu maana wakati wa usomaji Qur'an.
8. Msomi wa Qur'an anatakiwa ajue maana ya misamiati ya Qur'an, na kujifunza Tafsiri na ufafanuzi wa jumla katika Qur'an.

---

Kushukuru wema (4813). At-Tirmidhi katika "*Sunan* yake" Faslu ya wema na kuenzi undugu, Mlango wa Kumshukuru Aliyekufanyia Jambo Zuri (1954), kupitia Hadithi ya Muhammad bin Zayad kutoka kwa Abu Huraira na tamko la Hadithi:, "Hawezi kumshukuru Allah ambaye hawashukuru watu." At-Tirmidhi amesema: Hadithi ni Hasan Sahihi.

Ninamuomba Allah تعالى katika tuliyoyaandika yawanufaishe wadau wa Qur'an, na Atutunukie ikhlasi na amali njema, na Ajaalie kuwa ni Elimu yenye manufaa kwa atakayeisoma. Na Allah تعالى Amrehemu Mtume wetu Muhammad صلى الله عليه وسلم, jamaa zake pamoja na Maswahaba wake wote.

Ameyasema haya na kuyaandika mja fakiri katika kuhitajia msamaha wa Mola wake Jalili - Ahmad bin Khalil bin Shahin. Msomaji katika Idhaa ya Qur'an Tukufu, Mwalimu wa Tajwid na Usomaji Qur'an katika Shule ya kuhifadhisha Qur'an Tukufu ya *Mutawasitta* na *Thanawi* ya Aysha Mkoa wa Riadhi – zamani – Saudia Arabia.

**Baadhi ya Adabu wakati wa Kuisoma Qur'an**

1. Msomaji Qur'an awe twahara, asiwe na hadathi kubwa ya janaba au hadathi ndogo ya kutokuwa na udhu wa Kisharia. Na apige mswaki na kupaka manukato kiasi anachoweza.
2. Asishike Msahafu hadi atapokuwa Twahara na usafi kamili.
3. Asiuweke Msahafu ardhini isipokuwa katika hali ya dharura.
4. Asinyooshe miguu yake kuelekea Msahafu.
5. Ajitahidi kuelekea Qibla kwa kiasi anachoweza.
6. Atakapofika katika Aya ya Sijida asujudu.
7. Atakapofika katika Aya yenye *Tasbihi*, *Tah'lili* ataleta *Tasbihi* na *Tah'lili*. Atakapofika katika Aya inayozungumzia pepo, atamuomba Allah تعالى Pepo. Na atakapofika katika Aya inayotaja moto atajilinda kwa Allah تعالى amuepushe na moto.

**Fadhila za Mwenye Kujifunza na Kuifundisha Qur'an**

- **Kikheri**

  Hadithi iliyopokewa na Uthmani bin Affan رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم amesema;

  **"خَـــيرُكم مَـــنْ تَعَــلَّمَ الــقُــرآنَ وَعَــلَّــمَه"**

  *"Mbora wenu ni yule aliyejifunza Qur'an na akaifundisha kwa wengine."*[2]

---

[2] Hadithi ameinukuu Bukhari katika Mlango wa "Mwenye Kujifunza Qur'an na Akaifundisha" 6/236. Kadhalika, ameinukuu katika Sahihi yake Faslu ya Ubora wa Kuisoma Qur'an. Mlango wa 'Mbora wenu ni mtu aliyejifunza Qur'an na akawafunza wengine." (5027).

- **Kuhusubiana na Malaika Watukufu**

Hadithi iliyopokelewa na Bi. Aisha رضي الله عنها amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم amesema:-

**الذِيْ يَــقْـرَأ القــرآن وهو ما هــر به مع السفرة الكرام البررة، والذي يقـرأ القــرآن وهـو يتعتع فيه وهو عليه شاق له أجــران**

*"Mwenye kusoma Qur'an hali ya kuwa ni mahiri, atakuwa pamoja na Malaika watukufu wema, na ambaye anasoma Qur'an na hali ya kuwa anakwamakwama na kuwa na ugumu juu yake, atapata ujira mara mbili."*[3]

- **Kupata Hadhi Duniani na Akhera**

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Umar Ibin Al-Khattab رضي الله عنه kwamba Mtume صلى الله عليه وسلم amesema;

**"إن الله تعالى يرفعُ بهذا الْقـــــرآن أقْـــوامًا ويَضعُ بِه آخِــــرِيْنَ"**

*"Hakika Allah Aliyetukuka Huwainua kwa Qur'an hii watu na Huwadunisha kwa Qur'an hii wengine"*[4]

- **Uombezi kwa Watu wake**

Hadithi iliyopokewa na Umama Al-Bahili رضي الله عنه amesema: Nimemsikia Mtume صلى الله عليه وسلم anasema;

---

[3] Hadithi ameinukuu Bukhari katika Tafsiri ya Sura ya Abasa 6/206. Muslim ameinukuu katika Mlango "Fadhila ya umahiri katika usomaji Qur'an, na kwa yule mwenye kukwamakwama ndani yake." (550) Bukhari ameinukuu katika Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri ya Sura ya Abasa (4939), na Muslim katika Sahihi yake Faslu ya Mfasiri na kupunguza kwake. (798) na tamko ni la Bukhari:

**" مثل الذي يَـقْـرَأُ الــقــرآنَ وهــو حافظ له مــعَ الســفَــرةِ الــكِـرَامِ، ومثَــل الذي يــقــرأ القــرآن وهــو يتعاهده وهُوَ عَلَيهِ شَــــدِيْدٌ، فَـــلَهُ' أَجْــــرَانِ"**

"*Mfano wa anayesoma Qur'an na hali ya kuwa ana uangalifu wa hali ya juu yu pamoja na Malaika watukufu. Na mfano mtu anayesoma Qur'an kwa kulazimiana nayo hali ya kuwa na uzito juu yake, atapata ujira miwili." kadhalika Muslim amepokea mfano wake.*

[4] Hadithi ameinukuu Muslim katika Mlango: "Ubora wa wanaoshughulika na Qur'an na kuifundisha." 1/559. Muslim ameinukuu katika Sahihi yake Faslu ya Swala ya wasafiri na kupunguza kwake (817) Na tamko lake.

**" إن الله يرفع بهــــذا الكـــتاب أقـــوا مًا وَيَضَعُ بِهِ آخِــــرِيْنَ "**

*" Hakika Mwenyezi Mungu Huwainua watu kupitia kitabu hiki na Huwaporomosha wengine."*

"إقْـــــرَؤوا القُـــرآنَ فَإنَّه يَأْتِيْ يَوْم الْـــقِيَامَةِ شـــفِـــيْـــعًا لأَصْـــــحَــــابِهِ"

*"Someni Qur'an hakika siku ya Kiama itakuja kuwa uombezi kwa watu wake."*[5]

- **Wivu Mzuri**

Hadithi iliyopokewa na Ibin Umar رضي الله عنه kutoka kwa Mtume صلى الله عليه وسلم amesema;

" لاَ حَــسَدَ إلاَّ فِي اثْنَتَــيْنِ رجـل آتَاه الله الْــقُـــرآنَ فَهُوَ يَقـوم به آناء الليل وآناء النهار ورجل آتاه الله مَالاً فهُـــوَ يُنْـــفِقُهُ آنَاء اللَيْل وأنَاءِ النَّهارِ"

*"Hakuna wivu mzuri isipokuwa katika mambo mawili, kwa mtu Allah aliyempa Qur'an yeye hushughulika nayo saa za usiku na mchana, na kwa mtu Allah aliyempa mali, yeye huitoa kipindi cha usiku na mchana."*[6]

- **Kupanda Daraja la juu.**

Hadithi iliyopokewa na Abdillah bin Amri bin Al-Asi رضي الله عنه kutoka kwa Mtume صلى الله عليه وسلم amesema;

---

[5] Hadithi ameinukuu Muslim katika mlango: Ubora wa kusoma Qur'an na Sura ya Al-Baqara, na ukamilifu wake:

"اِقـــــرأوا الْــــقُّـرآنَ فَإنه يأتي يوم القيامة شفيعا لأضحابه، اقرؤوا الزهراوين البقرة وسورة آل عمران ،فَإنهـــما تَأتيان يوم القيامة كَأنهما غمامتان، أو كأنهـــما غيايتان، أو كأنهـما فرقان من طير صواف، تـــحاجان عن أصـــحابـــهما، اقرؤوا سورة البقرة ،فإن أخذها بركة، ولا تستطيعها البطلة"

*"Isomeni Qur'an - siku ya Kiyama itakuja kuwa muombezi kwa watu wake. Someni nuru mbili zenye kuangaza Al-Baqara na Sura Ali Imrani. Hakika sura mbili hizo thawabu zake zitakuja siku ya Kiama kama vile viwingu viwili, au kama vikundi viwili vya ndege. Sura mbili hizo zitamtetea mhusika wake. Someni sura ya Al-Baqara, hakika katika kuichukua kuna Baraka na wala wachawi hawawezi kuitengua.* "Hadithi ameinukuu Muslim katika Sahihi yake Faslu ya "Swala ya wasafiri na kupunguza kwake." (804)

[6] Hadithi ameinukuu Bukhari katika Mlango wa furaha kwa mwenye kusoma Qur'an." (6/236), na Muslimu ameinukuu katika Mlango, "Ubora wa mtu anayeisimamia Qur'an na akaifundisha", 1/558. Bukhari ameinukuu katika "sahihi yake" Faslu ya, "fadhila ya Qur'an Mlango wa Furaha kwa mwenye Qur'an" (2450), na Muslimu katika "sahihi yake" Faslu ya Swala ya wasafiri na kupunguza kwake (815). Na tamko ni la Muslimu.

**" يُقالُ لصَاحِبِ الْـقُرْآنِ اقــرأ ورَاقِ وَرَتل كَـما كنت ترتل فى الدنيا فَإن منزلتك عند آخــر آية تقرؤها"**

*"Itasemwa kuambiwa mwenye kulazimiana na Qur'an na kuifanyia kazi, soma na upande daraja ya Peponi, na usome bila ya kufanya haraka kama ulivyokuwa ukisoma duniani. Hakika daraja yako ni katika Aya ya mwisho unayoisoma."*[7]

## Amri ya Kulazimiana Kuisoma Qur'an

Imethibiti kutoka kwa Abuu Mussa Al-Ash'ari رضي الله عنه kutoka kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema;

**"تعاهدوا هـذا القرآن فوالذي نفس محمد بيده لهوأشد تفلتا من الإبل فِيْ عَقْلِـــــها"**

*"Dumuni katika kuisoma Qur'an hii, naapa kwa Yule Ambaye nafsi yangu ipo Mikononi Mwake. Qur'an ni haraka zaidi kuondoka kwa mtu kuliko Ngamia aliyefungwa katika kamba yake."*[8]

Kupitia Hadithi zilizopita inakubainikia wewe mwenye kusoma Qur'an Allah تعالى Alichokuwekea Kwake miongoni mwa kheri, utukufu, hadhi, uombezi na daraja ya juu Peponi.

Hivyo basi, jitahidi ndugu yangu – Allah تعالى Akurehemu kuwa katika watu wake, na jipinde na uazimie kwa dhati kabisa kuwa miongoni mwao.

---

[7] Hadithi ameinukuu Abu Daudi katika kitabu cha Swala, mlango wa, "Upendekezaji katika kuisoma vizuri Qur'an." 2/73, na ameinukuu At-Tirmidhi katika Kitabu cha thawabu za Qur'an, Mlango namba 18,4/250 na Imamu Al-Bani amesema ni Sahihi katika mtiririko wa Hadithi zilizo Sahihi namba 2240. Imamu Ahmad ameinukuu katika "*Al-Musnadi*" (6799). Na Abu Daudi katika "*Sunna* yake" Faslu ya Swala, Mlango wa upendekezaji wa kusoma Qur'an vizuri (1464), na At-Tirmidhi katika "Jamii yake" Faslu ya fadhila za Qur'an, Mlango namba 18 (2914) na At-Tirmidhi amesema. Hii ni Hadithi Hasan Sahihi.

[8] Hadithi hii ameinukuu Bukhari katika Faslu ya Fadhila za kusoma Qur'an, katika mlango: "Kuirejea Qur'an na kudumu nayo." (6/237 – 238), na Muslimu ameinukuu katika Faslu ya Swala ya wasafiri na kupunguza kwake, mlango wa Fadhila ya Qur'an na yanayofungamana nayo 1/545. Bukhari ameinukuu katika Sahihi yake Faslu ya Fadhila ya Qur'an, "Mlango wa kuirejea Qur'an na kulazimiana nayo (5033) na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala ya wasafiri na kuipunguza kwake (790) na tamko ni la Bukhari.

**"تَعَاهَدُوْا الْقُرآنَ فَوَالّذِيْ نَفْسِيْ بِيَدِهِ هُوَ أَشَدُّ تَفَصِّيًا مِنَ الإبِلِ فِيْ عُقُلِهَا"**

*"Mdumu na Qur'an Naapa kwa Yule Ambaye nafsi yangu ipo Mikononi Mwake ni haraka kuondoka kuliko Ngamia katika kamba yake."*

**Nasaha kwa Mwalimu Anayefundisha Qur'an**

Hizi ni nasaha na muongozo kwa mwalimu anayefundisha Qur'an:

1. Ni kumtakasia nia Allah تعالى na akusudie katika kujifunza kwake kupata ujira, thawabu, maghufira, radhi za Allah تعالى, kutazama Uso Wake Allah تعالى na kuingia Peponi.

   Na kama ilivyokuja kutoka kwa Mtume صلى الله عليه وسلم katika Hadithi Sahihi kuhusiana na kheri, uombezi, uenyeji, kuwa pamoja na malaika watukufu wema, kuwa na hadhi duniani na akhera, kupata furaha na wivu mzuri, na kupanda katika madaraja ya juu Peponi….. Haya yote yanafungamana, na kumpwekesha Allah تعالى kwanza, nia ya kweli, na kukaa mbali na bidaa, uzushi, mambo yenye utata, ukhurafi na sifa mbaya, mithili ya kiburi, kujiona na kujisikia, husuda na ria, uongo n.k.

2. Kuwa mnyenyekevu yeye mwenyewe na katika mambo yake yote, hususani anapokuwa anawafundisha watu, wala asiitukuze nafsi yake kupita kiasi, awe mnyenyekevu kwa anayemfundisha na kujisogeza kwake, bila ya kutofautisha baina ya mkubwa na mdogo, tajiri na masikini, mwenye cheo na asiye na cheo. Wote kwake yeye wapo sawa. Imamu Sufiani bin Uyaina Allah تعالى Amrehemu amesema: "Mwanazuoni hafikii daraja ya utukufu na unyenyekevu ila kwa mambo matatu: Mosi, ni kujifunza kwa aliyemzidi kielimu. Pili, ni kujifunza kutoka kwa wenzake wa daraja moja. Tatu, ni kujifunza kutoka kwa wa chini yake".

3. Ni kujitahidi kiasi cha uwezo wake kujifunza Kitabu cha Allah تعالى, na kutaraji thawabu katika hilo kama tulivyotangulia kueleza, wala dunia isiwe ndio dhamira yake, kutanguliza vilivyo kwa Allah تعالى ni bora zaidi, na kuwa tajiri wa roho, pasi na kujidunisha au kujidhalilisha na wala asimuone mtu mwengine ni bora zaidi katika dunia ila yule aliyeruzukiwa ucha – mungu, wema, elimu na utiifu.

4. Awe ni mwenye kudumu katika kufuata Sharia za Allah تعالى , ajitenge mbali na mambo ya utata, bidaa, uzushi ukhurafi. Na nafsi yake aiapishe kulazimiana na Kitabu cha Allah تعالى, na awe mweledi, mwenye kuhifadhi, mwenye kukusanya baadhi ya Hukumu za usomaji Qur'an, tafsiri, lugha ya Kiarabu na elimu ya Qur'an.

5. Awe laini, mpole madhubuti wakati mwengine, awafanyie upole wale wanaosoma kwake, anayejua hali za watu wanaosoma kwake, na

kuamiliana nao kwa yale ambayo yatawaletea maslahi na manufaa, na kuwavumilia na kuwasamehe, kuwaenzi, kuwathamini, kuwakirimu, kuwahishimu, kuwanasihi na kuwapendelea wao yale anayoyapenda yeye katika nafsi yake, katika mambo ya kheri za dunia na akhera.

**Nasaha kwa Mwanafunzi Anayejifunza Qur'an**

Watu wa Qur'an ni watu wenye mizani za pekee kwa Allah تعالى, hivyo basi, inatakikana wajipambe kwa tabia nzuri. Na imekuja katika Hadithi:

**"كان خـــــــلقه القـــرآن"**

*"Mtume* صلى الله عليه وسلم *tabia yake ilikuwa ni Qur'an"* Na kauli yake Mtume صلى الله عليه وسلم:

**"خَيْـــرُكم من تعلَّم الْـــقُرْآن وَعَـــلَّمّه"**

*"Mbora wenu ni yule aliyejifunza Qur'an na akaifundisha kwa wengine"*

Na hizi ni baadhi ya nasaha na muongozo kwa mwenye kutaka kuhifadhi Qur'an na fani zake:

1. Kumpwekesha Allah تعالى na kumtakasia nia katika ibada yake na utiifu wake, kuwatii wazazi wawili, kujipamba na sifa ya ukweli, na tabia nzuri, kulingania kwa Allah تعالى kwa kuwa na ujuzi, kuamrisha mema, kukataza maovu, kwa hekima na mawaidha mazuri, kuwa kigezo kizuri kwa familia yake na jamii yake na kutia nia katika kuhifadhi Kitabu cha Allah تعالى na kujifunza, yote haya kwa kutaka radhi za Allah تعالى.

2. Autakase moyo wake na ushirikina, ria, bidaa na uzushi, kiburi, kujiona, husda na kila ambalo kinachafua, ili apate kutangamaa kwa kuikubali Qur'an, kuihifadhi, kuifahamu, kuizingatia na kunufaika nayo.

3. Amuheshimu Mwalimu wake na kumthamini, na ampe hadhi yake ya ualimu.

4. Awe na heshima katika kuwepo kwake, asimsengenye yeyote katika hadhira yake, wala asizungumze katika hadhira yake na wala asimsakame kwa maswali, mwalimu wake.

5. Asioneshe ishara inayokwenda kinyume na Mtazamo wa Sheikh wake, hivyo hivyo akajiona kuwa yeye anajua zaidi kuliko Ustadhi wake.

6. Asimwashirie Sheikh wake kwa mkono, wala asimsengenye kwa macho yake katika hadhira yake, na wala asimuambie: Fulani amesema rai tofauti na ya kwako.

7. Inabidi ajipinde na kujitahidi katika kutafuta elimu wakati wa rika la ujana, uchangamfu na nguvu ya mwili.

**Faida za Kujua Sababu za Kushuka kwa Aya za Qur'an**

1. Kujua hekima ya Allah تعالى katika Kuteremsha kile ambacho Amekiainisha katika Sharia.

2. Kuifahamu Aya fahamu iliyo sahihi isiyokuwa na utata au mkanganyiko ndani yake, kwa kuwa huwezi kujua tafsiri ya Aya ipasavyo isipokuwa kwa kujua kisa chake na ubainifu wa kushuka kwake.

3. Kujua kuwa sababu ya kushuka Aya hakuachani na hukumu ya Aya ila kukiwa na chenye kuiwekea mipaka hukumu hiyo, kwani makubaliano ya pamoja ya Wanazuoni "*Ijmaai*" yanathibitisha kwamba Hukumu ya sababu imethibiti kwa njia yakinifu. Kama sababu haitajulikana inaruhusiwa Hukumu hiyo kuondoka, kwa kuwekewa mipaka na Hukumu nyingine, licha kuwa si ruhusa kuivua Hukumu iliyothibiti kupitia Makubaliano ya pamoja ya wanazuoni tuliyoyataja "*Ijmaai*".

4. Kujua Aya imeteremshwa kwa nani, ili pasiwepo utatanishi, akatuhumiwa asiye na kosa na kusafishwa mwenye kosa. Na kwa kuzingatia hilo, Bi Aisha رضي الله عنها alimpinga Maruwani pale alipomtuhumu ndugu yake Abdurrahmani Ibin Abubakar رضي الله عنه kuwa Kauli Yake Allah تعالى:

   وَٱلَّذِى قَالَ لِوَٰلِدَيۡهِ أُفٍّ لَّكُمَآ

   ***"Na ambaye amewafyonya wazazi wake na akawaambia….." Qur'ani 46:17***

   Bi Aisha رضي الله عنها akasema; Naapa kwa Allah تعالى Aya haikushuka kwa ajili yake na lau ningetaka - kutaja imeshuka kwa nani - ningelitaja jina lake.

5. Humsaidia msomaji Qur'an kuifahamu vizuri, kwa kuwa kujua sababu za kushuka Aya inalazimu kufahamu maana ya Qur'an na minasaba yake. Al-

Wahidi amesema; “Hayumkiniki kuitafsiri Aya bila ya kujua kisa chake na ubainifu wa kushuka kwake.”

6. Husaidia kuihifadhi Qur’an na kuthibitisha maana yake, kwani Hukumu inasababishwa na matukio, wahusika, nyakati na mahali na husaidia kukazia maarifa na kuyadhibiti.

7. Huthibitisha kujua mfumo wa hekima uliotumika katika uwekwaji wa Sharia ya Hukumu iliyojiri katika Aya husika katika Qur’an. Tumelazimika kutaja kwa ufupi faida sahihi za sababu ya kushuka kwa Aya katika Qur’an, ili iwe wepesi kwa walio wengi kuihifadhi na kuifahamu, na anayetaka kujua ziada ya sababu hizi na arejee katika vitabu vingine.

**Kuthibitisha Hukumu Mpya *“Ann-Aasikh”* na Kufuta ya Zamani *“Al-Mansuukh”***

**(a)** Neno *“Ann-aasikh”* katika Muktadha wa lugha ya Kiarabu hufahamisha maana mbili:-

Mosi: Kuondoka na kufuta, husemwa katika lugha ya Kiarabu “*Nasakhat Ashamsu Adhilla*” Yaani, jua limeondoa kivuli.

Pili, huja kwa maana ya unukuaji na uhawilishaji. Husemwa lugha ya Kiarabu: *“Nasakhtu Al-Kitaba.”* Kwa maana, nimekiwahilisha kitabu, pindi unaponukuu yaliyomo katika kitabu.

Neno “*Ann-aasikh*” katika istihahi ya Kisharia: Ni uondoshwaji wa Hukumu iliyothibiti kwa andiko la zamani, na uteremshwaji wa Hukumu nyingine iliyothibiti kwa andiko jipya.

**(b)** Sehemu Zinazoangaziwa na Ufutaji Hukumu:

Ufutaji huu wa Hukumu ya zamani na kusimika Hukumu mpya, unaangazia katika Hukumu tanzu za Kiutendaji miongoni mwa maamrisho na makatazo. Ama katika upande wa itikadi, na hulka kuu nzuri pamoja na mambo bora, mfano wa wema, ukweli, uaminifu, uadilifu na misingi ya ibada na miamala, mithili ya Swala, Swaumu na Zaka, kadhalika ibara za maana ya khabari tu, zote hizo haziangaziwi na ufutaji wa Hukumu *“Ann-aasikh”*.

**(c)** Njia ya kujua yenye kuthibitisha Hukumu mpya na kufuta ya zamani ni:

i. Andiko la wazi kutoka kwa Mtume صلى الله عليه وسلم au kutoka kwa Swahaba, kama Hadithi yake Mtume صلى الله عليه وسلم:

"نَهَيْــتُكُمْ عَنْ زِيَارَةِ الْـــــــقُبُوْرِ فَزُوْرُوْهَا"

*"Niliwakataza kuyazuru makaburi hivyo basi yazuruni."*[9]

ii. Makubaliano ya pamoja ya umma wa Kiislamu "*Ij'maai*" ya kuwa andiko hili ndio limefuta Hukumu hii, na andiko hili ndio Hukumu yake imefutwa.

iii. Kujua wakati wa kuja kwa kila andiko lililothibitisha Hukumu na ambalo Hukumu yake imefutwa.

**(d)** Vigawanyo vya ufutaji Hukumu *"Ann-aasikh"* katika Qur'an.

Ufutaji Hukumu *"Ann-aasikh"* katika Qur'an hugawanyika katika sehemu tatu:

(i) Kuifuta Aya yenyewe kabisa pamoja na Hukumu yake: Mfano wake ni kauli ya Aisha رضي الله عنها,

"كَانَ فِيْمَا أَنْزِلَ مِنَ الْـقُرْآنِ عَشْرُ رَضَعَاتٍ مَعْلُوْمَـــاتٍ يُحَرِّمْنَ. ثُمَّ نُسِخْنَ بِخَمْسٍ مَعْلُوْمَاتٍ فَتُوُفِّيَ رَسُوْلُ الله صلى الله عليه وسلم وَهُنَّ فِيْمَا يُقْــرَأُ مِنَ الْـقُرْآنِ"

*"Qur'an ilipokuwa inashuka unyonyeshaji wa mama kwa mtoto mara kumi zenye kueleweka hupatisha Hukumu ya uharamu, kisha Hukumu hiyo ikafutwa kwa unyonyeshaji wa mama kwa mtoto mara tano zenye kueleweka. Hivyo basi Mtume wa Allah* صلى الله عليه وسلم *amefariki na mara hizo ndizo zilizokuwa zikisomwa katika Qur'an."*[10]

(ii) Kuifuta Hukumu ya Aya na kubaki ikisomwa ndani ya Qur'an. Na sehemu hii ndio ambayo wanazuoni wameshughulika nayo, na wakaitungia vitabu, na watunzi wakataja Aya nyingi sana.

(iii) Kufuta usomaji wa Aya na kubaki Hukumu yake. Mfano wake ni kama Aya ya kurujumu kwa mawe ambayo ni:

"الشيخ والشيخة إذا زنيا فارجموهما البتة نكالا من الله والله عزيز حكيم"

*"Mzinifu aliyeolewa au aliyeoa watakapozini wapigwe kwa mawe, ikiwa ni adhabu kutoka kwa Allah, na Allah ni Mwenye Kushinda Mwenye Hekima"*

---

9 Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Mlango wa Udh'hiya (1977).
10 Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Mlango wa unyenyekevu. (1452)

Hivyo basi, Hukumu ya kurujumu kwa mawe kwa wazinifu waliooa au walioolewa imethibiti kupitia Aya hii, lakini Aya hii usomaji wake umefutwa, haimo ndani ya Qur'an.

**(e)** Hekima ya ufutaji *"Ann-aasikh*":

Kuna Hekima nyingi sana, miongoni mwa Hekima hizo:

(i) Kuzingatia na kuchunga maslahi ya waja.

(ii) Kuratibu na kuingia katika utekelezaji wa Sharia hatua kwa hatua kulingana na mabadiliko ya ulinganiaji na hali za watu.

(iii) Kupewa mtihani mtu aliyekalifishwa na Sharia kwa kuifuata au kuipinga.

(iv) Umma kutakiwa kheri na kufanyiwa wepesi juu yake.

**(f)** Miongoni mwa Faida za Uthibitishaji Hukumu na uondoshaji

(i) Muislamu kujua alichokifanyia kazi mwanzoni mwa Uislamu kisha kikafutwa.

(ii) Aya iliyokuja nyuma aghlabu ndio inayoondosha Hukumu, na Aya iliyotangulia kushuka ndio inayoondoshwa Hukumu yake, faida yake ni kuleta tahafifu, wepesi na kuondoshea umma uzito n.k.

## Sura ya Al-Fatiha

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Muddathir, idadi ya Aya zake ni 7 kwa makubaliano ya pamoja ya Wanazuoni wa fani ya idadi za Aya za Qur'an "*Ij'maau*".[11]

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Fatiha

Hadithi iliyopokelewa kutoka kwa Abuu Saidi bin Al-Muala رضي الله عنه amesema: Nilikuwa nikiswali msikitini, Mtume صلى الله عليه وسلم akaniita na wala sikumuitikia, nikasema: Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم nilikuwa nikiswali, Mtume صلى الله عليه وسلم akasema: Hivi Allah تعالى Hakusema:

ٱسْتَجِيبُواْ لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيكُمْ

***"…Muitikieni Mwenyezi Mungu na Mtume anapokuitieni jambo la kukupeni uzima wa milele."* (8:24)**

Kisha Mtume صلى الله عليه وسلم akasema kuniambia:

**"لأُعَلِّمَنَّكَ سَورَةً هِيَ أَعْظَمُ السُّوَرِ فِي الْقُرْآنِ قَبْلَ أَنْ تَخْرُجَ مِنَ الْمسْجِدِ ثُمَّ أَخَذَ بِيَدِيْ فَلَمَّا أَرَادَ أَنْ يَخْرُجَ قُلْتُ لَهُ أَلَمْ تَقُلْ لأُعَلِّمَنَكَ سُوْرَةً هِيَ أَعْظَمُ سُوْرَةٍ فِي الْقُرْآنِ قَالَ الْـحَمْدُ لله رَبِّ الْعَالِمِيْنَ هِيَ السَّبْعُ الْمَثَانِيْ وَالْقُرْآنُ الْعَظِيْمُ الَّذِيْ أُوتِيْتُهُ"**

*"Nitakufundisha Sura Tukufu kushinda sura zote katika Qur'an, kabla hujatoka msikitini, kisha Mtume akaushika mkono wangu, alipotaka kutoka nilimuambia: Mtume ulinieleza kuwa,'Nitakufundisha Sura Tukufu zaidi katika Qur'an.' Mtume* صلى الله عليه وسلم *akasema: Al-Hamdulillahi Rabbil Alamiin ni katika Aya saba zinazojirudia mara kwa mara, na Qur'an Tukufu ambayo nimepewa"*[12]

---

[11] Wanazuoni mashuhuri wa fani ya idadi za Aya za Qur'an ni Saba, ambao ni wanazuoni wa Madina ya mwanzo, wanazuoni wa Madina ya mwisho, wanazuoni wa Makka, Basra, Damascus, Himswa na Kufa. Taz: Kitabu cha "Shar'hu Al -Fawaidi a-Hisani "cha Abdulfatih Al-Qadhi (uk 27).

[12] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa yaliyokuja katika *Fatihat Al-Kitabu* (4474) Na Faslu ya Fadhila za Qur'an, Mlango wa *Fatihatu Al-Kitaabu* (5006).

**Madhumuni ya Sura**

Sura hii ni ufunguzi wa Qur'an Tukufu, kwa kuzingatia hilo imeitwa Sura ya Al-Fatiha, na ina majina mengi sana, miongoni mwa majina hayo ni *Ummu Al-Kitab, As'sab'ul – Mathani* na *Ummu Al-Qur'an.*

**Yaliyomo katika Sura Hii**

1. Aina ya sifa zote zinamstahiki Allah تعالى

2. Kumtukuza Allah تعالى kuwa Yeye ndiye Mmiliki wa mambo yote siku ya Kiama.

3. Aina tatu za Kumpwekesha Mwenyezi Mungu "*Tawhid*" *Tawhidir Rubuubiyya* (Yaani kumpwekesha Mwenyezi Mungu katika Utawala Wake). Allah تعالى Amesema:

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٢﴾

***"Sifa njema zote ni za Mwenyezi Mungu, Mola Mlezi wa viumbe vyote."* (1:2)**

4. Kuthibitisha Utume, Allah تعالى Amesema:

ٱهۡدِنَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ﴿٦﴾

***"Tuongoe njia iliyonyooka."* (1:6)** Kwa kuwa hilo ni muhali bila ya kuwepo Utume.

5. Kuthibitisha malipo kwa wanaofanya amali. Allah تعالى Amesema;

مَٰلِكِ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ﴿٤﴾

***"Mwenye Kumiliki Siku ya Malipo"* (1:4)**

6. Kuwa na Ikhlasi katika Dini kwa ajili ya Allah تعالى kiibada na kwa kuhitaji msaada. Allah تعالى Amesema:

إِيَّاكَ نَعۡبُدُ وَإِيَّاكَ نَسۡتَعِينُ ﴿٥﴾

***"Wewe tu tunakuabudu, na Wewe tu tunakuomba msaada."* (1:5)**

7. Ushajiishaji katika kutenda mema ni tabia na mfumo wa watu wema, na vitisho ni katika tabia na mfumo wa wapotevu, Allah تعالى Amesema:

صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنۡعَمۡتَ عَلَيۡهِمۡ غَيۡرِ ٱلۡمَغۡضُوبِ عَلَيۡهِمۡ وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ۝٧

***" Njia ya uliowaneemesha, siyo ya waliokasirikiwa, wala waliopotea."* (1:7)**

8. Imekuja baada yake tamko la '*Amiin*' kwa maana ya Ewe Mola wangu wa haki kubali.

**Baadhi ya Maneno Yanayotamkwa Kimakosa katika Sura ya Al-Fatiha**

1. Kusoma "الحَـمْدِ" "*Al-hamdi*" Hiki ni kisomo cha Hasan Basri, lakini siyo mashuhuri, kimekosa moja ya nguzo sahihi, ambayo ni kusomwa na idadi ya watu wengi. Na usomaji sahihi wa neno hili ni "*Al-Hamdu*" "ٱلۡحَمۡدُ"
2. Kusoma "نَعبِـدْ" '*Na'abidu*" kunaharibu maana, na sahihi ni kusoma "*Na'abudu*." "نَعۡبُدُ"
3. Kusoma "إِيَّاكَ" "*Iyaaka*" bila ya kukazia katika herufi "y" usipokazia herufi hiyo maana hubadilika na kuwa "Jua". Na sahihi ni kusoma "*Iyyaaka*" kwa kukaza katika herufi "y" "إِيَّاكَ"
4. Kusoma "إيَاكِ" "*Iyyaaki*" Huharibu maana, na sahihi ni kusoma "*Iyyaaka*" "إِيَّاكَ"
5. Kusoma ""أَهْـدِنَا"" "*Ah'dina*" yenye maana, tupe zawadi. Na sahihi ni "*Ih'dina*" "ٱهۡدِنَا"
6. Kusoma "الصـرات" "*As'Sirata*" Huharibu maana, sahihi ni kusoma "الصِّراطَ" "*As-Siratwa*"
7. Kusoma "أَنْعَمْـتُ" "*An'amtu*" Huharibu maana, sahihi ni kusoma "أَنْعَمْتَ" "*An'amta*".
8. Kusoma "الذَّالِيْن"" "*Ad-Dhaliin*" Huharibu maana, na sahihi ni kusoma "الضَّآلِّيْن" "*Ad-Dhwalliin*" ambao ni Wakristo wamepotea njia.

Na kuna baadhi ya maneno huzingatiwa kuwa yanatamkwa kimakosa kwa njia iliyojificha mno, ambayo inahitajika udhibiti, na wala udhibiti huo huwezi

kuubaini ila kwa njia ya kutamka mdomoni au kwa usomaji wa Sura ya Al-Fatiha mtu mahiri na mweledi katika hifdhi ya Qur'an. Na Sura ya Al-Fatiha ni nguzo miongoni mwa nguzo za Swala, na wala Swala haiwezi kusihi bila ya kusoma Sura hii.

**Tanbihi:**
Katika Sura ya Al-Fatiha kuna "*Shada*" mkazo katika maneno kumi na moja. Kama alivyotaja hilo Mwanazuoni mweledi katika Madhehebu ya Hanbali Ibin Qudama Al-Maqdisi,[13] Allah تعالى Amrehemu, pale aliposema: "Na ndani yake kuna "*Shada*" mkazo katika maneno kumi na moja, ukiacha herufi moja tu katika *Al-Fatiha* au *Shada* yake, Swala haisihi, kwa kuwa hujaisoma Sura yote, na *Shada* husimama badala ya herufi, akihafifisha katika utamkaji wa *Shada* inasihi, ni kama ameitamka katika hali ya haraka."[14]

**Ubainifu wa Baadhi ya Maneno katika Sura**

| Na | Namba ya Aya | Neno | Tafsiri yake | Maana yake |
|---|---|---|---|---|
| 1. | 7 | ٱلۡمَغۡضُوبِ عَلَيۡهِمۡ | Siyo ya waliokasirikiwa | Ni Mayahudi na wanaoshabihiana nao katika kuacha kufanya amali kwa mujibu wa Elimu. |
| 2. | 7 | وَلَا ٱلضَّآلِّينَ | Wala waliopotea | Ni Wakristo na wanaoshabihiana nao katika kufanya amali bila ya Elimu. |

[13] Yeye ni mtu aliyeafikishwa katika Dini, Abdillah bin Ahmad bin Qudama bin Miqdami bin Nasri Al-Maqdisi, Mwanazuoni mweledi na mbobezi katika Madhehebu ya Hanbali. Abu Muhammad Al-Maqdisi, alisoma kwa Masheikh wake wa Damascus, na akasafiri kwenda Baghdad kujifunza masomo ya Sharia ya Kiislamu "Fiqhi" katika Madhehebu ya Imam Ahmad. Huko alibobea, akatoa fat'wa na kufanya midahalo, na akatabahari katika fani mbalimbali, huku akijipamba na joho la ucha-mungu na kufanya ibada. Na ametunga vitabu vingi sana, miongoni mwa vitabu hivyo: *Al-Mughni, Al-Kahfi, Ar-Rawdha* katika Misingi na Kanuni za Kisharia *"Usul Al-Fiqhi"* na vitabu vingi nyenye faida. Alifariki mwaka (620) Hijiriya katika siku ya Idi Al-fitri. Taz. "*Siyarul Aal'laamu An-Nubalaa* cha Imamu Ad-dhahabi "(26/165), *Al-Bidaya Wannihaya* cha bin Kathir (17/117).

[14] Taz: "*Al-Kafii*" katika Fiqhi ya Imamu Ahmad Ibin Qudama (2/40)

## Sura ya Al-Baqara

Sura hii imeteremshwa Madina, isipokuwa Aya moja tu ya 281, Aya hii imeshuka katika Hijja ya mwisho ya Mtume "*Hijjat Al-Wadaai*" Na hii ndio Sura ya mwanzo kushuka katika Sura za Madina. Idadi za Aya zake ni (286) kwa mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa kufa.[15]

### Yaliyomo Katika Ubora wa Sura ya Al-Baqara

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Abu Umama Al-Bahili رضي الله عنه amesema: Nimemsikia Mtume صلى الله عليه وسلم anasema:

**"اقرأوا سورة البقرة، فإن أخذها بركة، وتركها حسرة، ولا تستطيعها البَطَلَة"**

*"Someni Sura Al-Baqara hakika katika kuisoma kuna Baraka na kuiacha kuna hasara, na wala kinga yake hawaivunji wachawi"*[16]

Hadithi iliyopokewa na Abdillah bin Masudi رضي الله عنه amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema;

**"منْ قَرَأَ بالآيتَيْنِ مِنْ آخِرِ سُورةِ البقَرةِ فِي لَيْلَةٍ كَفَتَاهُ"**

*"Na mwenye kusoma Aya mbili mwisho wa Sura ya Al-Baqara katika usiku mmoja tu humtosheleza Aya hizo."*[17]

### Madhumuni ya Sura

Sura inazungumzia sifa za msingi za wacha-mungu na malipo yao kwa Allah تعالى, kadhalika Sura inazungumzia makafiri na wanafiki, na mwanzo wa kuumba, na uumbwaji wa Adamu عليه السلام, na amri ya kumsujudia Adamu na kukataa Ibilisi kumsujudia. Vile vile Sura inazungumzia habari ya Wana wa Israili na kuvunja kwao ahadi. Sura pia inahadithia kuhusu Ibrahim عليه السلام na

---

[15] Njia ya Wanazuoni wa Kufa kutoka kwa Abu Abdurrahmani Abdillahi bin Habib As-Sulami kutoka kwa Ali bin Abu Twalib رضي الله عنه. Na idadi ya Aya za Msahafu kwa wao ni 6236.

[16] Hadithi ameinukuu Muslim katika "Sahihi yake" Mlango wa Swala ya wasafiri na kuipunguza kwake (804).

[17] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Fadhila ya Qur'an, Mlango wa ubora wa Sura Al-Baqara (5009), Na Muslim katika "Sahihi yake" Mlango wa Swala ya wasafiri na kupunguza kwake (807) Na tamko hili ni la Bukhari..

mwanawe Ismaili عليه السلام na ujenzi wa nyumba tukufu Al-Ka'aba, na ubadilishaji wa Qibla kutoka Msikiti wa Al-Aqsa na kuelekea Msikiti Mtakatifu wa Makka.

Kadhalika, Sura inazungumzia Ibada tukufu ya Hijja na Umra, na uhakika wa wema na aina zake. Vilevile, Sura inazungumzia kuhusu Funga, Wasia, Swali kuhusu habari ya miezi miandamo, pombe, kamari, viapo kwa ujumla wake na kiapo cha talaka, kisa cha Wana wa Israili pamoja na Mtume aliyetumwa kwao, kisa cha Nabii Ibrahim عليه السلام pamoja na mtu aliyejadiliana naye kuhusu Mola wake Mlezi, Aya ya Al-Kursi, ria na hukumu zake na Aya za kuandikishiana wakati wa kudaiana pamoja na Hukumu zake.

**Sababu ya Kushuka Aya**

Kuna sababu (16) za kushuka kwa Aya katika Sura hii.

1. Allah تعالى Amesema:

قُلْ مَن كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلْبِكَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٩٧﴾ مَن كَانَ عَدُوًّا لِّلَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَجِبْرِيلَ وَمِيكَىٰلَ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَدُوٌّ لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٩٨﴾

***"Sema: Aliyekuwa ni adui wa Jibril, basi huyo ndiye aliyeiteremsha Qur'ani moyoni mwako kwa idhini ya Mwenyezi Mungu, inayothibitisha yaliyokuwa kabla yake, na ni uwongofu na bishara njema kwa Waumini. Aliyekuwa adui wa Mwenyezi Mungu Na Malaika Wake na Mitume Wake na Jibril na Mikail, basi hakika Mwenyezi Mungu ni adui wa makafiri."* (2:97 – 98)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Anasi bin Malik رضي الله عنه amesema: Abdillah bin Salami alisikia kuja kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akiwa katika ardhi yake akishughulika. Hivyo basi akamuendea Mtume صلى الله عليه وسلم akasema: Hakika mimi nitakuuliza mambo matatu hawezi kuyajibu mambo hayo ila Mtume tu: Ni zipi dalili na ishara za awali za Kiama?. Na ni kipi chakula cha awali kwa watu wa peponi?. Na ni kitu gani kinachomfanya mtoto afanane na baba yake au mama yake? Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"أخبرني به جبريل آنفا**

*"Majibu ya maswali hayo amenifahamisha Jibril sasa hivi."*

Akauliza, 'Jibril?' Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"نَعَـــمْ"**

*"Ndio"*

Akasema: 'Huyu miongoni mwa malaika ni adui wa Mayahudi.' Mtume صلى الله عليه وسلم akasoma Aya hii:

قُلْ مَن كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلْبِكَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ

***"Sema: Aliyekuwa ni adui wa Jibril, basi huyo ndiye aliyeiteremsha Qur'ani moyoni mwako kwa idhini ya Mwenyezi Mungu,…"*** **(2:97)**[18]

Sheikh Al-Islam Ibin Hajar [19] - Allah تعالى Amrehemu, amesema katika kitabu cha "Fat'hu Al-Bari" Dhahiri ya mtiririko wa maneno inaonesha kuwa Mtume صلى الله عليه وسلم ameisoma Aya ikiwa ni jibu la kauli ya Mayahudi, na wala hilo halilazimu kushuka kwake wakati huo, Amesema: Na mtazamo huo ndio tegemezi, hakika imesihi katika sababu ya kushuka kwa Aya Kisa kingine tofauti na Kisa cha Abdillahi bin Salam, ambacho amekinukuu Ahmad, At-Tirmidhi na An-Nasai kutoka kwa Ibn Abbasi رضي الله عنه amesema;

Mayahudi walimkabili Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم wakasema: "Ewe baba wa Kassim hakika sisi tunakuuliza vitu vitano ukitujibu vitu hivyo, hapo tutakiri kweli wewe ni Mtume kisha akataja Hadithi, na ndani yake wakauliza kilichosababisha Israili kujiharamishia mwenyewe, na alama ya Mtume صلى الله عليه وسلم, na kuhusu radi na sauti yake, na ni jinsi gani mwanamke hujifungua

[18] Bukhari ameinukuu katika "Sahihi yake "Faslu ya Tafsiri ya Qur'an, Mlango wa: "Mtu ambaye ni adui wa Jibril." (4120).

[19] Yeye ni Ahmad bin Ali bin Muhammad Al-Kinani Al-Asqalani, Abu Al-Fadhili, Shihabuddin Ibin Hajar, ni katika maimamu wa Elimu na Historia, alijulikana sana katika fani ya Fasihi ya Kiarabu na Mashairi, kisha akageukia upande wa Hadithi za Mtume, na akasafiri Yemeni, Hijazi na maeneo mengine kwa ajili ya kusikiliza kutoka kwa Masheikh, akawa ni mashuhuri na watu wakamuendea kuchukua Elimu kutoka kwake. Na akawa katika zama zake ni nguli katika Elimu ya Kiislamu. Ametunga vitabu vingi ambavyo vimewanufaisha watu wengi. Miongoni mwa hivyo, ni: *Al-Iswaba Fii Tamyizi As'maai As-Swahaba, Tahdhibu At-Tahdhib, Lisaan Al-Mizaan, Fat'hul Al-Bari* sherehe ya Swahili Al-Bukhari na vinginevyo. Alifariki mwaka (852) Hijiria. Taz. "*Tabaqaat Al-Huffadh*" cha Imamu As-Suyutwi (uk. 552) na "*Al-A'alaam* cha Azzirkali (1/178).

mtoto wa kiume na wa kike, na ni nani anayemletea habari za mbinguni, hadi wakafikia kumuuliza Mtume صلى الله عليه وسلم, hebu tuhabarishe ni nani sahibu yako?" Mtume صلى الله عليه وسلم akasema: 'Ni Jibril.' Wakasema: 'Jibrili yule anayekuja na vita, ugomvi na adhabu! Huyo ni adui yetu, lau hata ungelimtaja Mikaili ambaye anakuja na rehema, mimea na mvua ingelikuwa ni kheri.' Hivyo ndio ikashuka.

2. Allah تعالى Amesema:

وَلِلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ ۚ فَأَيْنَمَا تُوَلُّوا۟ فَثَمَّ وَجْهُ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

***"Na mashariki na magharibi ni za Mwenyezi Mungu. Basi kokote mnako elekea, huko Mwenyezi Mungu Yupo. Hakika Mwenyezi Mungu ni Mwenye Wasaa na Mjuzi."* (2:115)**

Bukhari, Muslimu, At-Tirmidh na An-Nasai wamenukuu kutoka kwa Ibin Umar رضي الله عنه kuwa amesema:

**" كان النبي صلى الله عليه وسلم يصلي على راحلته تطوعا أينما توجهت به، وهو آت من مكة إلى المدينة، ثم قرأ) وقال في هذا نزلت هذه الآية" وقال ابن عمر ( وَٱلْمَغْرِبُ ٱلْمَشْرِقُ وَلِلَّهِ**

*"Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwa akiswali juu ya mnyama wake Swala ya Sunna, popote pale uso wake unapoelekea, akiwa safari kutoka kuja Madina, kisha Ibin Umar رضي الله عنهما akasoma (**Na mashariki na magharibi ni za Mwenyezi Mungu**) Na akasema katika shauri hili Aya hii ndio imeshuka"*[20]

3. Allah تعالى Amesema;

وَإِذْ جَعَلْنَا ٱلْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ وَأَمْنًا وَٱتَّخِذُوا۟ مِن مَّقَامِ إِبْرَٰهِـۧمَ مُصَلًّى ۖ وَعَهِدْنَآ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَـٰعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيْتِىَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْعَـٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ﴿١٢٥﴾

***"Na kumbukeni Tulipoifanya ile Nyumba (ya Alkaaba) iwe pahala pa kukusanyikia watu na pahala pa amani. Na alipokuwa akisimama Ibrahim pafanyeni pawe pa kusalia. Na Tuliagana na Ibrahim na Ismail: Itakaseni***

[20] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya *Al-Jamaah*, Mlango wa Kuashiria juu ya Mnyama (1033), na Muslim katika "Sahihi yake" Mlango wa Swala ya Wasafiri na Kupunguza kwake (700).

***Nyumba Yangu kwa ajili ya wanaoizunguka kwa kutufu na wanaojitenga huko kwa ibada, na wanaoinama na kusujudu."* (2:125)**

Bukhari na waandishi wengine wa Hadithi wamenukuu kutoka kwa Umar bin Al-Khattab رضي الله عنه amesema:

**"وافقت ربي في ثلاث ،قلت :يا رسول الله لو اتخذت من مقام إبراهيم مصلى فنزلت: ( وَٱتَّخِذُواْ مِن مَّقَامِ إِبْرَٰهِـۧمَ مُصَلًّى ) وقلت:يارسول الله إن نسائك يدخل عليهن البر والفاجرفلو أمرتهن أن يحتجبن ،فنزلت آية الحجاب، واجتمع على رسول الله صلى الله عليه وسلم نساؤه في الغيرة، فقلت لهن: (عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبۡدِلَهُۥٓ أَزۡوَٰجًا خَيۡرًا مِّنكُنَّ ) فنزلت كذلك"**

*"Ushauri wangu uliafikiana na Mola wangu Mlezi katika maeneo matatu. Nilisema: Ewe Mtume wa Allah* صلى الله عليه وسلم *lau tungelipafanya Makamu Ibrahimu kuwa sehemu ya kuswali, hivyo ikashuka Aya: (**Na alipokuwa akisimama Ibrahim pafanyeni pawe pa kusalia**) Na nikasema: Ewe Mjumbe wa Allah* صلى الله عليه وسلم *hakika wake zako huingia kwao muovu na mwema, unaonaje kama watajisitiri kwa hijabu, hivyo ikashuka Aya ya Hijabu. Na wakaungana dhidi ya Mtume wake zake kwa sababu ya wivu, nikawaambia wao (**Asaa Mola wake Mlezi, akikupeni talaka, akampa wake wengine badala yenu nyinyi, walio bora kuliko nyinyi**) ikashuka aya katika hilo"*[21]

4. Allah تعالى Amesema:

سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمۡ عَن قِبۡلَتِهِمُ ٱلَّتِي كَانُواْ عَلَيۡهَاۚ قُل لِّلَّهِ ٱلۡمَشۡرِقُ وَٱلۡمَغۡرِبُۚ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ﴿١٤٢﴾

***"Wapumbavu miongoni mwa watu watasema: Nini kilichowageuza kutoka kibla chao walicho kuwa wakikielekea? Sema: Mashariki na Magharibi ni ya Mwenyezi Mungu; Yeye Humwongoa amtakaye kwenye njia iliyonyooka."* (2:142)**

Hadithi iliyonukuliwa katika Sahihi mbili kutoka kwa Al-Barrau:

---

[21] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala, Mlango wa yaliyokuja katika kuelekea Qibla (402), na Muslim katika "Sahihi yake", Mlango wa fadhila ya Maswahaba (2399).

"مات على القبلة قبل أن تحوّل رجال وقتلوا فلـــم ندر ما نقول فيهم ؟ فأنزل الله

*"Kuna watu waliokufa na kuuliwa kabla ya Qibla kubadilishwa, hivyo basi hatukujua cha kusema kuhusu wao?* Allah تعالى Akateremsha:

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَـٰنَكُمْۚ

***"Na Mwenyezi Mungu Hakuwa Mwenye Kuipoteza Imani yenu"***[22]

Allah تعالى Amesema:-

إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِۖ فَمَنْ حَجَّ ٱلْبَيْتَ أَوِ ٱعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَاۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٥٨﴾

***"Hakika vilima vya Safaa na Marwa ni katika alama za Mwenyezi Mungu. Basi anaye hiji kwenye Nyumba hiyo au akafanya Umra, si kosa kwake kuvizunguka. Na anaye jitendea mwenyewe kheri basi bila ya shaka Mwenyezi Mungu ni Mwenye shukrani na Mjuzi.."* (2:158)**

Bukhari na Muslimu na waandishi wengine wa Hadithi wamenukuu kutoka kwa Ur'wa amesema: Nimemuuliza Aisha رضي الله عنها nikamuambia, "Je unasemaje kuhusu Kauli Yake Allah تعالى;

إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِۖ فَمَنْ حَجَّ ٱلْبَيْتَ أَوِ ٱعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَاۚ

***"Hakika vilima vya Safaa na Marwa ni katika alama za Mwenyezi Mungu. Basi anaye hiji kwenye nyumba hiyo au akafanya Umra, si kosa kwake kuvizunguka."* (2:158)**

Naapa kwa Allah تعالى hakuna yeyote mwenye kosa kama ataacha kufanya tawafu katika kilima cha Safa na Mar'wa, Aisha رضي الله عنها akasema hayo uliyoyasema sio maneno mazuri ewe mtoto wa kiume wa dada yangu, tafsiri hiyo uliyoileta haiendani na uhalisia wake. Lakini Aya hii iliteremshwa kuhusu Answari walikuwa kabla ya kusilimu kwao wakihiji na kuabudu katika sanamu ovu la Manata ambalo lilikuwa njiani mkabala na Kijiji cha Kudaidi, hivyo

[22] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Imani, Mlango wa Swala ni katika imani (40), na Muslimu katika "Sahihi yake" Mlango wa Misikitini (225).

yeyote miongoni mwao anapohitaji katika sanamu lao, haoni haja tena ya kufanya tawafu katika kilima cha Swafa na Mar’wa. Na waliposilimu walimuuliza Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم kuhusu hilo, wakasema: ‘Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم sisi tulikuwa hatuoni haja ya kufanya tawafu baina ya kilima cha Swafa na Mar’wa, hivyo basi Allah تعالى Akateremsha:

إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلۡمَرۡوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِۖ

***“Hakika vilima vya Safaa na Marwa ni katika alama za Mwenyezi Mungu.”* (2:158)**

Aisha رضي الله عنها akasema: “Hakika Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم ameweka Sharia ya kufanya tawafu katika vilima viwili hivyo, hairuhusiwi yeyote kuacha kufanya tawafu sehemu mbili hizo..”[23]

5. Allah تعالى Amesema:

أُحِلَّ لَكُمۡ لَيۡلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَآئِكُمۡۚ هُنَّ لِبَاسٞ لَّكُمۡ وَأَنتُمۡ لِبَاسٞ لَّهُنَّۗ عَلِمَ ٱللَّهُ
أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَخۡتَانُونَ أَنفُسَكُمۡ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡ وَعَفَا عَنكُمۡۖ فَٱلۡـَٰٔنَ بَٰشِرُوهُنَّ وَٱبۡتَغُواْ
مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمۡۚ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلۡخَيۡطُ ٱلۡأَبۡيَضُ مِنَ ٱلۡخَيۡطِ ٱلۡأَسۡوَدِ مِنَ
ٱلۡفَجۡرِۖ ثُمَّ أَتِمُّواْ ٱلصِّيَامَ إِلَى ٱلَّيۡلِۚ وَلَا تُبَٰشِرُوهُنَّ وَأَنتُمۡ عَٰكِفُونَ فِي ٱلۡمَسَٰجِدِۗ تِلۡكَ
حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَقۡرَبُوهَاۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ١٨٧

***“Mmehalalishiwa usiku wa Saumu kuingiliana na wake zenu. Wao ni vazi kwenu, na nyinyi ni vazi kwao. Mwenyezi Mungu Anajua kwamba mlikuwa mkizikhini nafsi zenu. Kwa hivyo Amekukubalieni toba yenu na Amekusameheni. Basi sasa changanyikeni nao na takeni aliyokuandikieni Mwenyezi Mungu. Na kuleni na kunyweni mpaka ubainike kwenu weupe wa alfajiri katika weusi wa usiku. Kisha timizeni Saumu mpaka usiku. Wala msichanganyike nao, na hali mnakaa Itikafu msikitini. Hiyo ni mipaka ya***

[23] Bukhari ameinukuu katika “Sahihi yake” Faslu ya Hija, Mlango wa wajibu wa kuvizunguka vilima vya Swafa na Marwa (1643), na Muslim katika “Sahihi yake” Mlango wa Hija (12777).

***Mwenyezi Mungu, basi msiikaribie. Namna hivi Mwenyezi Mungu Anabainisha Ishara zake kwa watu ili wapate kumcha.”* (2:187)**

Bukhari amenukuu Hadithi kutoka kwa Al-Barrau رضي الله عنه amesema: “Maswahaba wa Muhammad صلى الله عليه وسلم iwapo kuna mtu miongoni mwao alifunga, kisha ukawadia wakati wa kufungua akalala kabla ya kufungua, hali usiku wake wala mchana wake hadi Jua lichwe. Kaisi bin Swirma Al-Answari alikuwa amefunga, muda wa kufungua ulipowadia alimuendea mkewe akamwambia: “Je una chakula?” Akasema: “Hapana, lakini naenda kukuletea, na alikuwa mumewe akifanya kazi, hivyo akazidiwa na usingizi akalala, mke wake akamuendea alipomuona alisema: ‘Umekula hasara!’ Jua lilipofika katikati ya utosi akazimia, jambo hili akaelezwa Mtume صلى الله عليه وسلم ikateremka Aya hii:-[24]

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَآئِكُمْ ۚ

***“Mmehalalishiwa usiku wa Saumu kuingiliana na wake zenu.”* (2:187)**

Hivyo basi,wakafurahishwa sana na Aya hiyo, ikateremka:

ۚ وَكُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلْخَيْطُ ٱلْأَبْيَضُ مِنَ ٱلْخَيْطِ ٱلْأَسْوَدِ

***“Na kuleni na kunyweni mpaka ubainike kwenu weupe wa alfajiri katika weusi wa usiku”* (2:187)**

Kadhalika Bukhari amenukuu kutoka kwa Al-Barrau kuwa amesema; “Funga ya Ramadhani ilipofaradhishwa walikuwa hawawakaribii wanawake katika Ramadhani yote, na kulikuwa na watu wanaozihini nafsi zao, hivyo basi Allah تعالى Akateremsha:

ۗ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَخْتَانُونَ أَنفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا عَنكُمْ ۖ

***“….Mwenyezi Mungu Anajua kwamba mlikuwa mkizikhini nafsi zenu. Kwa hivyo Amekukubalieni toba yenu na Amekusameheni…..”* (2:187)[25]**

---

[24] Bukhari ameinukuu katika “Sahihi yake” Faslu ya Swaumu, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur’an 2:187) (1915.)

[25] Bukhari amenukuu katika “Sahihi yake” Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur’an 2:187) (4508)

6. Allah تعالى Amesema:

۞ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْأَهِلَّةِ ۖ قُلْ هِىَ مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَٱلْحَجِّ ۗ وَلَيْسَ ٱلْبِرُّ بِأَن تَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ
مِن ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ ٱلْبِرَّ مَنِ ٱتَّقَىٰ ۗ وَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ مِنْ أَبْوَٰبِهَا ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُونَ ﴿١٨٩﴾

***"Wanakuuliza khabari ya miezi. Sema: Hiyo ni vipimo vya nyakati kwa ajili ya watu na Hija. Wala sio wema kuziingia nyumba kwa nyuma. Bali mwema ni mwenye kuchamungu. Na ingieni majumbani kupitia milangoni. Na mcheni Mwenyezi Mungu ili mpate kufanikiwa."* (2:189)**

Bukhari ameinukuu Hadithi kutoka kwa Al-Barrau kuwa amesema: 'Walikuwa katika kipindi cha ujahili wanapoikusudia Ka'aba huiendea kinyume kinyume, hivyo basi Allah تعالى Akateremsha:-

ۗ وَلَيْسَ ٱلْبِرُّ بِأَن تَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا

***"…Wala sio wema kuziingia nyumba kwa nyuma…"* (2:189)**[26]

7. Allah تعالى Amesema:

وَأَنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلْقُوا۟ بِأَيْدِيكُمْ إِلَى ٱلتَّهْلُكَةِ ۛ وَأَحْسِنُوٓا۟ ۛ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ

***"Na toeni katika njia ya Mwenyezi Mungu, wala msijitie kwa mikono yenu katika maangamizo. Na fanyeni wema. Hakika Mwenyezi Mungu Huwapenda wafanyao wema."* (2:195)**

Hadithi ameinukuu Bukhari kutoka kwa Hudhaifa amesema; "*Ayah hii ilishuka kuhusu kuhimiza kutoa*."[27] Wamenukuu Abu Daudi na At-Tirmidhi katika Sahihi yake. Ibin Hibban na wengineo kutoka kwa Abu Ayubu Al-Answari رضي الله عنه kuwa amesema:

"Na hakika si vingine Aya hii imeteremshwa kutuhusu sisi enyi jamaa wa Answari رضي الله عنه, Allah تعالى Alipoupa nguvu Uislamu Wake na watetezi wa

[26] Bukhari amenukuu katika "Sahihi yake" Fasili ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur'an 2:189) (1803).

[27] Bukhari amenukuu katika "sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli ya Allah Aliyetukuka (Qur'an 2:195) (4516).

Uislamu wakawa wengi, baadhi yetu tukasema kuwaambia wengine kwa njia ya siri bila ya Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم kujua, hakika mali zetu zimepotea, na hakika Allah تعالى Ameshaupa nguvu Uislamu, na watetezi wake wamekuwa wengi, mnaonaje kama tutarudi katika kuhudumia mali zetu na kurekebisha sehemu iliyopotea. Hivyo basi Allah تعالى Akateremsha aya kwa Mtume wake صلى الله عليه وسلم ikiwa ni jibu la mazungumzo yetu tuliyoambizana:

وَأَنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلْقُوا۟ بِأَيْدِيكُمْ إِلَى ٱلتَّهْلُكَةِ

***"Na toeni katika njia ya Mwenyezi Mungu, wala msijitie kwa mikono yenu katika maangamizo."* (2:195)**

Hivyo basi, kuangamia ikawa ni katika kustawisha mali na kuzichunga, na kupuuzia upande wa kupigana vita.[28]

8. Allah تعالى Amesema:

وَأَتِمُّوا۟ ٱلْحَجَّ وَٱلْعُمْرَةَ لِلَّهِ ۚ فَإِنْ أُحْصِرْتُمْ فَمَا ٱسْتَيْسَرَ مِنَ ٱلْهَدْىِ ۖ وَلَا تَحْلِقُوا۟ رُءُوسَكُمْ حَتَّىٰ يَبْلُغَ ٱلْهَدْىُ مَحِلَّهُۥ ۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوْ بِهِۦٓ أَذًى مِّن رَّأْسِهِۦ فَفِدْيَةٌ مِّن صِيَامٍ أَوْ صَدَقَةٍ أَوْ نُسُكٍ ۚ فَإِذَآ أَمِنتُمْ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلْعُمْرَةِ إِلَى ٱلْحَجِّ فَمَا ٱسْتَيْسَرَ مِنَ ٱلْهَدْىِ ۚ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٍ فِى ٱلْحَجِّ وَسَبْعَةٍ إِذَا رَجَعْتُمْ ۗ تِلْكَ عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمْ يَكُنْ أَهْلُهُۥ حَاضِرِى ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿١٩٦﴾

***"Na timizeni Hija na Umra kwa ajili ya Mwenyezi Mungu. Na ikiwa mkizuiwa, basi (chinjeni) wanyama walio wepesi kupatikana. Wala msinyoe vichwa vyenu mpaka wanyama hao wafike machinjoni mwao. Na atakaye kuwa mgonjwa au ana vya kumuudhi kichwani mwake basi atoe fidiya kwa kufunga au kwa kutoa sadaka au kuchinja wanyama. Na mtakapokuwa salama, basi mwenye kujistarehesha kwa kufanya Umra kisha ndio akahiji, basi achinje mnyama aliye mwepesi kumpata. Na asiyepata, afunge siku tatu***

[28] Abu Daudi amrnukuu katika "Sunan yake" Mlango wa Jihad, Kauli Yake Allah Aliyetukuka: (Qur'an 2:195) (2512). Na At-Tirmidhi katika "Jamii yake "Mlango wa Tafisiri ya Qur'an, Sura ya Al-Baqara (2972). Na Ibn Hibban kaitka "Sahihi yake" na (4711), na hili ni tamko la At'Tirmidhi, na At'Tirmidhi amesema (Hadithi ni Hasan Sahihi Gharib).

***katika Hija na siku saba mtakapo rudi; hizi ni kumi kaamili. Hayo ni kwa ajili ya yule ambaye watu wake hawako karibu na Msikiti Mtakatifu. Na mcheni Mwenyezi Mungu, na jueni Mwenyezi Mungu ni Mkali wa Kuadhibu.”* (2:196)**

Riwaya zote zimeafikiana ya kuwa sababu ya kushuka Aya hii ilihusu jambo la Ka’ab bin Ujra. Bukhari amenukuu kutoka kwa Ka’abi bin Ujra kuwa aliuliza kuhusu Kauli Yake Allah تعالى:

**فَفِدۡيَةٌ مِّن صِيَامٍ**

***“…basi atoe fidiya kwa kufunga.”* (2:196)**

Akasema: Nilichukuliwa hadi kwa Mtume صلى الله عليه وسلم na chawa wakipupu - tika juu ya uso wangu, Mtume صلى الله عليه وسلم akasema;

**"ما كنتُ أُرَى أَنَّ الْجَهْدَ قَد بَلَغَ بِكَ أمَا تَجِدُ شَاةً قُلْتُ: لا، قَال: صُمِ ثلاَثَةَ أَيَّامٍ أوأطْعِمْ سِتَّةَ مَـــسَـاكِينِ نِصْفُ صَاعٍ منْ طَعامٍ واحْلِقْ رأْسَكَ فَنَزَلت فِيَّ خَاصّةً وَهْيَ لكُمْ عَامَّةً .**

*“Sikuambiwa kama tatizo kwako limefika kiwango hiki, una uwezo wa kumiliki mbuzi?” Nikasema: ‘Hapana’, Mtume akasema: “Funga siku tatu au walishe masikini sita nusu pishi, na nyoa nywele zako, hivyo basi ikashuka Aya hiyo kunihusu mimi pekee na nyinyi kwa ujumla wake.”*[29]

9. Allah تعالى Amesema:

**ٱلۡحَجُّ أَشۡهُرٌ مَّعۡلُومَٰتٌۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلۡحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِي ٱلۡحَجِّۗ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٍ يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَتَزَوَّدُواْ فَإِنَّ خَيۡرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقۡوَىٰۚ وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩٧**

***“Hija ni miezi maalumu. Na anayekusudia kufanya Hija katika miezi hiyo, basi asiseme maneno machafu wala asifanye vitendo vichafu wala asibishane katika Hija. Na kheri yoyote mnayoifanya Mwenyezi Mungu Anaijua. Na jitengezeeni zawadi. Na hakika bora ya zawadi ni uchamungu. Na nicheni Mimi, enyi wenye akili!”* (2:197)**

---

[29] Bukhari amenukuu katika “Sahihi yake” Faslu ya Al-Maghazi, mlango wa vita vya Hudaibiya (4191) na Muslimu katika “Sahihi yake” Mlango wa Hijja (1201).

Bukhari na wengineo wamenukuu Hadithi kutoka kwa Ibn Abbasi رضي الله عنه amesema: *"Watu wa Yemeni walikuwa wakihiji na wala hawajiwekei masurufu ya njiani, na husema kuwa sisi ni wenye kutegemea kwa Allah* تعالى*, hivyo basi, Allah* تعالى *Akateremsha:-*

وَتَزَوَّدُواْ فَإِنَّ خَيْرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقْوَىٰ

***"….Najitengezeeni zawadi. Na hakika bora ya zawadi ni uchamungu."* (2:197)[30]**

Allah تعالى Amesema:

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَبْتَغُواْ فَضْلاً مِّن رَّبِّكُمْ ۚ فَإِذَآ أَفَضْتُم مِّنْ عَرَفَٰتٍ فَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ عِندَ ٱلْمَشْعَرِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَٱذْكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمْ وَإِن كُنتُم مِّن قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ

***"Si vibaya kwenu kutafuta fadhila ya Mola wenu Mlezi. Na mtakapo miminika kutoka A'rafat mtajeni Mwenyezi Mungu penye Masha'ril Haram. Na mkumbukeni kama Alivyokuongoeni, ijapo kuwa zamani mlikuwa miongoni mwa waliopotea."* (2:198)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema; "Ukadh, Majanna na Dhul-majazi yalikuwa ni masoko kipindi cha ujahili, ulivyokuja Uislamu waliacha biashara kuhofia kupata dhambi katika msimu wa Hijja, hivyo basi ikashuka Aya:

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَبْتَغُواْ فَضْلاً مِّن رَّبِّكُمْ ۚ

***"Si vibaya kwenu kuitafuta fadhila ya Mola wenu Mlezi."* (2:198)**

Ibn Abbasi رضي الله عنه ameisoma Aya hii: Katika msimu wa ibada ya Hijja.[31]

Ahmad na waandishi wengine wamenukuu kupitia njia mbalimbali kutoka kwa Abuu Umama. At-Tirmidh amesema: 'Nilisema kumwambia Ibin Umar رضي الله عنه sisi ni watu tunaofanya kazi kwa kulipwa ujira, Je tunaweza kuhuji?' Ibn

---

[30] Bukhari amenukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya Hijja. Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur'an 2:197) (1523).

[31] Bukhari amenukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya mambo ya biashara, Mlango uliokuja katika Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur'an 62:11) (1523).

Umar رضي الله عنه akasema: Mtu mmoja alikuja kwa Mtume صلى الله عليه وسلم akamuuliza swali kama hilo ulililoniuliza mimi, Mtume hakumjibu, hadi Jibril عليه السلام aliposhuka na Aya hii:

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ

***"Si vibaya kwenu kuitafuta fadhila ya Mola wenu Mlezi."* (2:198)**

Mtume akamwita na kusema: 'Nyinyi katika hali hiyo mnahesabika kuwa mpo katika ibada ya Hijja.'[32]

10. Allah تعالى Amesema;

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ أَذًى فَٱعْتَزِلُوا۟ ٱلنِّسَآءَ فِى ٱلْمَحِيضِ ۖ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّٰبِينَ وَيُحِبُّ ٱلْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٢﴾

***"Na wanakuuliza juu ya hedhi. Waambie, huo ni uchafu. Basi jitengeni na wanawake wakati wa hedhi. Wala msiwaingilie mpaka wat'ahirike. Wakisha t'ahirika basi waendeeni alivyokuamrisheni Mwenyezi Mungu. Hakika Mwenyezi Mungu Huwapenda wanaotubu na Huwapenda wanaojisafisha."* (2:222)**

Muslim na At-Tirmidhi wamepokea Hadithi kutoka kwa Anasi: "Kuwa Mayahudi walikuwa na desturi mwanamke anapoingia katika hedhi walikuwa hawali naye pamoja, wala hawakai naye pamoja katika nyumba, Maswahaba wa Mtume صلى الله عليه وسلم wakauliza. Hivyo basi, Allah تعالى Akateremsha:-

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْمَحِيضِ ۖ

***"….Na wanakuuliza juu ya hedhi…"* (2:222):** Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

[32] Abu Daudi At-Tayalisi amenukuu katika "Musnadi wake" (2021), na Saidi bin Mansur katika "Musnadi wake" (352), Ahmad katika "Musnadi wake" (1434), Ibin Khuzaima katika "Sahihi yake" (3051), na wengineo, na tamko lipo katika Hadithi ya Ahmad: 'Hakika sisi hufanya kazi kwa ujira, je Hijja tutakuwa nayo?' Akasema: "Si mnafanya tawafu na mnatupa vijiwe katika Ka'aba, na mnaiendea sehemu husika katika ibada ya Hijja, mnatupa vijiwe na mnanyoa nywele." Akasema: 'Tukasema ndio." Ibin Umar kasema: "Mtu mmoja alikuja kwa Mtume صلى الله عليه وسلم akamuuliza swali kama ulililoniuliza mimi, Mtume hakumjibu hadi Jibril aliposhuka na Aya hii (Qur'an 2:198). Mtume akamwambia: 'Nyinyi katika hali yenu hiyo mnahesabika mpo katika ibada ya Hijja."

"اصنعــواكل شيء إلا النــكاح "

*"Fanyeni kila kitu isipokuwa tendo la ndoa."*[33]

11. Allah تعالى Amesema:

نِسَآؤُكُمۡ حَرۡثٌ لَّكُمۡ فَأۡتُواْ حَرۡثَكُمۡ أَنَّىٰ شِئۡتُمۡۖ وَقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُم مُّلَٰقُوهُۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ

***"Wake zenu ni kama konde zenu. Basi ziendeeni konde zenu mpendavyo. Lakini jitangulizieni kheri nafsi zenu, na mcheni Mwenyezi Mungu, na jueni kuwa hakika nyinyi mtakutana Naye. Na wape bishara njema Waumini."* (2:223)**

Inayumkinika kuzikusanya pamoja riwaya zote hizi ili tupate muundo wa maudhui moja na sababu mbili:

1. Mayahudi kusema: 'Mtu anayemjamii mwanamke kinyumenyume mtoto atazaliwa hali ya kuwa ana makengeza.'

2. Wanaume wa Muhajirun kuwajamii wanawake wa Kinaswari kinyumenyume, jambo ambalo halikuwa maarufu kwao wao.

Mosi: Bukhari, Muslimu, Abuu Daudi na At-Tirmidh wamenukuu Hadithi kutoka kwa Jabir amesema: "*Mayahudi walikuwa wakisema ukimjamii mwanamke kwa staili ya kinyumenyume mtoto huzaliwa akiwa na makengeza, hivyo ikashuka Aya:*

نِسَآؤُكُمۡ حَرۡثٌ لَّكُمۡ فَأۡتُواْ حَرۡثَكُمۡ أَنَّىٰ شِئۡتُمۡۖ

***"Wake zenu ni kama konde zenu. Basi ziendeeni konde zenu mpendavyo."* (2:223)**[34]

[33] Muslimu ameinukuu katika "Sahihi yake" (302 namba 16). Na Tirmidhi katika "Jamii yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Sura ya Al-Baqara (2977).

[34] Bukhari amenukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango (Qur'an 2:223) (4528), na Muslim katika "Sahihi yake" Faslu ya Ndoa ya Ndoa (1435)

Pili: Hadithi iliyonukuliwa na Ahmad na At-Tirmidhi kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: "Umar رضي الله عنه Alikuja kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema ewe Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم nimeangamia, Mtume صلى الله عليه وسلم akamuuliza:

" وَمَا أَهْـــلَكَكَ "

*"Ni jambo gani lililokuangamiza"*

Akasema: 'Nimemjamii mke wangu kwa kupitia kinyumenyume." Akasema: 'Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم hakumjibu kitu, hivyo ikashuka Aya:-

نِسَآؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُوا۟ حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ ۖ

***"Wake zenu ni kama konde zenu. Basi ziendeeni konde zenu mpendavyo."* (2:223)**

Anasema:

"أقْبِــل وأدبر واتق الدبر والحــيْضة"

*"Tumia mtindo wa kinyumenyume au kimbelembele katika kumjamii mke wako, lakini jiepushe kumuingilia tupu yake ya nyuma au akiwa katika kipindi cha Hedhi"*[35]

10. Allah تعالى Amesema;

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعْضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحْنَ أَزْوَٰجَهُنَّ إِذَا تَرَٰضَوْا۟ بَيْنَهُم بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ مِنكُمْ يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۗ ذَٰلِكُمْ أَزْكَىٰ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٢﴾

***"Na mtakapowapa wanawake talaka nao wakamaliza eda yao, basi msiwazuie kuolewa na waume zao endapo baina yao wamepatana kwa wema. Hayo anaonywa nayo yule miongoni mwenu anaye muamini Mwenyezi Mungu na Siku ya Mwisho. Hayo ni bora zaidi kwenu na safi kabisa. Na Mwenyezi Mungu Anajua, lakini nyinyi hamjui."* (2:232)**

[35] Ahmad ameinukuu katika "Musnadi wake" (2703) na At-Tirmidh katika "Jamii yake" Faslu ya Tafsiri ya Qur'an, Mlango wa Sura ya Al-Baqara (2980). Na hili ni tamko la Tirmidhi, Isnadi yake ni Hasan. Na Al-Haithami amesema ni Sahihi katika Majmau Az-Zawaidi (6/319)

Bukhari, Abu Daudi, At-Tirmidhi na wengineo wamenukuu Hadithi kutoka kwa Ma'qal bin Yasaar: Kuwa yeye alimuozesha dada yake mtu mmoja katika Waislamu, katika zama za Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم, akaishi naye muda fulani, kisha akamtaliki na wala hakumrejea hadi eda yake ikamalizika. Hivyo, basi mume akamtamani mtalaka wake kwa mara nyingine na mke naye akamtamani mumewe, mume akatuma posa mpya. Ma'aqal akamwambia: "Ewe Lukay'u nimekukirimu nikakuozesha dada yangu, halafu umemuacha! Naapa kwa Allah تعالى hatorudi tena kwako." Msimuliaji akasema: "Allah تعالى Akajua wanandoa hao bado wanataka kuendelea kuishi pamoja kwa mara nyingine. Hivyo, Allah تعالى Akateremsha:-

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغْنَ

***"Na mtakapo wapa wanawake talaka nao wakamaliza …..."*** **(2:232)** hadi Kauli ya Allah تعالى:-

وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ

***"…lakini nyinyi hamjui….."*** **(2:232)**

Ma'aqal alivyosikia alisema: "Usikivu na utiifu ni kwa ajili ya Mola Mlezi." Kisha akamuita na kusema: "Nimekuozesha na nimekukirimu.""[36]

12. Allah تعالى Amesema:

حَٰفِظُواْ عَلَى ٱلصَّلَوَٰتِ وَٱلصَّلَوٰةِ ٱلْوُسْطَىٰ وَقُومُواْ لِلَّهِ قَٰنِتِينَ ﴿٢٣٨﴾

***"Zilindeni Swala, na khasa Swala ya katikati, na simameni kwa ajili ya Mwenyezi Mungu nanyi ni wenye kuqunuti (kunyenyekea)."*** **(2:238)**

Maimamu sita wa Hadithi na wengineo wamenukuu kutoka kwa Zaidi bin Ar'qam رضي الله عنه kuwa amesema: "Tulikuwa katika Swala mtu humsemesha mwenzie wa ubavuni mwake, hadi iliposhuka:

وَقُومُواْ لِلَّهِ قَٰنِتِينَ ﴿٢٣٨﴾

***"…..na simameni kwa ajili ya Mwenyezi Mungu…"*** **(2:238)** Hivyo basi, tukaamrishwa kunyamaza na kukatazwa kuongea."[37]

---

[36] Bukhari amenukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur'an 2:232) (4529), At-Tirmidh katika "Jamii yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Sura ya Al-Baqara (2981). Hili ni tamko la At-Tirmidhi.

13. Allah تعالى Amesema:-

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ وَقَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥

***"Mtume ameamini yaliyoteremshwa kwake kutoka kwa Mola Mlezi wake, na Waumini vile vile. Wote wamemuamini Mwenyezi Mungu, na Malaika wake, na Vitabu vyake na Mitume wake. Hatutafautishi baina ya yeyote katika Mitume wake, na (Waumini) husema: Tumesikia na tumet'ii. Tunakutaka maghfira Mola Mlezi wetu! Na marejeo ni Kwako."* (2:285)**

Hadithi imenukuliwa na Ahmad, Muslimu na wengineo kutoka kwa Abuu Huraira رضي الله عنه amesema: Wakati iliposhuka Aya:

وَإِن تُبۡدُواْ مَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ أَوۡ تُخۡفُوهُ يُحَاسِبۡكُم بِهِ ٱللَّهُ

***"Na mkidhihirisha yaliyomo katika nafsi zenu au mkayaficha, Mwenyezi Mungu Atakuhisabuni kwayo."* (2:284)**

Jambo hilo lilikuwa zito kwa Maswahaba, hivyo, wakamuendea Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم kisha wakakaa kwa kupiga magoti, wakasema: "Hakika umeteremshiwa Aya hii wala sisi hatuiwezi, Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"أتُرِيْدون أن تَقـــولوا كـــما قال أهل الْكِتابين من قبلكم [سمـــعنا وعصينا]؟ بل قولوا :**

*"Hivi mnataka kusema kama walivyosema watu waliopewa vitabu kabla yenu (Ahlu – Kitabu) (tumesikia lakini hatutaki) bali nyie semeni:*

سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥

***"….Tumesikia na tumet'ii. Tunakutaka maghfira Mola Mlezi wetu! Na marejeo ni Kwako."* (2:285)**

Na walipoisoma na ndimi zao kuwa laini, baadaye Allah تعالى Aliteremsha:

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ

***"Mtume ameamini……"* (2:285)** Walipofanya hilo, Allah تعالى Aliifuta

[37] Bukhari ameinukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah تعالى (Qur'an 2:238) na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Misikiti na sehemu ya kuswalia (539).

Hukumu ya Aya hiyo, hivyo Akateremsha:

لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَعَلَيۡهَا مَا ٱكۡتَسَبَتۡۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذۡنَآ إِن نَّسِينَآ أَوۡ أَخۡطَأۡنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تَحۡمِلۡ عَلَيۡنَآ إِصۡرًا كَمَا حَمَلۡتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلۡنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦۖ وَٱعۡفُ عَنَّا وَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَآۚ أَنتَ مَوۡلَىٰنَا فَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴿٢٨٦﴾

***"Mwenyezi Mungu haikalifishi nafsi yoyote ila kwa kadiri ya iwezavyho. Faida ya iliyo yachuma ni yake, na khasara ya iliyo yachuma ni juu yake pia. (Ombeni:)Mola wetu Mlezi! Usituchukulie tukisahau au tukikosea. Mola wetu Mlezi! Usitubebeshe mzigo kama uliowabebesha wale walio kuwa kabla yetu. Mola wetu Mlezi Usitutwike tusiyoyaweza, na utusamehe, na utughufirie, na uturehemu. Wewe ndiye Mlinzi wetu. Basi tupe ushindi tuwashinde kaumu ya makafiri."* (2:286)**[38]

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an wa Hafswi.**

Wakati wa usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya *Al-Munfaswili* na kupunguza kwake. Katika njia ya usomaji wa As-Shatibi[39] huwa anatumia mfumo wa kati na kati katika *mada* (mwendelezo wa sauti) ya *Al-Munfaswili*. Ama katika njia ya usomaji wa Attayiba,[40] yeye hutumia mfumo wa ufupisho. Ama katika usomaji wa neno:

وَيَبۡصُۜطُ ج

***"…hukunjua."*** (2:245) katika Kauli Yake Allah تعالى:

---

[38] Ahmad ameinukuu katika "Musnadi wake" (2070).

[39] Na njia ya Al-Hashimi kutoka kwa As-Shatibi, tumesoma hivyo kutoka kwa Masheikhe wetu na watu wengi huisoma kwa mfumo huu wa kati na kati. Mfumo huu ameusoma Ad-Dani kupitia kwa Abu Hasan bin Ghalabun kupitia kwa Al-Ash'nani kupitia kwa Ubaidi kupitia kwa Hafswi.

[40] Mfumo huo ameusoma Abuu Al-Karmi kupitia kwa Abuu Husain Ahmad bin Abdulkadiri bin Muhammad bin Yusuf kupitia kwa Abuu Husaini Al-Hammam kupitia kwa Al-Wali kupitia kwa Humaidi Al-Fili kupitia kwa Amri kupitia kwa Hafswi.

وَٱللَّهُ يَقۡبِضُ وَيَبۡصُۜطُ

***"….na Mwenyezi Mungu Hukunja na Hukunjua…"*** (2:245) husomwa kwa herufi ya (س) *"Sin"* kwa mfumo wa kati na kati katika usomaji wa As-Shatibi. Na husomwa kwa herufi ya (ص) *"Swadi"* kwa mfumo wa ufupishaji katika usomaji wa Attayiba.

### Kuthibitisha Hukumu Mpya *"Ann-Aasikh"* na Kufuta ya Zamani *"Al-Mansuukh"*

Ndani ya Sura ya Al-Baqara kuna Aya (7) saba Hukumu zake zimefutwa kwa mujibu wa maelezo ya Mwanazuoni wa fani ya Tafsiri - As-Suyutwi[41] na wengineo.

| No. | Aya iliyofutwa Hukumu yake *"Al-Mansukha"* | Aya iliyothibitisha Hukumu yake mpya *"Ann-AaSikhi"* | Ushahidi |
|---|---|---|---|
| 1. | فَأَيۡنَمَا تُوَلُّواْ فَثَمَّ وَجۡهُ ٱللَّهِ<br>***"Basi kokote mnakoelekea, huko Mwenyezi Mungu Yupo." (2:115)*** | فَوَلِّ وَجۡهَكَ شَطۡرَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۖ<br>***"Na popote wendako elekeza uso wako kwenye Msikiti Mtakatifu…" (2:149)*** | Mtu kuelekea popote alipo. |
| 2. | كُتِبَ عَلَيۡكُمۡ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ إِن تَرَكَ خَيۡرًا ٱلۡوَصِيَّةُ<br>***"Mmeandikiwa mmoja*** | Aya ya mirathi na Hadithi na makubaliano ya wanazuoni *"Al-Ijmaa"* "لا وصية لوارث" | Mtu kumuusia jamaa yake wakati anapofikwa |

[41]Yeye ni: Jalaluddin Abu Al-Fadhli Abdurrhamani bin Abu Abubakari bin Muhammad bin Sabiki Addin Abubakar bin Uthman bin Sheikh Hamamu Addin Al-Khudhair As-Suyutwi As-Shafii alikuwa ni yatima katika makuzi yake, alipofikisha miaka arobaini alijitenga kwa ajili ya kufanya ibada na kushughulika kwa ajili ya Allah Aliyetukuka. Na alianza kutunga vitabu, na akaacha kutoa fat'wa na kudarasisha. Miongoni mwa vitabu vyake: Ad-Dauraru Al-Manthur Fit Tafsiri bil Ma'athur, Tadribu Ar-Rawi sherehe ya Taqribu An-Nawawi na vinginevyo. Alifariki mwaka 911 Hijria. Taz wasifu wake: Shadharatu Ad-Dhahabi cha Al-Akri (10/74) na Al-A'laam" cha Zarkali (3/301)

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***wenu anapofikwa na mauti, kama akiacha mali afanye wasia* (2:180)** | *"Hakuna wasia kwa mrithi"* | na umauti. |
| 3. | كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلصِّيَامُ<br>***"Mmeandikiwa Saumu..*" (2:183)** | أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَآئِكُمْ<br>***"Mmehalalishiwa usiku wa Saumu kuingiliana na wake zenu…"* (2:187)** | Uharamu wa kula baada ya kulala. |
| 4. | وَعَلَى ٱلَّذِينَ يُطِيقُونَهُۥ فِدْيَةٌ طَعَامُ مِسْكِينٍ<br>***"…Na wale wasioweza, watoe fidiya kwa kumlisha masikini…"* (2:184)** | فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُ<br>***"Basi atayekuwa mjini katika mwezi huu na afunge"* (2:185)**<br><br>Na aya imesemwa kuwa inafanya kazi Hukumu yake, kwa maana, hawana uwezo. | Na fidia ya mwenye kuweza Saumu imejulikanwa. |
| 5. | يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ<br>***"Wanakuuliza juu ya kupigana vita katika mwezi mtakatifu*." (2:217)<br>وَلَا ٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ<br>***"..wala mwezi mtakatifu.." (5:2)*** | وَقَٰتِلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ كَآفَّةً<br>***"Na piganeni na washirikina wote"* (9:36)** | Mwanzoni katika miezi mitukufu kupigana ndani yake ilikuwa ni ukafiri. |
| 6. | وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ | وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ | Kukaa eda mwaka |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا وَصِيَّةً لِّأَزْوَٰجِهِم مَّتَٰعًا إِلَى ٱلْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ ۚ<br>***"Na wale miongoni mwenu wanao kufa na wakawacha wake, na wausie kwa ajili ya wake zao kupata matumizi kwa mwaka mmoja bila ya kuwatoa nyumba."* (2:240)** | وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَعَشْرًا<br>***"Na wale miongoni mwenu wanao kufa na wakaacha wake, hawa wake wangoje peke yao miezi mine na siku kumi."* (2:234)** | mzima pamoja na wasia kwake. |
| 7. | ۞ وَإِن تُبْدُوا۟ مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ أَوْ تُخْفُوهُ يُحَاسِبْكُم بِهِ ٱللَّهُ<br>***"Na mkidhihirisha yaliyomo katika nafsi zenu au mkayaficha, Mwenyezi Mungu Atakuhisabuni kwayo."* (2:284)** | لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۚ<br>***"Mwenyezi Mungu haikalifishi nafsi yoyote ila kwa kadiri ya iwezavyo…"* (2:286)** | Kuhesabiwa mazungumzo ya nafsi na kufikirika. |

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Chenye Nguvu Mbele ya Jopo la Wanazuoni.**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۘ<br>***"…lakini wale waliokufuru husema: Ni nini analokusudia Mwenyezi Mungu kwa mfano huu?....."* (2:26)** | Kwa ajili ya kutenganisha maneno ya Mwenyezi Mungu Mtukufu na maneno yao. Na ili mfano usiwe ndio unaopoteza na kuongoza. |

| | | |
|---|---|---|
| 2. | ۗكَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِم مِّثۡلَ قَوۡلِهِمۡۘ تَشَٰبَهَتۡ قُلُوبُهُمۡۗ<br>***"...Kama hivyo walisema wale walio kuwa kabla yao mfano wa kauli yao hii. Nyoyo zao zimefanana…"* (2:118)** | Ili isidhaniwe kuwa ni katika kauli yao. Hiyo ni katika Kauli Yake Allah تعالى, na kufanana kwa nyoyo zao ni hukumu ya Allah تعالى, hivyo ikalazimu kutenganisha. |
| 3. | زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَيَسۡخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۘ وَٱلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ<br>***"Waliokufuru wamepambiwa maisha ya duniani; na wanawafanyia maskhara walioamini. Na wenye kumchamungu watakuwa juu yao Siku ya Kiyama…"* (2:212)** | Lau msomaji ataunganisha Hukumu itabadilika, na masikhara yatafanywa pia na Waumini na Wachamungu, lakini Allah تعالى Anakusudia Kuthibitisha kwa wachamungu daraja la juu siku ya Kiama, na kuwa hawi juu kidaraja ila Muumini na Mchamungu. |
| 4. | تِلۡكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلۡنَا بَعۡضَهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۘ مِّنۡهُم مَّن كَلَّمَ ٱللَّهُۖ وَرَفَعَ بَعۡضَهُمۡ دَرَجَٰتٖ<br>***"Mitume hao Tumewatukuza baadhi yao juu ya wengineo. Katika wao wapo ambao Mwenyezi Mungu Alisema nao, na wengine Akawapandisha vyeo…."* (2:253)** | Katika kusimama mahali hapo, kuna ubainifu kuwa Allah تعالى Amewafadhilisha baadhi ya Mitume juu ya wengine, kisha Akafadhilisha kwa kila Mtume peke yake. |

**Maneno Ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | مَثَلُهُمۡ كَمَثَلِ ٱلَّذِى ٱسۡتَوۡقَدَ نَارًا فَلَمَّآ أَضَآءَتۡ مَا حَوۡلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمۡ وَتَرَكَهُمۡ فِى ظُلُمَٰتٍ لَّا يُبۡصِرُونَ ﴿١٧﴾<br>***"Mfano wao ni kama mfano wa aliyekoka moto, na ulipo tanda mwangaza wake kote kote Mwenyezi Mungu Aliiondoa nuru yao na Akawawacha katika giza, hawaoni."* (2:17)** | ذَهَبَ ٱللَّهُ | Ni kisimamo kibaya |
| 2. | وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ جَنَّٰتٍ تَجۡرِى مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ<br>***"Na wabashirie walioamini na wakatenda mema kwamba watapata mabustani yapitayo mito kati yake;…"* (2:25)** | جَنَّٰتٍ تَجۡرِى | Ni kisimamo kibaya |
| 3. | إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَسۡتَحۡىِۦٓ أَن يَضۡرِبَ مَثَلًا مَّا بَعُوضَةً فَمَا فَوۡقَهَا<br>***"Hakika Mwenyezi Mungu Haoni haya kutoa mfano hata wa mbu na ulio wa zaidi yake."* (2:26)** | لَا يَسۡتَحۡىِۦٓ | Ni kisimamo kibaya |
| 4. | ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَىُّ ٱلۡقَيُّومُ<br>***"Mwenyezi Mungu - hapana mungu ila Yeye Aliye Hai, Msima - mia mambo yote milele." (2:255)*** | لَّا إِلَٰهَ | Ni kisimamo kibaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 5. | فَبُهِتَ ٱلَّذِى كَفَرَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ<br>***“Akafedheheka yule aliyekufuru; na Mwenyezi Mungu Hawaongoi watu madhaalimu.”* (2:258)** | كَفَرَ ۗ وَٱللَّهُ | Ni kisimamo kibaya |
| 6. | رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ إِن نَّسِينَآ أَوْ أَخْطَأْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ إِصْرًا كَمَا حَمَلْتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦ ۖ وَٱعْفُ عَنَّا وَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَآ ۚ أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٨٦﴾<br>***“…….(Ombeni:)Mola wetu Mlezi! Usituchukulie tukisahau au tukikosea. Mola wetu Mlezi! Usitubebeshe mzigo kama Ulio wabebesha wale waliokuwa kabla yetu. Mola wetu Mlezi Usitutwike tusiyo yaweza, na Utusamehe, na Utughufirie, na Uturehemu. Wewe ndiye Mlinzi wetu. Basi tupe ushindi tuwashinde kaumu ya makafiri.”* (2:286)** | رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ إِصْرًا كَمَا | Ni kisimamo kibaya |

**Maneno Ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۖ بَل لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ١١٦ <br> ***“Na ati wanasema: Mwenyezi Mungu ana mwana. Subhanahu! Ametakasika na hayo. Bali vyote viliomo mbinguni na duniani ni Vyake. Vyote vinamt'ii Yeye.”* (2:116)** | ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ | Ni uanzaji mbaya |
| 2. | قَالُواْ نَعۡبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ ءَابَآئِكَ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗا وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٣ <br> ***“…Wakasema: Tutamuabudu Mungu wako na Mungu wa baba zako, Ibrahim na Ismail na Is- hak, Mungu Mmoja tu, na sisi tunasilimu Kwake..* (2:133)** | وَإِسۡحَٰقَ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗا | Ni uanzaji mbaya |

**Aya Ambazo Si Ruhusa Kuziunganisha na za Mbele Yake**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم بَعۡدَ ٱلَّذِي جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِيّٖ وَلَا نَصِيرٍ ١٢٠ <br> ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَتۡلُونَهُۥ حَقَّ تِلَاوَتِهِۦٓ <br> ***“...Na kama ukifuata matamanio yao baada ya ujuzi uliokwisha kujia, hutapata mlinzi wala msaidizi kwa*** | Huharibu maana |

| | | |
|---|---|---|
| | ***Mwenyezi Mungu….. Wale Tuliowapa Kitabu, wakakisoma kama ipasavyo kusomwa.. (2:120 – 121)*** | |
| 2. | وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم مِّنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَكَ<br>مِنَ ٱلۡعِلۡمِ ۙ إِنَّكَ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٥﴾<br>ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡرِفُونَهُۥ كَمَا<br>***"…na kama ukiyafuata matamanio yao baada ya kukufikia ujuzi, hakika hapo utakuwa miongoni mwa wenye kudhulumu… Wale Tuliowapa Kitabu wanayajua haya kama…"*** **(2:145 – 146)** | Huharibu maana |
| 3. | فَلَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ<br>وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ﴿٢٧٤﴾ ٱلَّذِينَ يَأۡكُلُونَ<br>ٱلرِّبَوٰاْ لَا يَقُومُونَ<br>***"….wana ujira wao kwa Mola wao Mlezi; wala haitakuwa khofu juu yao, wala hawatahuzunika…Wale walao riba hawasimami…"*** **(2:274 – 275)** | Huharibu maana |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 19 | كَصَيِّبٍ | Mvua kubwa |
| 2. | 36 | أَزَلَّهُمَا | Aliwaingiza wawili hao katika kosa |
| 3. | 58 | وَقُولُوا حِطَّةٌ | Yaani, semeni samehe na utufutie dhambi zetu. |
| 4. | 62 | وَالصَّابِئِينَ | Wasabai: Ni watu waliobaki katika silka yao na wala hawakuwa na dini waliyoifuata. |
| 5. | 93 | وَأُشْرِبُوا فِي قُلُوبِهِمُ الْعِجْلَ | Nyoyo zilinyweshwa mapenzi ya ibada ya ndama. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 6. | 138 | صِبْغَةَ اللَّهِ ۖ | Shikamaneni na dini ya Allah صلى الله عليه وسلم na fitra Yake. |
| 7. | 187 | الْخَيْطُ الْأَبْيَضُ | Ni nuru ya Alfajiri. |
| 8. | 187 | الْخَيْطِ الْأَسْوَدِ | Ni weusi wa usiku. |
| 9. | 191 | وَالْفِتْنَةُ | Maudhi kwa Waislamu au kumshirikisha Allah تعالى. |
| 10. | 203 | مَّعْدُودَاتٍ ۚ | Siku za Tashriki: Tarehe kumi na moja, kumi na mbili na kumi na tatu katika mwezi wa Dhulhijja (Mfungo tatu) |
| 11. | 217 | وَالْفِتْنَةُ | Ni ushirikina |
| 12. | 225 | بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ | Kiapo cha kipuuzi: Ni ambacho mhusika wake hakusudii. |
| 13. | 228 | ثَلَاثَةَ قُرُوءٍ | Hedhi tatu |
| 14. | 232 | تَعْضُلُوهُنَّ | Msiwazuie wao. |
| 15. | 238 | وَالصَّلَاةِ الْوُسْطَىٰ | Swala ya Alfajiri. |
| 16. | 239 | فَرِجَالًا | Kwenda kwa miguu. |
| 17. | 264 | صَفْوَانٍ | Jiwe komango. |
| 18. | 264 | وَابِلٌ | Mvua nyingi. |
| 19. | 267 | تَيَمَّمُوا | Mnakusudia |
| 20. | 276 | يَمْحَقُ | Inapunguza, na kuondosha Baraka. |
| 21. | 286 | إِصْرًا | Mashaka na uzito. |

## Sura ya Al-Imrani

Sura hii imeteremshwa Madina, Imeteremshwa baada ya Sura ya Al-Anfaali. Idadi za Aya zake ni (200) hakuna kuhitalifiana kwa Wanazuoni katika hilo.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Imrani

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Abuu Umama Al-Bahili رضي الله عنه amesema: Nimemsikia Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akisema;

**اقْرَءُوا الْقُرْآنَ ، فَإِنَّهُ يَأْتِي يَوْمَ الْقِيَامَةِ شَفِيعًا لأَصْحَابِهِ ، اقْرَءُوا الزَّهْرَاوَيْنِ الْبَقَرَةَ وَسُورَةَ آلِ عِمْرَانَ فَإِنَّهُمَا تَأْتِيَانِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ،كَأَنَّهُمَا غَمَامَتَانِ ، أَوْ كَأَنَّهُمَا غَيَايَتَانِ ، أَوْ كَأَنَّهُمَا فِرْقَانِ مِنْ طَيْرٍ صَوَافَّ تُحَاجَّانِ عَنْ أَصْحَابِهِمَا"**

*"Isomeni Qur'an kwani siku ya Kiama itakuja kuwa muombezi kwa watu wake, zisomeni nuru mbili, Sura ya Al-Baqara na Al-Imrani, kwani hizo siku ya Kiama zitakuwa kama viwingu viwili, au kama vikundi viwili vya ndege vyenye kukunjua mbawa, vitakavyowatetea wahusika wa Qur'an"*[42]

Hadithi iliyopokewa na Nuwasi bin Sam'ana رضي الله عنه amesema: Nimemsikia Mtume صلى الله عليه وسلم anasema;

**يُؤْتَى بِالْقُرْآنِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَأَهْلِهِ الَّذِينَ كَانُوا يَعْمَلُونَ بِهِ تَقْدُمُهُ سُورَةُ الْبَقَرَةِ وَآلِ عِمْرَانَ .....وفيه (تُحَاجَّانِ عَنْ أَصْحَابِهِمَا)**

*"Qur'an siku ya Kiama italetwa pamoja na watu wake ambao walikuwa wakiifanyia kazi katika matendo yao, ikiongozwa mbele na Sura ya Al-Baqara na Sura ya Al'Imrani ………. Na kisha Mtume akataja "zitawatetea wahusika wake siku hiyo."*[43]

### Madhumuni ya Sura

Mwanzoni mwa Sura hii, huhadithia kuhusiana na kushuka kwa Qur'an na msimamo wa Mwanadamu katika kushuka huko. Kadhalika Sura imezungum - zia kuhusu kumpwekesha Allah تعالى katika ibada Zake, na kwamba dini ya haki mbele ya Allah تعالى ni Uislamu. Vilevile imezungumzia kuhusu mapenzi ya

---

[42] Hadithi ameinukuu Muslim katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala ya Wasafiri na Kupunguza kwake (804).

[43] Hadithi ameinukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala ya Wasafiri na Kupunguza kwake (805).

Allah تعالى kwa kuifuata Mitume, habari ya mke wa Imrani na binti yao, Zakaria na Issa عليه السلام, ubainifu wa baadhi ya watu wa Kitabu, wapo wanaotimiza ahadi zao na wengine hawatimizi.

Kadhalika, Sura imezungumzia ishara ya mila ya Nabii Ibrahim عليه السلام iliyokuwa safi na kuhusu Nyumba ya Allah Tukufu (Ka'aba), pia kuna kuwahimiza Waumini kuhusu kumchamungu na kushikamana na dini ya Allah تعالى, vita vya Uhudi na mazingatio yake, na vita vya Badri. Sura imetamatishwa na Aya za kutaamuli na kutafakari kuhusu Ufalme Mkuu wa Allah تعالى;

**Sababu ya Kushuka Sura**

Katika Sura hii kuna sababu (4) za kushuka kwa Aya, kwa Bukhari na Muslimu:

1. Allah تعالى Amesema:

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَٰنِهِمۡ ثَمَنٗا قَلِيلًا أُوْلَٰٓئِكَ لَا خَلَٰقَ لَهُمۡ فِي
ٱلۡأٓخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيۡهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٧

***"Hakika wanaouza ahadi ya Mwenyezi Mungu na viapo vyao kwa thamani ndogo, hao hawatakuwa na sehemu ya kheri yoyote katika Akhera, wala Mwenyezi Mungu Hatasema nao wala Hatawatazama Siku ya Kiyama, wala Hatawatakasa, nao watapata adhabu chungu."*** **(3:77)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari, Muslimu na wengineo kwamba Al-Ash'ath amesema: "Ilikuwa baina yangu na Myahudi mmoja tukigombania ardhi, akanibishia nikampeleka kwa Mtume صلى الله عليه وسلم, hivyo Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akanieleza:

**"أَلَكَ بَيِّـــنَةٌ"**

*"Je una ushahidi?*

Nikasema: 'Hapana.' Mtume صلى الله عليه وسلم akasema kumuambia Myahudi:

**"اِحْـــــلِفْ"**

*"Lete kiapo?*

Akasema: 'Nikasema Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم anaweza kuapa na kuondoka na mali yangu." Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَـٰنِهِمۡ ثَمَنًا قَلِيلاً

***"Hakika wanaouza ahadi ya Mwenyezi Mungu na viapo vyao kwa thamani ndogo."*** **(3:77)** mpaka mwisho wa aya.

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Abdillah bin Abuu Awfa رضي الله عنه amesema: "Kuwa mtu mmoja alileta bidhaa sokoni, na yeye akiwa yupo sokoni, akataka kulaghai kwa kutumia hila za kibiashara, hivyo akakimbilia kiapo cha uwongo, kuwa bidhaa yake hailingani na bei anayoiuza, ili kwa kiapo chake hicho awahadae Waislamu wapate kununua bidhaa yake." Kwa ajili hii hii ikateremka Aya hii:

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَـٰنِهِمۡ ثَمَنًا قَلِيلاً

> ***"Hakika wanaouza ahadi ya Mwenyezi Mungu na viapo vyao kwa thamani ndogo."*** **(3:77)[44]**

Ibn Hajar amesema katika sherehe ya Bukhari: "Hakuna mgongano wa maelezo baina ya Hadithi mbili hizi, bali huchukuliwa kuwa kwasababu zote mbili hizi ndio Aya ilishuka"

2. Allah تعالى Amesema;

إِذۡ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمۡ أَن تَفۡشَلَا وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَا ۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ﴿١٢٢﴾

***"Makundi mawili miongoni mwenu yakaingiwa na woga kuwa watashindwa - na hali Mwenyezi Mungu ndiye Mlinzi wao; na Waumini wamtegemee Mwenyezi Mungu tu."*** **(3:122)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Jabir bin Abdillah amesema: "Aya hii ilishuka kutuhusu sisi."

إِذۡ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمۡ أَن تَفۡشَلَا

---

[44] Hadithi imenukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Magomvi, Mlango wa Maneno ya Ugomvi wao kwa wao, (2417).

***“Makundi mawili miongoni mwenu yakaingiwa na woga kuwa watashindwa…”* (3:122)**

Sisi ndio makundi mawili ya Banuu Haaritha na Banuu Salima – na hatupendi – na Sufiani mara moja amewahi kusema: Hainifurahishi Aya hiyo kama isingeliteremshwa kwetu, kutokana na sharafu ya Kauli Yake Allah تعالى,

وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَا ۗ

***“….na hali Mwenyezi Mungu ndiye Mlinzi wao…”* (3:122)[45]**

Kwa maana dhahiri ya Aya mwanzoni ni machukivu lakini mwishowe ni sharafu na Utukufu.[46]

3. Allah تعالى Amesema;

لَّيْسَ لَكَ مِنَ ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَٰلِمُونَ ١٢٨

***“Wewe huna lako jambo katika haya - ama Atawahurumia au Atawaadhibu, kwani wao ni madhaalimu.”* (3:128)**

Aya hii ina sababu mbili zinazokaribiana:

(a) Kuvunjwa meno ya mbele Mtume صلى الله عليه وسلم katika vita vya Uhudi, na maneno yake katika hilo.

(b) Dua yake Mtume صلى الله عليه وسلم dhidi ya Washirikina na Wanafiki baada ya vita vya Uhudi.

Mosi: Muslim na Ahmad wamenukuu kutoka kwa Anasi: Kuwa Mtume صلى الله عليه وسلم alivunjwa meno yake ya mbele siku ya vita vya Uhudi na paji lake la uso likavunjwa hadi damu ikatirizika katika uso wake akasema:

**"كَيْفَ يُفْـلِحُ قَوْم فعلُوا هذَا بِنَبِيّـهِم وهو يَدْعوهم إلَى رَبِّهـمْ"**

*“Namna gani wanaweza kufanikiwa watu waliomfanyia hivi Nabii wao hali yakuwa akiwalingania wao kwa Mola wao”*[47]

---

[45] Hadithi ameinukuu Bukhari katika “Sahihi yake” Faslu ya Kuuziana, Mlango wa yaliyo Makuruhu katika biashara (2088).

[46] Bukhari amenukuu katika “Sahihi yake” Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur’an 3:122) (4558). Na Muslimu katika “sahihi yake” Faslu ya Ubora wa Maswahaba (2505).

Hivyo basi ikashuka Aya hii:

لَيْسَ لَكَ مِنَ ٱلْأَمْرِ شَيْءٌ

***"Wewe huna lako jambo katika haya …"* (3:128)**

Pili: Ahmad, Bukhari na wengineo wamenukuu kutoka kwa Ibin Umar رضي الله عنه kuwa amesema: Nimemsikia Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم anasema;

**اللهم الْعــنْ فـلانًا، اللهم الْعَنْ الْـحارث بن هِشَام،**

**اللهم الْعَن سُهَيْل بن عـمر واللـهم العن صَفْوان بن أميَّة "**

*"Ewe Mola Wangu wa haki mlaani Fulani, Ewe Mola wangu wa haki mlaani Harithi bin Hishaam, Ewe Mola Wangu wa haki mlaani Suhaili bin Amri, Ewe Mola Wangu wa haki mlaani Swafwani bin Umayya."*[48]

Akasema: "Hivyo, ikashuka Aya hii:

لَيْسَ لَكَ مِنَ ٱلْأَمْرِ شَيْءٌ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿١٢٨﴾

***"Wewe huna lako jambo katika haya - ama Atawahurumia au Atawaadhibu, kwani wao ni madhaalimu."* (3:128)**

Akasema: 'Hivyo wakaombwa wote walete toba.'

4. Allah تعالى Amesema:

لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفْرَحُونَ بِمَآ أَتَوا۟ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحْمَدُوا۟ بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا۟ فَلَا تَحْسَبَنَّهُم بِمَفَازَةٍ مِّنَ ٱلْعَذَابِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨٨﴾

***"Usiwadhanie kabisa wale wanaofurahia waliyoyafanya, na wakapenda kusifiwa kwa wasiyoyatenda, usiwadhanie kuwa watasalimika na adhabu. Yao wao ni adhabu chungu."* (3:188)**

Hadithi iliyopokewa na Bukhari, Muslimu na wengineo kupitia njia ya Humaidi bin Abdurrahmani bin Awfi kwamba Mar'wan bin Al-Hakam amesema kumuambia mlinzi wake: "Riafii nenda kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه

---

[47] Hadithi ameinukuu Ahmad (11956), Faslu ya Jihadi na Sira, (179). Na hili ni tamko la Ahmad.

[48] Hadithi ameinukuu Ahmad katika "Sahihi yake" (5674). Na Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Vita (4069). Na tamko hili ni la Ahmad.

mueleze ikiwa kila mtu ataadhibiwa iwapo atafurahia kile alichopewa, na akapenda kusifiwa kwa kile asichokifanya, kama ni hivyo tutaadhibiwa wengi?"

Ibin Abbasi رضي الله عنه akasema: "Mna nini nyinyi na Aya hii, hakika si vingine Mtume صلى الله عليه وسلم aliwaita Mayahudi na kuwauliza wasifu wake ndani ya vitabu vyao, hivyo wakamficha, na wakamjuza vingine kabisa. Hivyo wakamuomba awasifu na kuwashukuru kwa yale waliomjuza katika yale aliyowauliza wao kuhusu wasifu wake ndani ya vitabu vyao, na wakafurahi kwa kile walichopewa kukificha." Kisha Ibin Abbasi رضي الله عنه akasoma:

لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡرَحُونَ بِمَآ أَتَواْ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحۡمَدُواْ بِمَا لَمۡ يَفۡعَلُواْ

***"Usiwadhanie kabisa wale wanaofurahia waliyoyafanya, na wakapenda kusifiwa kwa wasiyoyatenda…"* (3:188)**[49]

Bukhari na Muslimu wamenukuu kutoka kwa Saidi Al-Khudri: Kwamba watu fulani katika wanafiki zama za Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم wakati alipokuwa akitoka katika vita, hutegea na hufurahi kwa kutegea kwao huko, na Mtume صلى الله عليه وسلم anaporejea hutoa udhuru kwake yeye na hupenda kusifiwa kwa wasiyoyafanya, hivyo ikashuka:-

لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡرَحُونَ بِمَآ أَتَواْ

***"Usiwadhanie kabisa wale wanaofurahia waliyoyafanya…"* (3:188)**[50]

[49] Hadithi ameipokea Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri (4568) na Muslimu katika (Sahihi yake) Faslu ya Sifa za Wanafiki na hali zao (2778).

[50] Bukhari ameinukuu katika Sahihi yake Faslu ya Tafsiri (4567) na Muslimu katika (Sahihi yake) (2777)

**Kuthibitisha Hukumu Mpya *"Ann-Aasikh"* na Kufuta Hukumu ya Zamani *"Al-Mansuuk"***

| No. | Aya iliyofutwa Hukumu yake "Al-Mansukha" | Aya iliyothibitisha Hukumu mpya "Ann-Aasikh" | Ushahidi |
|---|---|---|---|
| | يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِۦ *"Enyi mlioamini! Mcheni Mwenyezi Mungu kama ipasavyo kumcha."* (3:102) | فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسْتَطَعْتُمْ *"Basi mcheni Mwenyezi Mungu kama muwezavyo, …"* (64:16) | Na ukweli wa kumcha ni katika yale yaliyosihi kupitia maandiko. |

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | لَّقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ ۘ سَنَكْتُبُ مَا قَالُواْ وَقَتْلَهُمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿١٨١﴾ ***"Mwenyezi Mungu Amekwisha sikia kauli ya waliosema: Mwenyezi Mungu ni masikini, na sisi ni matajiri. Tumeyaandika waliyoyasema, na pia kuwauwa kwao Manabii bila ya haki, na Tutawaambia Siku ya Kiyama: Onjeni adhabu ya kuungua."* (3:181)** | Ni lazima kusimama kutenganisha baina ya kauli mbili (kauli yao na ya Allah تعالى). Na kwamba Allah تعالى Amelijua hilo kutoka kwao, na Atawalipa wao kwa kauli hii kwa adhabu kali. |

**Maneno Ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَـٰنِهِمۡ ثَمَنًا قَلِيلاً أُوْلَـٰٓئِكَ لَا خَلَـٰقَ لَهُمۡ فِى ٱلۡأَخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيۡهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَـٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٧﴾<br>***Hakika wanaouza ahadi ya Mwenyezi Mungu na viapo vyao kwa thamani ndogo, hao hawatakuwa na sehemu ya kheri yoyote katika Akhera, wala Mwenyezi Mungu Hatasema nao wala Hatawatazama Siku ya Kiyama, wala Hatawatakasa, nao watapata adhabu chungu.*** **(3:77)** | وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ | Ni kisimamo kibaya |
| 2. | فَإِنۡ أَسۡلَمُواْ فَقَدِ ٱهۡتَدَواْ ۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ | فَإِنۡ أَسۡلَمُواْ فَقَدِ ٱهۡتَدَواْ ۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ | Ni kisimamo kibaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٢٠﴾ ***"Wakisilimu basi wameongoka. Na wakikengeuka basi juu yako ni kufikisha ujumbe tu. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kuwaona waja wake."*** **(3:20)** | | |
| 3. | قُلْ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ ۖ فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾ ***"Sema: Mt'iini Mwenyezi Mungu na Mtume. Na wakigeuka basi Mwenyezi Mungu Hawapendi makafiri."*** **(3:32)** | فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ | Ni kisimamo kibaya |

**Sentensi ambazo Hazifai Kuanza Nazo**

| No. | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | لَّقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ ***"Mwenyezi Mungu Amekwisha sikia kauli ya waliosema: Mwenyezi Mungu ni masikini, na sisi ni matajiri.."*** **(3:181)** | إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ | Ni uanzaji mbaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno Katika Sura**

| No. | Namba ya aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | الْقَيُّومُ | Msimamizi mkuu wa kila kitu |
| 2. | 7 | زيْغٌ | Maradhi, upindishaji |
| 3. | 39 | وَحَصُورًا | Hayakaribii madhambi na matamanio ya nafsi kwa kujizuilia. |
| 4. | 49 | الْأَكْمَهَ | Aliyezaliwa kipofu. |
| 5. | 72 | وَجْهَ النَّهَارِ | Mwanzo wake. |
| 6. | 93 | إِسْرَائِيلَ | Nabii wa Allah Yaakubu bin Is'haq |
| 7. | 96 | بِبَكَّةَ | Mji wa Makka |
| 8. | 156 | غُزًّى | Wapiganaji Jihadi |

## Sura ya An-Nisaai

Sura hii imeshuka Madina, ilishuka baada ya Sura ya Al-Mumtahina. Idadi ya aya zake ni (176) kwa mtazamo wa wanazuoni wa mji wa Kufa.

### Yaliyojiri Katika Ubora wa Sura ya An-Nisaa

Hadithi imepokewa kutoka kwa Abdillahi amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم alisema kuniambia:

"اقْـرأْ عَــلَيَّ!

*"Nisomee mimi!"* Nikasema: 'Nikusomee wewe wakati ndiye uliyeteremshiwa?' Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

"فإنِّيْ أحِبّ أنْ أسْمَعَهُ مِنْ غَيْرِيْ

*"Hakika mimi napenda kuisikia ikisomwa na mtu mwengine"*

Nikamsomea Sura ya An-nisaai hadi nikafika katika Aya:

فَكَيْفَ إِذَا جِئْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ بِشَهِيدٍ وَجِئْنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ شَهِيدًا ﴿٤١﴾

***"Basi itakuwaje pindi Tukiwaletea kutoka kila umma shahidi, na Tukakuleta wewe kuwa shahidi wa hawa?"* (4:41)**

Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

"أَمْسِـــكْ"

*"Basi inatosha"* "Hapo macho yake Mtume صلى الله عليه وسلم yakawa yanatoa machozi."[51]

### Madhumuni ya Sura

Mwanzo wa sura Anawaamuru watu kuwa wachamungu na kumtambua Allah تعالى, ili wawe na tahadhari ya kula mali za mayatima. Kadhalika kuna ubainifu wa Hukumu za Mirathi, amri ya kumwabudu Allah تعالى Peke Yake bila ya kuwa na mshirika, kukataza kumshirikisha Allah تعالى. Vilevile ndani yake kuna kuwafanyia wema wazazi wawili, hatua ya mwanzo ya uharamishaji wa pombe, kuna ubainifu wa Hukumu za Josho kubwa (Janaba), Udhu na Tayamamu.

---

[51] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa (Qur'an 4:41) (458). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya sifa za wanafiki na hali zao. (2777).

Kadhalika, katika Sura hii, kuna amri ya utiifu kwa Allah تعالى, Mtume صلى الله عليه وسلم na wenye kutawalia mambo, Hukumu ya uzushi, ubainifu wa Jihadi, uhamiaji, Swala ya Hofu na kupunguza katika Swala. Vilevile, ndani yake kuna maelezo kuhusu Wanafiki na sifa zao, mazungumzo ya wahyi kwa Mitume na Manabii wote. Makatazo kuhusu upetukaji mpaka katika Dini, na habari inayomhusu Mtume Isa عليه السلام, Aya imehitimisha na habari ya mkiwa, yaani mtu aliyekufa bila ya kuacha mtoto wala mzazi.

**Sababu ya Kushuka kwa Aya**

Kuna sababu (11) za kushuka kwa Aya katika sura hii:-

1. Allah تعالى Amesema:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن تَرِثُواْ ٱلنِّسَآءَ كَرۡهٗاۖ وَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ لِتَذۡهَبُواْ بِبَعۡضِ مَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِن كَرِهۡتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰٓ أَن تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا وَيَجۡعَلَ ٱللَّهُ فِيهِ خَيۡرٗا كَثِيرٗا ﴿١٩﴾

***"Enyi mlioamini! Si halali kwenu kuwarithi wanawake kwa nguvu. Wala msiwadhikishe ili muwapokonye baadhi ya mlivyowapa - isipokuwa wakifanya uchafu ulio wazi. Na kaeni nao kwa wema, na ikiwa mmewachukia, basi huenda mkakichukia kitu, na Mwenyezi Mungu Ametia kheri nyingi ndani yake."*** **(4:19)**

Bukhari amenukuu kutoka kwa Ibn Abbasi رضي الله عنه amesema: 'Walikuwa anapokufa mtu miongoni mwao, wazazi na familia ya marehemu walikuwa na haki zaidi ya kumrithi mke wa marehemu, wakiamua wanamuoa wao wenyewe au kumuozesha mwanamume mwengine. Kadhalika, humwacha bila ya kumuozesha. Familia ya marehemu ina haki zaidi ya kummiliki mke wa marehemu kuliko jamaa wa mke. Hivyo basi, ikashuka Aya hii."[52]

[52] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango Qur'an (4:19) (4579).

2. Allah تعالى Amesema:

وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۖ كِتَٰبَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡۚ وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَآءَ ذَٰلِكُمۡ أَن تَبۡتَغُواْ بِأَمۡوَٰلِكُم مُّحۡصِنِينَ غَيۡرَ مُسَٰفِحِينَۚ فَمَا ٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهِۦ مِنۡهُنَّ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا تَرَٰضَيۡتُم بِهِۦ مِنۢ بَعۡدِ ٱلۡفَرِيضَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٢٤

***"Na Wanawake wenye waume, isipokuwa waliomilikiwa na mikono yenu ya kulia. Ndiyo Sharia ya Mwenyezi Mungu juu yenu. Na mmehalalishiwa wasio kuwa hao, mtafute kwa mali yenu kwa kuowa pasina kuzini. Kama mnavyo starehe nao, basi wapeni mahari yao kwa kuwa ni waajibu. Wala hapana lawama juu yenu kwa mtakacho kubaliana baada ya kutimiza waajibu. Hakika Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kujua na Mwenye Hikima."*** **(4:24)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu, Abuu Daudi, At-Tirmidhi na An-Nasaai kutoka kwa Abuu Saidi Al-Khudri amesema: "Tulipata mateka wanawake katika vita vya Aw'tasi, ambao walikuwa na waume zao. Hivyo basi tukaona karaha kuwajamii hali ya kuwa wana waume zao. Hivyo basi, tukamuuliza Mtume صلى الله عليه وسلم ikashuka Aya:

۞ وَٱلۡمُحۡصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۖ

***"Na Wanawake wenye waume, isipokuwa waliomilikiwa na mikono yenu ya kulia…"*** **(4:24)**

Anasema: ila wale mliowapata kwa njia ya ghanima katika vita. Hivyo wanawake hao wakawa ni halali juu yetu.[53] Wanazuoni wamesema: uhalali huo ni baada ya kumalizika eda zao.

3. Allah تعالى Amesema:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ مِنكُمۡۖ فَإِن تَنَٰزَعۡتُمۡ فِي شَيۡءٖ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلًا ٥٩

***"Enyi mlioamini! Mt'iini Mwenyezi Mungu, na mt'iini Mtume na wenye madaraka katika nyinyi. Na mkizozana katika jambo basi lirudisheni kwa***

[53] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Mlango wa Ndoa (1438).

***Mwenyezi Mungu na Mtume, ikiwa mnamuamini Mwenyezi Mungu na Siku ya Mwisho. Hayo ndiyo bora zaidi na ndiyo yenye mwisho mwema.”* (4:59)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na wengineo kutoka kwa Ali رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم alituma kikosi akamteua kiongozi kutoka kwa watu wa Answari, na akawaamuru wamtii, kuna muda akachukia. Akasema: ‘Hivi Mtume صلى الله عليه وسلم si amewaamuru mnitii mimi.’ Wakasema: ‘Ndio.’ Akasema: ‘Hebu nikusanyieni kuni.” Wakamkusanyia kuni, akasema: ‘Niwashieni moto.’ Akasema: ‘Uingieni moto huu.’ Wakakusudia kutaka kuingia, na ikawa wanazuiana wao kwa wao kuuingia moto huo, na wanasema: ‘Tumemfuata Mtume صلى الله عليه وسلم kwa sababu ya kuukimbia moto.’ Wakabaki wameduwaa hadi moto ukazimika. Kisha kiongozi wao huyo hasira zake zikatulia. Kisa hiki kilimfikia Mtume صلى الله عليه وسلم akasema;

**" لَوْ دَخَلُوْهَا مَا خَرَجُوْا مِنْهَا إِلَى يَوْمِ الْـقِيَامَةِ الطَّاعَةُ فِي الْمَعْرُوْفِ"**

*“Lau kama wangeliingia katika moto huo wasingalitoka hadi siku ya Kiama, utiifu kwa kiongozi ni pale atakapoamuru katika wema.”*[54]

4. Allah تعالى Amesema:

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوا فِي أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا تَسْلِيمًا ﴿٦٥﴾

***“La! Naapa kwa Mola wako Mlezi! Hawataamini mpaka wakufanye wewe ndiye muamuzi katika yale wanayokhitalifiana, kisha wasione uzito katika nyoyo zao juu ya hukumu utayo toa, na wanyenykee kabisa.”* (4:65)**

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Ur’wa kutoka kwa Abdillahi bin Zubeir رضي الله عنه kwamba alimzungumzia kuhusu mtu mmoja katika Answari kuwa aligombana na Zubair mbele ya Mtume صلى الله عليه وسلم kuhusu mfereji wa Al-Harra ambao humuwagilia mitende. Muanswar akasema: ‘Yaachie maji yaende.’ Akakataa, hivyo wakagombana mbele ya Mtume صلى الله عليه وسلم. Mtume صلى الله عليه وسلم akasema kumuambia Zubair:

**"أَسْقِ يَا زُبَيْرُ ثُمَّ أَرْسِلِ الْـمَاءَ إِلَى جَارِكَ"**

*“Ewe Zubair mwagilia kisha mwachie jirani yako naye amwagilie.”*

[54] Bukhari ameinukuu Hadithi hii katika “Sahihi yake” Mlango wa kikosi cha Abdillah bin Hudhafa As-Sahmi na Alqama bin Majar Al-Mudlaji, na husemwa kuwa ni kikosi cha Al-Answari (434).

Hilo lilimkasirisha Muanswari akasema: "Unampendelea huyu kwa kuwa ni mtoto wa Shangazi yako!" Uso wa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم ukabadilika rangi kwa hasira kisha Mtume صلى الله عليه وسلم akamuambia Zubair:

"اِسْقِ يَا زُبَيْرُ ثُمَّ احْبِس الْــمَاءَ حَتَّى يَرْجِعَ إِلَى الْـــجَدْر"

*"Ewe Zubair mwagilia kisha yazuie maji hadi yafike katika kingo"*

Zubair akasema: 'Naapa kwa Allah تعالى ninadhani kuwa Aya hii imeshuka kufuatana na tukio hili."

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوا فِي أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا تَسْلِيمًا ﴿٦٥﴾

***"La! Naapa kwa Mola wako Mlezi! Hawataamini mpaka wakufanye wewe ndiye muamuzi katika yale wanayokhitalifiana, kisha wasione uzito katika nyoyo zao juu ya hukumu utayo toa, na wanyenyekee kabisa." (4:65)***[55]

5. Allah تعالى Amesema;

وَإِذَا جَاءَهُمْ أَمْرٌ مِّنَ الْأَمْنِ أَوِ الْخَوْفِ أَذَاعُوا بِهِ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى الرَّسُولِ وَإِلَىٰ أُولِي الْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ الَّذِينَ يَسْتَنبِطُونَهُ مِنْهُمْ ۗ وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَاتَّبَعْتُمُ الشَّيْطَانَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٣﴾

***"Na linapowafikia jambo lolote lililokhusu amani au la kitisho wao hulitangaza. Na lau kuwa wangelilipeleka kwa Mtume na kwa wenye mamlaka kati yao, wale wanaochunguza wangelilijua. Na lau kuwa si Fadhila ya Mwenyezi Mungu juu yenu na Rehema Yake mngelimfuata Shet'ani ila wachache wenu tu."* (4:83)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu kutoka kwa Umar bin Al-Khattab رضي الله عنه amesema kuwa Mtume صلى الله عليه وسلم alipojitenga mbali na wakeze, niliingia msikitini nikawakuta watu wanapiga vijiwe ardhini kama waliochanganyikiwa hawajui kitu gani wafanye, na wanasema: 'Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amewaacha wakeze…' Hivyo basi, nikasimama katika

[55] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Uwagiliaji, Mlango wa Uzuiaji Mifereji (2359). Na Muslimu naye katika "Sahihi yake" Mlango wa Utoaji Hukumu (1717).

Mlango wa Msikiti, nikanadi kwa sauti yangu ya juu kabisa, Mtume صلى الله عليه وسلم hawakuwatii wakeze. Hivyo basi ikashuka aya hii:

وَإِذَا جَآءَهُمْ أَمْرٌ مِّنَ ٱلْأَمْنِ أَوِ ٱلْخَوْفِ أَذَاعُواْ بِهِۦ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى ٱلرَّسُولِ وَإِلَىٰٓ أُوْلِى ٱلْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ ٱلَّذِينَ يَسْتَنۢبِطُونَهُۥ مِنْهُمْ ۗ

***"Na linapowafikia jambo lolote lililokhusu amani au la kitisho wao hulitangaza. Na lau kuwa wangelilipeleka kwa Mtume na kwa wenye mamlaka kati yao, wale wanaochunguza wangeli lijua…"* (4:83)**

Hivyo nikawa mimi ndiye msababishi wa jambo hilo.[56]

6. Allah تعالى Amesema;

۞ فَمَا لَكُمْ فِى ٱلْمُنَٰفِقِينَ فِئَتَيْنِ وَٱللَّهُ أَرْكَسَهُم بِمَا كَسَبُوٓاْ ۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَهْدُواْ مَنْ أَضَلَّ ٱللَّهُ ۖ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿٨٨﴾

***"Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanaafiki, na hali Mwenyezi Mungu Amewageuza kwa sababu ya yale waliyoyachuma? Je! Mnataka kumuona mwongofu ambaye Mwenyezi Mungu Amemhukumu kuwa kapotea? Na Aliyemhukumu Mwenyezi Mungu kuwa amekwisha potea wewe hutampatia njia."* (4:88)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari, Muslimu na wengineo kutoka kwa Zaidi bin Thabiti: Watu miongoni mwa Maswahaba wa Mtume صلى الله عليه وسلم walirejea kutoka katika vita vya Uhudi, watu waligawanyika vikundi viwili, kuna waliosema waueni wao na wapo waliosema msiwaue, hivyo basi ikashuka Aya:

۞ فَمَا لَكُمْ فِى ٱلْمُنَٰفِقِينَ فِئَتَيْنِ

***"….Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanaafiki.."* (4:88)**[57]

[56] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Mlango wa Talaka" (1479)

[57] Hadithi imenukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Qur'an 4:88) (4589). Na Muslim katika "Sahihi yake" Mlango wa Sifa za Wanafiki (2776).

7. Allah تعالى Amesema:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا ضَرَبْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُوا۟ وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَنْ أَلْقَىٰٓ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَـٰمَ لَسْتَ مُؤْمِنًا تَبْتَغُونَ عَرَضَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٌ ۚ كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبْلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ فَتَبَيَّنُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿٩٤﴾

***"Enyi mlioamini! Mnaposafiri katika Njia ya Mwenyezi Mungu basi hakikisheni, wala msimuambie anaye kutoleeni salamu: Wewe si Muumini; kwa kutaka manufaa ya maisha ya dunia hii, hali ya kuwa kwa Mwenyezi Mungu zipo ghanima nyingi. Hivyo ndivyo mlivyo kuwa nyinyi zamani, na Mwenyezi Mungu Akakuneemesheni. Basi chunguzeni sawa sawa. Hakika Mwenyezi Mungu Anazo khabari za mnayoyatenda."*** **(4:94)**

Hadithi imenukuliwa na Bukhari, At-Tirmidhi, Al-Hakim na wengineo kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: Mtu mmoja katika kabila la Banuu Sulaim alipita mbele ya kikundi cha Masahaba wa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم huku akichunga kondoo wake, mtu yule akawasalimu Masahaba wa Mtume, hivyo wakasema: 'Mtu huyu hakutusalimia ila kwa kutohofia sisi." Hivyo basi wakamkusudia kwa ubaya na wakamuua, na wakaja kwa Mtume صلى الله عليه وسلم wakiwa na kondoo wake. Hivyo ikashuka aya:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا ضَرَبْتُمْ

***"Enyi mlioamini! Mnaposafiri…."*** **(4:94)**[58]

Kadhalika, Hadithi ameinukuu Bazzar kupitia njia nyingine kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alituma kikosi akiwemo Mikdadi, walipowaendea watu waliwakuta wamekimbia isipokuwa mtu mmoja tu, ambaye alikuwa na mali nyingi, mtu yule akasema: "Ninakiri kwamba hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Allah تعالى." Hivyo Mikdadi akamuua mtu huyo, Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akamuambia Mikdadi:

---

[58] Hadithi ameinukuu Ahmad katika "Musnadi wake (3/467) kwa tamko hili. Na Bukhari naye ameinukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa (Qur'an 4:94) (4991) Ameinukuu mfano wa tamko hilo.

"فَكَيْفَ لَكَ بِلاَ إله إلاَّ اللهَ غَـدًا ؟"

*“Utajiteteaje siku ya Kiama na kukiri kwake kuwa hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa haki ila Allah?”*

Hivyo, Allah تعالى Akateremsha Aya hii.[59]

8. Allah تعالى Amesema:

لَّا يَسْتَوِى ٱلْقَـٰعِدُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ غَيْرُ أُوْلِى ٱلضَّرَرِ وَٱلْمُجَـٰهِدُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ فَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلْمُجَـٰهِدِينَ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ عَلَى ٱلْقَـٰعِدِينَ دَرَجَةً ۚ وَكُلاًّ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ وَفَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلْمُجَـٰهِدِينَ عَلَى ٱلْقَـٰعِدِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٩٥﴾

***“Hawawi sawa Waumini wanaokaa tu wala hawana dharura, na wale wanaopigana katika njia ya Mwenyezi Mungu kwa mali yao na nafsi zao. Mwenyezi Mungu Amewatukuza cheo wale wanaopigana kwa mali yao na nafsi zao kuliko wale wanao kaa tu. Ingawa Mwenyezi Mungu Amewaahidi wote mashukio mema, lakini Mwenyezi Mungu Amewafadhili wanao pigana kwa ujira mkubwa kuliko wanao kaa tu.”*** **(4:95)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka Al-Barrau amesema: Wakati iliposhu -ka Aya:

لَّا يَسْتَوِى ٱلْقَـٰعِدُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ

***“Hawawi sawa Waumini wanaokaa …”*** **(4:95)**

Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

"ادْعُـوْا فلاَنًا"

*“Muiteni Fulani”*

Akaitwa akaja na kichupa cha wino, ubao au mfupa. Mtume صلى الله عليه وسلم akasema: Andika:

لَّا يَسْتَوِى ٱلْقَـٰعِدُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ غَيْرُ أُوْلِى ٱلضَّرَرِ وَٱلْمُجَـٰهِدُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ

***“Hawawi sawa Waumini wanaokaa tu wala hawana dharura, na wale wanaopigana katika Njia ya Mwenyezi Mungu…”*** **(4:95)**

[59] Hadithi ameinukuu Bazzar katika “Musnadi wake” (2/196)

Na nyuma yake Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwepo Ibin Ummi Maktumi رضي الله عنه akasema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم mimi ni mlemavu wa macho.' Hivyo basi, ikateremka mahali pake:

لَّا يَسْتَوِى ٱلْقَـٰعِدُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ غَيْرُ أُو۟لِى ٱلضَّرَرِ وَٱلْمُجَـٰهِدُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ

***"Hawawi sawa Waumini wanaokaa tu wala hawana dharura, na wale wanao pigana katika Njia ya Mwenyezi Mungu kwa mali yao na nafsi zao…*(4:95)**[60]

9. Allah تعالى Amesema:

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ أَنفُسِهِمْ قَالُوا۟ فِيمَ كُنتُمْ ۖ قَالُوا۟ كُنَّا مُسْتَضْعَفِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ قَالُوٓا۟ أَلَمْ تَكُنْ أَرْضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةً فَتُهَاجِرُوا۟ فِيهَا ۚ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿٩٧﴾

***"Hakika Malaika watawaambia wale ambao wamewafisha nao wamejidhulumu nafsi zao: Mlikuwa vipi? Watasema: Tulikuwa tunaonewa. Watawaambia: Kwani ardhi ya Mwenyezi Mungu haikuwa na wasaa wa kuhamia humo? Basi hao makaazi yao ni Jahannamu, nayo ni marejeo mabaya kabisa."* (4:97)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه: Kuwa baadhi ya Waislamu walikuwa wakijichanganya na washirikina, hivyo huzidisha muonekano wa wingi wa Washirikina dhidi ya Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم, hivyo hutokezea mkuki au mshale ukapigwa upande wa Washirikina na kumpata mmoja wao na kumuua au kupigwa na panga na kumuua. Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ أَنفُسِهِمْ

***"Hakika Malaika watawaambia wale ambao wamewafisha nao***

---

[60] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango (Qur'an 4:95) (4594)

***wamejidhulumu nafsi zao.."* (4:97)**[61]

10. Allah تعالى Amesema:

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمْ فَأَقَمْتَ لَهُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ مِّنْهُم مَّعَكَ وَلْيَأْخُذُوٓاْ أَسْلِحَتَهُمْ فَإِذَا سَجَدُواْ فَلْيَكُونُواْ مِن وَرَآئِكُمْ وَلْتَأْتِ طَآئِفَةٌ أُخْرَىٰ لَمْ يُصَلُّواْ فَلْيُصَلُّواْ مَعَكَ وَلْيَأْخُذُواْ حِذْرَهُمْ وَأَسْلِحَتَهُمْ ۗ وَدَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوْ تَغْفُلُونَ عَنْ أَسْلِحَتِكُمْ وَأَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيلُونَ عَلَيْكُم مَّيْلَةً وَٰحِدَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن كَانَ بِكُمْ أَذًى مِّن مَّطَرٍ أَوْ كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَن تَضَعُوٓاْ أَسْلِحَتَكُمْ ۖ وَخُذُواْ حِذْرَكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٠٢﴾

***"Na unapokuwa pamoja nao, ukawasalisha, basi kundi moja miongoni mwao wasimame pamoja nawe na wachukue silaha zao. Na watakapomaliza sijida zao, basi na waende nyuma yenu, na lije kundi jingine ambalo halijasali, lisali pamoja nawe. Nao wachukue hadhari yao na silaha zao. Waliokufuru wanapenda mghafilike na silaha zenu na vifaa vyenu ili wakuvamieni mvamio wa mara moja. Wala si vibaya kwenu ikiwa mnaona udhia kwa sababu ya mvua au mkawa wagonjwa, mkaziweka silaha zenu. Na chukueni hadhari yenu. Hakika Mwenyezi Mungu Amewaandalia makafiri adhabu ya kudhalilisha."* (4:102)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: "Aya imeshuka:

إِن كَانَ بِكُمْ أَذًى مِّن مَّطَرٍ أَوْ كُنتُم مَّرْضَىٰٓ

***"...ikiwa mnaona udhia kwa sababu ya mvua au mkawa wagonjwa…"* (4:102)**

Kwa Abdurrahmani bin Awfi رضي الله عنه alipokuwa amejeruhiwa katika vita."[62]

[61] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Fitna, Mlango wa Anayechukia Kuchochea Fitina (7085).

[62] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa (Qur'an 4:102) (4599)

11. Allah تعالى Amesema:

يَسۡتَفۡتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفۡتِيكُمۡ فِي ٱلۡكَلَٰلَةِۚ إِنِ ٱمۡرُؤٌاْ هَلَكَ لَيۡسَ لَهُۥ وَلَدٞ وَلَهُۥٓ أُخۡتٞ فَلَهَا نِصۡفُ مَا تَرَكَۚ وَهُوَ يَرِثُهَآ إِن لَّمۡ يَكُن لَّهَا وَلَدٞۚ فَإِن كَانَتَا ٱثۡنَتَيۡنِ فَلَهُمَا ٱلثُّلُثَانِ مِمَّا تَرَكَۚ وَإِن كَانُوٓاْ إِخۡوَةٗ رِّجَالٗا وَنِسَآءٗ فَلِلذَّكَرِ مِثۡلُ حَظِّ ٱلۡأُنثَيَيۡنِۗ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ أَن تَضِلُّواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ١٧٦

***"Wanakuomba uhukumu, sema: Mwenyezi Mungu Anakupeni hukumu juu ya mkiwa. Ikiwa mtu amekufa, naye hana mtoto, lakini anaye ndugu wa kike, basi huyo atapata nusu alicho acha maiti. Na mwanamume atamrithi ndugu wa kike ikiwa hana mwana. Na ikiwa wao ni ndugu wa kike wawili, basi watapata thuluthi mbili za alicho acha maiti. Na wakiwa ndugu wanaume na wanawake, basi mwanamume atapata sehemu iliyo sawa na ya wanawake wawili. Mwenyezi Mungu Anakubainishieni ili msipotee; na Mwenyezi Mungu ni Mjuzi wa kila kitu."* (4:176)**

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Jabir bin Abdillahi رضي الله عنه amesema: Niliumwa akaja Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم na Abubakari kunijulia hali huku wakitembea kwa miguu, nikazimia, Mtume صلى الله عليه وسلم akatawadha kisha akanimiminia maji aliyotawadhia, nikazinduka, nikasema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم, vipi nitafanya maamuzi juu ya mali yangu.' Mtume صلى الله عليه وسلم hakunijibu kitu, hadi ikashuka aya ya mirathi.

يَسۡتَفۡتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفۡتِيكُمۡ فِي ٱلۡكَلَٰلَةِۚ

***"Wanakuomba uhukumu, sema: Mwenyezi Mungu Anakupeni hukumu juu ya mkiwa."* (4:176)**[63]

[63] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Mirathi. (1616)

**Kuthibitisha Hukumu Mpya *"Ann-Aasikh"* na**
**Kufuta Hukumu ya Zamani *"Al-Mansuukh"***

Ndani ya Sura ya An-Nisaai kuna Aya (3) tatu hukumu zake zimefutwa kwa mujibu wa maelezo ya mwanazuoni wa fani ya Tafsiri As-Suyuti na wengineo.

| **No.** | **Aya iliyofutwa Hukumu yake *"Al-Mansukh"*** | **Aya iliyothibitisha Hukumu mpya *"Ann-AaSikh"*** | **Ushahidi** |
|---|---|---|---|
| 1. | وَٱلَّذِينَ عَقَدَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ فَـَٔاتُوهُمۡ نَصِيبَهُمۡ<br>***"…Na mliofungamana nao ahadi wapeni fungu lao…"* (4:33)** | وَأُوْلُواْ ٱلۡأَرۡحَامِ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلَىٰ بِبَعۡضٖ فِي كِتَٰبِ ٱللَّهِۚ<br>***"..Na jamaa wa nasaba wanastahikiana wenyewe kwa wenyewe zaidi katika Kitabu cha Mwenyezi Mungu…"* (8:75)** | Undugu wa kiapo |
| 2. | فَإِن شَهِدُواْ فَأَمۡسِكُوهُنَّ فِي ٱلۡبُيُوتِ حَتَّىٰ يَتَوَفَّىٰهُنَّ ٱلۡمَوۡتُ<br>***"…Watakaposhuhudia, basi wazuieni majumbani mpaka wafishwe na mauti…"* (4:15)** | فَٱجۡلِدُواْ كُلَّ وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا مِاْئَةَ جَلۡدَةٖۖ<br>***"…mtandikeni kila mmoja katika wao bakora mia…"* (24:2)** | Kumfungia ndani mzinifu. |
| 3. | وَإِذَا حَضَرَ ٱلۡقِسۡمَةَ أُوْلُواْ ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينُ فَٱرۡزُقُوهُم مِّنۡهُ<br>***"Na wakati wa kugawanya*** | Usahihi ni kwamba Aya hii sharia yake haijafutwa bado inafanya kazi. | Ibn Abbasi رضي الله عنه amesema kuna Aya tatu watu wameacha kuzifanyia kazi: |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***wakihudhuria jamaa na mayatima na masikini, wapeni katika hayo…”* (4:8)** | | Miongoni mwa Aya hizo ni hii hapa, na Aya ya kubisha hodi. |

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika**

| Na. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | لَّعَنَهُ ٱللَّهُ ۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنۡ عِبَادِكَ نَصِيبًا مَّفۡرُوضًا ﴿١١٨﴾<br>***“Mwenyezi Mungu Amemlaani. Naye Shet'ani alisema: Kwa yakini nitawachukua sehemu maalumu katika waja wako.”* (4:118)** | 1. Kama msomaji ataunganisha, itamlazimu kauli ya “Nitawafanya miongoni mwa waja wako” kuwa ni sehemu ya Alivyosema Allah تعالى.<br>2. Ingechanganya ikaonekana maneno aliyoyasema shetani kuwa ni ya Allah تعالى. |
| 2. | سُبۡحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٞۘ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ﴿١٧١﴾<br>***“…Ametukuka Yeye na kuwa na mwana. Ni Vyake Yeye vyote viliomo katika mbingu na katika ardhi. Na Mwenyezi Mungu ni Mtegemewa wa Kutosha.”* (4:171)** | Lau msomaji ataunganisha itachanganya na kuonekana maneno yaliyo mbele yake kuwa ni wasifu wake. Na mwana aliyekanushwa kuwa Naye ni Wake. Anasifiwa kuwa ni mmiliki wa vyote vilivyomo mbinguni na ardhini. Na kinacho maanishwa hapa: Ni kukanusha kwa hali zote kuwa Allah تعالى Hana mtoto. Na maneno yaliyokuja baada yake ni Utakaso wa Allah تعالى. |

**Maneno Ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | وَإِن كَانَتۡ وَٰحِدَةٗ فَلَهَا ٱلنِّصۡفُۚ وَلِأَبَوَيۡهِ لِكُلِّ وَٰحِدٖ مِّنۡهُمَا ٱلسُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ إِن كَانَ لَهُۥ وَلَدٞۚ<br>***"Lakini akiwa mtoto mwanamke ni mmoja, basi fungu lake ni nusu. Na wazazi wake wawili, kila mmoja wao apate sudusi ya alichokiacha, ikiwa anaye mtoto."* (4:11)** | وَإِن كَانَتۡ وَٰحِدَةٗ<br>فَلَهَا ٱلنِّصۡفُۚ<br>وَلِأَبَوَيۡهِ | Ni kisimamo kibaya |
| 2. | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡرَبُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنتُمۡ سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَعۡلَمُواْ مَا تَقُولُونَ<br>***"Enyi mlioamini! Msikaribie Swala, hali mmelewa, mpaka myajue mnayoyasema..." (4:43)*** | يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا<br>تَقۡرَبُواْ ٱلصَّلَوٰةَ | Ni kisimamo kibaya |
| 3. | وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا لِيُطَاعَ بِإِذۡنِ ٱللَّهِ<br>***"Na hatukumtuma Mtume yeyote ila at'iiwe kwa idhini ya Mwenyezi Mungu."* (4:64)** | وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن<br>رَّسُولٍ | Ni kisimamo kibaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | حُوبًا | Dhambi |
| 2. | 4 | صَدُقَاتِهِنَّ | Mahari zao |
| 3. | 12 | كَلَالَةً | Mkiwa ambaye hana mzazi wala mtoto |
| 4. | 23 | وَرَبَائِبُكُمُ | Mabinti wa wake zenu ambao aghalabu wanalelewa katika nymba zenu. |
| 5. | 25 | الْعَنَتَ | Kufanya machafu ya zinaa. |
| 6. | 46 | وَاسْمَعْ غَيْرَ مُسْمَعٍ | Wanamuombea dua mbaya Mtume صلى الله عليه وسلم kwa kusema sikia kutoka kwetu hakuna anayekusikiliza. |
| 7. | 46 | وَرَاعِنَا | Tufahamu sisi na utufahamishe |
| 8. | 46 | لَيًّا بِأَلْسِنَتِهِمْ | Huzipindisha ndimi zao katika hilo, na wanakusudia kumtusi Mtume kwa lugha yao. |
| 9. | 128 | وَأُحْضِرَتِ الْأَنفُسُ الشُّحَّ | Nafsi kisilka zimeumbiwa katika kufanya ubahili na umangi meza. |
| 10. | 143 | مُّذَبْذَبِينَ | Ni wenye kuzingazinga |
| 11. | 163 | وَالْأَسْبَاطِ | Manabii katika watoto wa Yaaqubu عليه السلام ambao wametumwa katika makabila ya wana wa Israili kumi na mbili. |

## Sura ya Al-Maida

Sura hii imeshuka Madina, isipokuwa Aya (3) zimeshuka katika viwanja vya Arafa katika Hijja ya mwisho ya Mtume صلى الله عليه وسلم, "*Hijjat Al-Wadaa*". Sura hii ilishuka baada ya kushuka Sura ya Al-Fat'h. Idadi ya Aya zake ni (120) katika mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Yaliyojiri Katika Ubora wa Sura ya Al-Maida**

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Shihab bin Twariq amesema: Mayahudi walisema kumuambia Umar رضي الله عنه: "Hakika nyinyi mnaisoma Aya lau ingelishuka kwetu tungelifanya siku hiyo kuwa Sikukuu." Umar رضي الله عنه akasema: "Hakika mimi ninajua ni kuhusu jambo gani na wapi Aya hiyo imeshuka, na wapi Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم siku ya Arafa alikuwepo wakati Aya hiyo ikishuka. Naapa kwa Allah تعالى hakika sisi tukiwa Arafa Sufiani alisema na nilishuku kuwa ilikuwa kama siku ya Ijumaa hivi:

ٱلۡيَوۡمَ أَكۡمَلۡتُ لَكُمۡ دِينَكُمۡ

***"…Leo nimekukamiliishieni Dini yenu…." Qur'ani 5:3***.[64]

**Madhumuni ya Sura**

Sura imeanza na wasia wa kutimiza ahadi. Kadhalika Sura imebainisha Halali na Haramu pamoja na kuchunga Sharia za Allah تعالى katika ibada ya Hijja na miezi Mitukufu. Na ndani ya Sura hii mna Sharia za udhu. Uogaji wa kisharia na kutayamamu. Vilevile, Sura imeamuru kufanya uadilifu katika utoaji wa Hukumu na kusema ukweli katika utoaji ushahidi. Na ubainifu wa Hukumu za Kisasi katika upande wa nafsi, viungo na uvamizi wa njiani.

Kadhalika sura imebainisha uharamishaji wa mvinyo, na uchezaji wa kamari, na ubainifu wa makafara, misingi ya miamala kwa Waislamu pamoja na Watu waliopewa Kitabu, "*Ahlul Kitabu*" Pia sura imetaja uovu wa Mayahudi na ubinaadamu wa Wakristo wa Najran katika uzuri wa adabu yao. Vile vile imetaja Kisa cha Tihi na sura imehitimisha kwa kukumbusha Siku ya Kiama na ushuhuda wa Mitume kwa mataifa yao siku hiyo, na ushuhuda wa Issa عليه السلام dhidi ya Wakristo na Kumsifu Allah تعالى.

---

[64] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Milango wa ***"…..Leo Nnimekukamiliishieni Dini yenu…."*** Qur'ani 5:3 ٱلۡيَوۡمَ أَكۡمَلۡتُ لَكُمۡ دِينَكُمۡ

**Sababu ya Kushuka Sura**

Katika sura hii kuna sababu (3) za kushuka kwa aya:

1. Allah تعالى Amesema:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قُمۡتُمۡ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغۡسِلُواْ وُجُوهَكُمۡ وَأَيۡدِيَكُمۡ إِلَى ٱلۡمَرَافِقِ وَٱمۡسَحُواْ بِرُءُوسِكُمۡ وَأَرۡجُلَكُمۡ إِلَى ٱلۡكَعۡبَيۡنِۚ وَإِن كُنتُمۡ جُنُبٗا فَٱطَّهَّرُواْۚ وَإِن كُنتُم مَّرۡضَىٰٓ أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوۡ جَآءَ أَحَدٞ مِّنكُم مِّنَ ٱلۡغَآئِطِ أَوۡ لَٰمَسۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمۡ تَجِدُواْ مَآءٗ فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدٗا طَيِّبٗا فَٱمۡسَحُواْ بِوُجُوهِكُمۡ وَأَيۡدِيكُم مِّنۡهُۚ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجۡعَلَ عَلَيۡكُم مِّنۡ حَرَجٖ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمۡ وَلِيُتِمَّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ۝٦

***"Enyi mlioamini! Mnaposimama kwa ajili ya Swala basi osheni nyuso zenu, na mikono yenu mpaka vifundoni, na mpake vichwa vyenu, na osheni miguu yenu mpaka vifundoni. Na mkiwa na janaba basi ogeni. Na mkiwa wagonjwa au mmo safarini, au mmoja wenu ametoka chooni au mmewagusa wanawake, na hamkupata maji, basi tayamamuni vumbi lilio safi, na mpake nyuso zenu na mikono yenu. Hapendi Mwenyezi Mungu Kukutieni katika taabu; bali anataka kukutakaseni na kutimiza neema yake juu yenu ili mpate kushukuru."*** **(5:6)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Aisha رضي الله عنها amesema: Kidani chake kilianguka sehemu iitwayo Baidau, na hali ya kuwa sisi tunaingia katika mji wa Madina. Mtume صلى الله عليه وسلم akampigisha magoti Ngamia wake na akashuka, akaweka kichwa chake katika paja langu hali ya kuwa amelala, akaja Abubakar رضي الله عنه akanipiga kofi kali, na akasema: 'Umewazuia watu kwa sababu ya kidani.' Nikatamani kufa kutokana na nafasi yangu kwa Mtume صلى الله عليه وسلم, na hakika hilo limeniumiza sana. Kisha Mtume صلى الله عليه وسلم akaamka huku asubuhi ikiwa imeshaingia, na maji yametafutwa hayakupati - kana, hivyo ikashuka:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قُمۡتُمۡ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ

***"Enyi mlioamini! Mnaposimama kwa ajili ya Swala…"*** **(5:6)**[65]

---

[65] Hadithi imenukuliwa na Bukhari katika "sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka: (Qur'an 5:6) 4608) (Qur'an 5:6) (4606).

2. Allah تعالى Amesema;

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ لَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْكُفْرِ مِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِأَفْوَٰهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِن قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ ۛ سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ سَمَّٰعُونَ لِقَوْمٍ ءَاخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ ۖ يُحَرِّفُونَ ٱلْكَلِمَ مِنۢ بَعْدِ مَوَاضِعِهِۦ ۖ يَقُولُونَ إِنْ أُوتِيتُمْ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن لَّمْ تُؤْتَوْهُ فَٱحْذَرُوا۟ ۚ وَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ فِتْنَتَهُۥ فَلَن تَمْلِكَ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَمْ يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمْ ۚ لَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٤١﴾

***41. Ewe Mtume! Wasikuhuzunishe wafanyao haraka kukufuru, miongoni mwa wanao sema kwa vinywa vyao: Tumeamini, na hali nyoyo zao hazikuamini, na miongoni mwa Mayahudi, wanaosikiliza kwa ajili ya uwongo, wanao sikiliza kwa ajili ya watu wengine wasiokufikia. Wao huyabadilisha maneno kutoka pahala pake. Wanasema: Mkipewa haya basi yashikeni, na msipopewa haya tahadharini. Na mtu ambaye Mwenyezi Mungu Anataka kumfitini huwezi kuwa na madaraka naye mbele ya Mwenyezi Mungu. Hao ndio ambao Mwenyezi Mungu Hataki Kuzitakasa nyoyo zao. Watakuwa na hizaya duniani, na Akhera watakuwa na adhabu kubwa.*** **(5:41)** Mpaka Kauli Yake Allah تعالى

ۚ وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٤٤﴾

***"Na wasio hukumu kwa Aliyoteremsha Mwenyezi Mungu, basi hao ndio makafiri".*** **(5:44)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu na waandishi wengine kutoka kwa Barrau bin Azib amesema: Alipitishwa kwa Mtume صلى الله عليه وسلم Myahudi mmoja akiwa amepakwa masinzi usoni na amechapwa bakora, Mtume صلى الله عليه وسلم akawaita akasema:

**"هكذا تجدون حد الزاني في كتابكم؟**

*"Hukumu ya mzinifu katika Kitabu chenu ipo hivi"?*

Wakasema: 'Ndio.' Mtume صلى الله عليه وسلم akamuita mmoja katika Wanazuoni wao akasema:

"أَنْشُدُكَ بِا اللهِ الَّذِيْ أَنْزَلَ التوراة علَى مُوسى أهـكذا تجِدون حَدَّ الزَّانِيْ فِيْ كِتَابِكُمْ؟

*“Ninakuapia kwa Allah ambaye Ameteremsha Taurati juu ya Mussa, hivi ndivyo Hukumu ya mzinifu ilivyoandikwa katika Kitabu chenu?’*

Akasema: ‘Hapana ni kinyume na hivyo, na lau usingeliapa nisingekujuza. Sharia ya mzinifu ndani ya Kitabu chetu ni kurujumiwa.” Lakini uzinifu kwa wakubwa umekithiri mno, hivyo basi, tukimkamata mzinifu mwenye utukufu miongoni mwetu humuacha, na tukimkamata kabwela humsimamishia Hukumu juu yake, tukasema: ‘Hebu tuitane na tukubaliane juu ya hukumu moja tu ambayo ataitumikia mtukufu na kabwela. Hivyo basi, adhabu ya upakaji masinzi usoni na kupigwa mijeledi ikachukua mahali pa Sharia ya kurujumiwa.” Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

"اللهم إنِّيْ أوَّلُ مَن أحْيَا أمـــرك إذْ أمَاتُوهُ"

*“Ewe Mola wangu wa haki, hakika mimi nitakuwa wa mwanzo kuhuisha Sharia yako ambapo wao wameiondoa”*

Hivyo basi, akaamuru akarujumiwa. Allah تعالى Akateremsha:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ لَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَـٰرِعُونَ فِى ٱلْكُفْرِ

***“Ewe Mtume! Wasikuhuzunishe wafanyao haraka kukufuru,….”* (5:41)**
mpaka Kauli Yake Allah تعالى:

يَقُولُونَ إِنْ أُوتِيتُمْ هَـٰذَا فَخُذُوهُ

***“Wanasema: Mkipewa haya basi yashikeni,…”* (5:41)**

Anasema, ‘Nendeni kwa Muhammad صلى الله عليه وسلم akiamuru kwenu kupaka masinzi na kutembezwa katika mji na kupigwa mijaledi kubalini, na akiwaambia suala la kurujumiwa tahadharini naye.” Allah تعالى Akateremshwa hadi katika Kauli Yake:

وَمَن لَّمْ يَحْكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَـٰفِرُونَ ﴿٤٤﴾

***“Na wasio hukumu kwa Aliyoteremsha Mwenyezi Mungu, basi hao ndio makafiri.”* (5:44)**[66]

[66] Hadithi ameinukuu Muslimu katika “Sahihi yake” Faslu ya Adhabu (170)

3. Allah تعالى Amesema:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَسۡـَٔلُواْ عَنۡ أَشۡيَآءَ إِن تُبۡدَ لَكُمۡ تَسُؤۡكُمۡ وَإِن تَسۡـَٔلُواْ عَنۡهَا حِينَ يُنَزَّلُ ٱلۡقُرۡءَانُ تُبۡدَ لَكُمۡ عَفَا ٱللَّهُ عَنۡهَاۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٞ ١٠١

***"Enyi mlioamini! Msiulize mambo ambayo mkidhihirishiwa yatakuchukizeni. Na mkiyauliza inapoteremshwa Qur'ani mtabainishiwa. Mwenyezi Mungu Amesamehe hayo. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Maghufira Mpole."*** **(5:101)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka Anasi bin Maliki رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم alitoa hotuba, mtu mmoja akamuuliza Mtume صلى الله عليه وسلم: "Hivi ni nani baba yangu?" Mtume صلى الله عليه وسلم akamjibu:

" فُـــلانٌ "

*"Ni Fulani."*

Hivyo, ikashuka Aya:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَسۡـَٔلُواْ عَنۡ أَشۡيَآءَ

***"Enyi mlioamini! Msiulize mambo ambayo..."*** **(5:101)**

Kadhalika, Bukhari amenukuu kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه ya kuwa kulikuwa na watu wakimuuliza Mtume صلى الله عليه وسلم kwa isihzai, mtu husema: 'Ni nani baba yangu? Na mwengine Ngamia wake akipotea huuliza, yupo wapi Ngamia wangu?" Hivyo basi Allah تعالى Akateremsha, kwao wao Aya hii:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَسۡـَٔلُواْ عَنۡ أَشۡيَآءَ

***"Enyi mlioamini! Msiulize mambo ambayo.."*** **(5:101)** hadi ikahitimisha Aya yote.

Ibin Jariri amenukuu mfano wake kupitia Hadithi ya Abuu Huraira رضي الله عنه. Ahmad, At-Tirmidhi na Al-Hakim wamenukuu kutoka kwa Ali رضي الله عنه amesema: Wakati iliposhuka:-

ۗ وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ حِجُّ ٱلۡبَيۡتِ

***"..Na kwa ajili ya Mwenyezi Mungu imewajibikia watu wahiji kwenye Nyumba hiyo,…"*** **(3:97)**

Walisema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم ni wajibu juu yetu kila mwaka?' Mtume صلى الله عليه وسلم akanyamaza. Wakauliza tena: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم ni wajibu juu yetu kila mwaka?' Akasema:

" لاَ، ولَوْ قُلْتُ نَعَمْ لَوَجَبَتْ"

*"Hapana, na lau ningelisema ndio, ingelikuwa wajibu juu yenu."*

Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَسۡـَٔلُواْ عَنۡ أَشۡيَآءَ إِن تُبۡدَ لَكُمۡ تَسُؤۡكُمۡ

***"Enyi mlioamini! Msiulize mambo ambayo mkidhihirishiwa yatakuchukizeni."* (5:101)**

Na Ibin Jariri رضي الله عنه amenukuu mfano wake kupitia Hadithi ya Abu Huraira رضي الله عنه, Abuu Umama na Ibin Abbasi رضي الله عنهما. Al-Hafidhi bin Hajar amesema: 'Hakuna ubaya ikisemwa kuwa Aya hii imeteremshwa kuhusiana na matukio yote mawili." Na Hadithi ya Ibin Abbasi رضي الله عنه Isnadi yake ni Sahihi zaidi.

### Kuthibitisha Hukumu Mpya *"Ann-Aasikh"* na Kufuta Hukumu ya Zamani *"Al-Mansuukh"*

Ndani ya Sura hii kuna Aya (3) tatu Hukumu zake zimefutwa kwa mujibu wa maelezo ya mwanazuoni wa fani ya Tafsiri As-Suyutwi na wengineo.

| No. | Aya iliyofutwa Hukumu yake *"Al-Mansukh"* | Aya iliyothibitisha Hukumu mpya *"Annaa-Sikhi"* | Ushahidi |
|---|---|---|---|
| 1. | فَٱحۡكُم بَيۡنَهُمۡ أَوۡ أَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡۖ<br>***"….wahukumu baina yao au jipuuze nao…."* (5:42)** | وَأَنِ ٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ<br>***"Na wahukumu baina yao kwa aliyoyateremsha Mwenyezi Mungu.."* (5:49)** | Ni kuwaacha wale waliokufuru. |
| 2. | أَوۡ ءَاخَرَانِ مِنۡ غَيۡرِكُمۡ<br>***"….basi washuhudie wengineo wawili wasio*** | وَأَشۡهِدُواْ ذَوَىۡ عَدۡلٍ مِّنكُمۡ<br>***"Na mshuhudishe mashahidi wawili*** | Kuwashuhudili - sha wao. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***kuwa katika nyinyi…" (5:106)*** | ***waadilifu miongoni mwenu."* (65:2)** | |
| 3. | وَلَا ٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ<br>***"..wala mwezi mtakatifu…"* (5:2)** | ۚ وَقَٰتِلُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ كَآفَّةٗ<br>***"…Na piganeni na washirikina wote..."* (9:36)** | Na katika mwezi Mtukufu mapigano yanaendelea kwa waliokufuru. |

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ أَن صَدُّوكُمۡ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ أَن تَعۡتَدُواْۘ وَتَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡبِرِّ وَٱلتَّقۡوَىٰۖ<br>***"Wala kuwachukia watu kwa kuwa wali- kuzuilieni kufika Msikiti Mtakatifu kusikupelekeeni kuwafanyia uadui. Na saidianeni katika wema na uchamngu..." (5:2)*** | Lau msomaji ataunganisha, inakuwa uadui na kusaidiana kwa wakati mmoja. Mambo ambayo hayakutani pamoja milele. Vipi Allah تعالى Ajumuishe mambo mawili yanayokinzana kwa wakati mmoja. Hivyo huchanganya kama yataunganishwa pamoja. |
| 2. | ۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلۡيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوۡلِيَآءَۘ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ<br>***"Enyi mlioamini! Msiwafanye Mayahudi na Wakristo kuwa ni marafiki. Wao ni marafiki wao kwa wao.."* (5:51)** | Lau msomaji ataunganisha, ingechanganya ya kuwa sentensi iliyo mbele yake ni kivumishi cha Marafiki. Hivyo katazo la kuwafanya wao marafiki, (ni pale itakapokuwa ni marafiki wao kwa wao). Kama itakuwa si marafiki wao kwa wao ni ruhusa kuwafanya marafiki, jambo ambalo ni muhali. Hakika si vingine katazo la kuwafanya wao marafiki limekuja bila ya kuweka sharti. |

| | | |
|---|---|---|
| 3. | وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغۡلُولَةٌۚ غُلَّتۡ أَيۡدِيهِمۡ وَلُعِنُواْ بِمَا قَالُواْۘ بَلۡ يَدَاهُ مَبۡسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيۡفَ يَشَآءُۚ<br><br>***“Na Mayahudi walisema: Mkono wa Mwenyezi Mungu Umefumba. Mikono yao ndiyo iliyo fumba, na wamelaaniwa kwa sababu ya waliyoyasema. Bali Mikono Yake iwazi. Hutoa Apendavyo.”* (5:64)** | 1. Utenganishaji umekuja hapa ili kuhofia kuchanganya maneno yao na ya Allah تعالى. Katika Kauli Yake (Mkono wa Allah Umefumbwa).<br><br>2. Utenganishaji umejiri hapa ili kutenganisha maneno yao na ya Allah, na ili dua dhidi yao pamoja na laana zithibiti juu yao. |
| 4. | لَّقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٖۘ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ وَإِن لَّمۡ يَنتَهُواْ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٣<br><br>***“Kwa hakika wamekufuru waliosema: Mwenyezi Mungu ni wa tatu wa Utatu. Hali hakuna mola ila Mungu Mmoja. Na ikiwa hawaachi hayo wanayo yasema, kwa yakini itawakamata adhabu chungu wale wanaokufuru...”* (5:73)** | Uunganishaji unalazimu mambo mawili.<br><br>1. Ukafiri wa waliosema hakika Mwenyezi Mungu katika watatu.<br><br>2. Kufanya Kauli ya upwekeshaji kuwa ni sehemu ya kauli yao, kitu ambacho kinapingana na mtiririko wa maneno ya nyuma yake. |

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | لَقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ<br>***“Hakika wamekufuru walio sema: Mwenyezi Mungu ni Masihi mwana wa Maryamu!”* (5:72)** | إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡمَسِيحُ | Ni uanzaji mbaya |
| 2. | وَإِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ءَأَنتَ قُلۡتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَٰهَيۡنِ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ أَقُولَ مَا لَيۡسَ لِي بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ قُلۡتُهُۥ فَقَدۡ عَلِمۡتَهُۥۚ تَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِي وَلَآ أَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِكَۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ ١١٦<br>***“Na pale Mwenyezi Mungu Atakapo sema: Ewe Isa bin Maryamu! Ati wewe uliwaambia watu: Nifanyeni mimi na mama yangu kuwa ni miungu badala ya Mwenyezi Mungu? (Na Isa) atasema: Subhanaka, Wewe Umetakasika! Hainifalii mimi kusema ambayo si haki yangu. Ikiwa nilisema basi bila ya*** | بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ قُلۡتُهُۥ | Ni uanzaji mbaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***shaka umekwisha yajua. Wewe Unayajua yaliyo ndani ya nafsi yangu, lakini mimi siyajui yaliyo katika nafsi yako. Hakika Wewe Ndiye Mjuzi Mkubwa wa yaliyo fichikana.”* (5:16)** | | |
| 3. | وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ وَٱلنَّصَٰرَىٰ نَحْنُ أَبْنَٰٓؤُا۟<br>ٱللَّهِ وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥ ۚ قُلْ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم<br>بِذُنُوبِكُم ۖ بَلْ أَنتُم بَشَرٌ مِّمَّنْ خَلَقَ ۚ<br>يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۚ<br>وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا<br>بَيْنَهُمَا ۖ وَإِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٨﴾<br>***“Na Mayahudi na Wakristo wanasema: Sisi ni wana wa Mwenyezi Mungu na vipenzi vyake. Sema: Basi kwa nini Anakuadhibuni kwa ajili ya dhambi zenu? Bali nyinyi ni watu tu kama wale wengine Aliowaumba. Humsamehe amtakaye na Humuadhibu amtakaye. Na ni wa Mwenyezi Mungu tu Ufalme wa mbingu na ardhi. Na marejeo ni Kwake Yeye.”* (5:18)** | نَحْنُ أَبْنَٰٓؤُا۟ ٱللَّهِ<br>وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥ | Ni uanzaji mbaya |
| 4. | فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابًا يَبْحَثُ فِى ٱلْأَرْضِ<br>لِيُرِيَهُۥ كَيْفَ يُوَٰرِى سَوْءَةَ أَخِيهِ ۚ | ٱللَّهُ غُرَابًا | Ni uanzaji mbaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | قَالَ يَـٰوَيۡلَتَىٰٓ أَعَجَزۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِثۡلَ هَـٰذَا ٱلۡغُرَابِ فَأُوَٰرِيَ سَوۡءَةَ أَخِيۖ فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلنَّـٰدِمِينَ ٣١<br>***"Hapo Mwenyezi Mungu Akamleta kunguru anaye fukua katika ardhi ili amuoneshe vipi kumsitiri nduguye. Akasema: Ole wangu! Nimeshindwa kuwa kama kunguru huyu nikamsitiri ndugu yangu? Basi akawa miongoni mwa wenye kujuta."* (5:31)** | | |
| 5. | وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغۡلُولَةٌۚ غُلَّتۡ أَيۡدِيهِمۡ وَلُعِنُواْ بِمَا قَالُواْۘ بَلۡ يَدَاهُ مَبۡسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيۡفَ يَشَآءُۚ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرٗا مِّنۡهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ طُغۡيَٰنٗا وَكُفۡرٗاۚ<br>***"Na Mayahudi walisema: Mkono wa Mwenyezi Mungu Umefumba. Mikono yao ndiyo iliyo fumba, na wamelaaniwa kwa sababu ya waliyoyasema. Bali Mikono Yake iwazi. Hutoa Apendavyo. Kwa yakini yaliyoteremshwa kwako kutoka kwa Mola wako Mlezi yatawazidisha wengi katika wao uasi na kufuru."* (5:64)** | يَدُ ٱللَّهِ مَغۡلُولَةٌۚ | Ni uanzaji mbaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 6. | لَّقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٖۘ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ وَإِن لَّمۡ يَنتَهُواْ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٣<br>***"Kwa hakika wamekufuru walio sema: Mwenyezi Mungu ni wa tatu wa Utatu. Hali hakuna mola ila Mungu Mmoja. Na ikiwa hawaachi hayo wanayo yasema, kwa yakini itawakamata adhabu chungu wale wanaokufuru..."***<br>**(5:73)** | إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٖۘ | Ni uanzaji mbaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | بِالْعُقُودِ | Ahadi madhubuti pamoja na Allah تعالى na viumbe vyake. |
| 2. | 1 | مُحِلِّي الصَّيْدِ | Mkitaka kuhalalisha kwa ajili ya kuwinda. |
| 3. | 4 | الْجَوَارِحِ | Wenye chonge na kucha kama mbwa vipanga. |
| 4. | 4 | مُكَلِّبِينَ | Mlichowafundisha kuwinda. |
| 5. | 12 | نَقِيبًاۖ | Kwa kujulikana, wanajua habari zao na wanafuatilia hali zao. |
| 6. | 27 | ابْنَيْ آدَمَ | Kabili na Habili. |
| 7. | 44 | الْأَحْبَارُ | Wanazuoni wa Kiyahudi. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 8. | 62 | السُّحْتَ | Ni haramu, rushwa na riba. |
| 9. | 75 | صِدِّيقَةٌ | Hakika amesadikisha kikweli kweli. |
| 10. | 95 | النَّعَمِ | Wanyama hao, yaani wafugwao miongoni mwa Ngamia, Ng'ombe, Mbuzi na Kondoo. |
| 11. | 95 | بَالِغَ الْكَعْبَةِ | Inafika kwa mafukara wa Haram. |
| 12. | 103 | بَحِيرَةٍ | Ambaye hukatwa sikio lake, na hutolewa kafara kwa mizimu na matambiko, atakapozaa idadi ya watoto wengi. |
| 13. | 103 | سَائِبَةٍ | Mnyama ambaye huachwa kwa ajili ya Masanamu, kwa sababu ya kupona maradhi au kuokoka na hilaki. |
| 14. | 103 | وَصِيلَةٍ | Ambaye hufululiza katika kuzaa majike, hivyo huachwa kwa ajili ya masanamu na mizimu. |
| 15. | 103 | حَامٍ | Ngamia dume atakapozalisha idadi kubwa ya watoto. Huyo hapandwi wala habebeshwi mizigo juu yake. |
| 16. | 106 | ضَرَبْتُمْ فِي الْأَرْضِ | Mtakaposafiri. |

## Sura ya Al-An’am

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya zifuatazo:- 20, 223, 91, 114, 141, 151 na 153. Aya hizi zimeshuka katika mji wa Madina, zimeshuka baada ya Sura ya Al-Hijri. Idadi ya Aya zake ni (165) kwa Mtazamo wa wanazuoni wa mji wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-An’aam

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Jabir رضي الله عنه amesema: Wakati iliposhuka Sura ya Al-An’am Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alimsabihi Allah تعالى kisha akasema:

"لَقَــدْ شَيَّعَ هَذِهِ السُّوْرِةَ مِنَ الْــمَلاَئِكَةِ مَا سَدَّ الأُفُقَ"

*“Sura hii imesindikizwa na Malaika wengi kiasi cha kuziba pambizo za mbingu”*[67]

### Madhumuni ya Sura

Sura imeanza kwa kuweka wazi kuwa haki ya kusifiwa inamstahiki Allah تعالى Pekee, kwa uthibitisho kuwa Yeye ni Mmoja tu katika Uumbaji, Kuabudiwa na Utawala. Kadhalika Sura imebatilisha ibada za washirikina, na imemtakasa Allah تعالى na kuwa na mshirika au mtoto. Abuu Is’hak Al-Isfirani amesema: Sura yote ya Al-An’am imesheheni misingi ya kumpwekesha Allah تعالى (*Tawhid*), ubainifu wa hekima ya kutuma Mitume, na kuwaonya waliokabidhisha na bishara kwa walioamini. Vilevile, ndani yake kuna ubainifu ya kuwa uchamungu wa kweli si kuizuia nafsi na vitu vizuri, bali ni kuizuia nafsi na matamanio yake. Hii ni sura pekee iliyojumuisha kwa kiwango kikubwa hali za Waarabu katika zama za ujahili, na ni Sura iliyowasema vibaya kwa mjadala na hoja kali kutokana na upumbavu wa hali zao.

### Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur’an wa Hafswi.

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili, katika njia ya usomaji wa As-Shatibi kwa mfumo wa kati na kati. Na kupunguza *mada*

[67] Hadithi ameinukuu Al-Hakim katika “Al-Mustadrak” (2/344). Na Baihaqi katika “Aina za imani” (2/470) kupitia njia ya Jaffar bin Aun kutoka kwa Ismail As-Suddi, kutoka kwa Muhammad bin Al-Munkadir kutoka kwa Jabir رضي الله عنه Al-Hakim amesema: “Ni Sahihi kwa kigezo cha Muslim” Lakini Adh – Dhahabi ameifuatishia kwa kauli yake: Hapana! Naapa kwa Allah Jaffar hakumdiriki Assudi.

(mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili katika njia ya usomaji wa Attayiba. Neno (آلذَّكَرَيْنِ) lililokuja katika Sura ya Al-An'aam:143 – 144 katika sehemu mbili linasomwa kwa njia mbili:

1. Kuibadilisha herufi ya "Hamza" ya pili kuwa herufi ya "Alif" na kuivuta *mada* (mwendelezo wa sauti) kwa mfumo wa haraka sita.

2. Kuifanya nyepesi herufi ya "Hamza" ya pili baina ya herufi ya "Hamza na ya "Alif" (Huu ni usomaji wa As-Shatibi). Yeye ana aina ya usomaji mmoja: Nayo ni kuibadilisha herufi ya "Hamza" ya pili kuwa herufi ya "Alif" pamoja na kuvuta mada (mwendelezo wa sauti) kwa kipimo cha haraka sita (Huu ni usomaji wa Attayibi).

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمُ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠﴾<br>***"Wale Tuliowapa Kitabu wanayajua haya kama wanavyo wajua watoto wao. Wale waliozikhasiri nafsi zao hawaamini."* (6:20)** | Kwa sababu ya Hukumu ya mbele yake inathibitisha kadhia nyingine, ambayo kwamba waliopata hasara ni wasioamini. |
| 2. | ۞ إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَٱلْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ يُرْجَعُونَ<br>***"Hakika wanaokubali ni wale wanaosikia. Na ama wafu Mwenyezi Mungu Atawafufua, na kisha Kwake Yeye ndio watarejeshwa."* (6:36)** | Lau msomaji ataunganisha itafahamika kuwa waliohai na wafu wote wanashirikiana katika kuitikiwa maombi yao na Allah. Na hilo linapingana na mafuhumu ya Aya. |
| 3. | وَإِذَا جَآءَتْهُمْ ءَايَةٌ قَالُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ حَتَّىٰ نُؤْتَىٰ مِثْلَ | Lau msomaji ataunganisha itafahamika kwamba hivyo |

| | | |
|---|---|---|
| | مَآ أُوتِيَ رُسُلُ ٱللَّهِ ۘ ٱللَّهُ أَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ رِسَالَتَهُۥ<br>***"Na inapowajia Ishara, wao husema: Hatutoamini mpaka tupewe mfano wa waliopewa Mitume wa Mwenyezi Mungu. Mwenyezi Mungu Ndiye Mjuzi kuliko wote Kujua wapi Anaweka ujumbe wake."* (6:124)** | ni katika kauli yao. Na hakika si vingine ni Kauli ya Allah تعالى Yeye Ndiye Anayejua wapi Atajaalia Utume Wake. |

**Maneno Ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَٱلْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ﴿٣٦﴾<br>***"Hakika wanao kubali ni wale wanao sikia. Na ama wafu Mwenyezi Mungu Atawafufua, na kisha Kwake Yeye ndio watarejeshwa."* (6:36)** | إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَٱلْمَوْتَىٰ | Ni kisimamo kibaya |
| 2. | ۞ وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ إِلَّا هُوَ ۚ<br>***"Na ziko kwake funguo za ghaibu; hakuna azijuaye ila Yeye tu..."* (6:59)** | ۞ وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ | Ni kisimamo kibaya |

**Maneno Ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ | قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَآ أَنَا۠ ۙ | Ni uanzaji mbaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ أَهْوَآءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾<br>***"Sema: Mimi nimekatazwa kuwaabudu hao mnao waomba badala ya Mwenyezi Mungu. Sema: mimi sifuati matamanio yenu. Hivyo nitakuwa nimepotea, na sitakuwa miongoni mwa walioongoka."*** **(6:56)** | مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾ | |

**Aya Ambazo Si Ruhusa Kuziunganisha Mbele Yake**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | ۚ أَئِنَّكُمْ لَتَشْهَدُونَ أَنَّ مَعَ ٱللَّهِ ءَالِهَةً أُخْرَىٰ ۚ قُل لَّآ أَشْهَدُ ۚ قُلْ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ وَإِنَّنِى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿١٩﴾ ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمُ ۘ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠﴾<br>***Ati kweli nyinyi mnashuhudia kuwa pamoja na Mwenyezi Mungu wapo miungu wengine? Sema: Mimi sishuhudii hayo. Sema: Hakika Yeye ni Mungu Mmoja tu, nami ni mbali na mnao washirikisha."***<br><br>***"Wale Tulio wapa Kitabu wanayajua haya kama wanavyo wajua watoto wao. Wale walio zikhasiri nafsi zao hawaamini."*** **(6:19 – 20)** | Huharibu maana |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno Katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | يَعْدِلُونَ | Wanamlinganisha yeye na mwengine na wanamshirikisha. |
| 2. | 6 | قَرْنٍ | Umma katika watu. |
| 3. | 25 | أَكِنَّةً | Vizuizi na vizibo. |
| 4. | 52 | بِالْغَدَاةِ | Mwanzoni mwa mchana. |
| 5. | 70 | تُبْسَلَ | Ikawekwa rahani na kuzuiwa |
| 6. | 70 | أُبْسِلُوا | Wameangamizwa na kuwekwa rahani kwa sababu ya madhambi yao. |
| 7. | 100 | وَخَرَقُوا | Na wakamzulia na kumzushia Allah تعالى. |
| 8. | 141 | مَّعْرُوشَاتٍ | Zenye kuhitajia chanja kama vile zabibu. Ni miti inayosimamishwa wima ili mmea upate kuambaa na kuinuka ju ya ardhi. |
| 9. | 142 | حَمُولَةً | Ambao wameandaliwa kubeba mizigo kama vile Ngamia. |
| 10. | 146 | كُلَّ ذِي ظُفُرٍ | Kila ambaye hakupasuliwa vidole, yaani kila mwenye kucha, kama Ngamia na Mbuni. |
| 11. | 146 | لْحَوَايَا | Matumbo |
| 12. | 148 | تَخْرُصُونَ | Mnakadhibisha |
| 13. | 151 | إِمْلَاقٍ | Ufukara |
| 14. | 159 | شِيَعًا | Vikundi |

## Sura ya Al-A’araaf

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa aya ya 163 hadi aya ya 170 hizo zimeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Swadi. Idadi ya Aya zake ni (206) kwa mtazamo wa Wanazuoni wa mji wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-A’raaf

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Wathila bin Al-Asqaa رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم amesema;

" أُعْطِيْتُ مَكَانَ التَّوْرَاةِ السَّبْعَ الطِّوَالَ وَأُعْطِيْتُ مَكَانَ الزبُوْر الْمِئِيْنَ

وَ أُعْطِيْتُ مَكَانَ الإِنْجِيْلِ الْمَثَانِيْ وَفضِّلْتُ بِالْمُفَصَّلِ"

*“Nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Taurati Sura saba ndefu “Al-Mufassali”. Na nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Zaburi Sura zenye Aya mia moja na ziada” Al-Miuun” Na nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Injili Sura zenye kufuatia mia moja kwa idadi ndogo “Al-Mathani” Na nimefadhilishwa Sura za mwisho wa Qur’an “Al-Mufaswali”*[68]

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Mar’wan bin Al-Hakam رضي الله عنه amesema: “Zaidi bin Thabit رضي الله عنه alisema kuniambia mimi: Kwanini katika Swala ya Magharibi unasoma Sura zenye Aya fupifupi, na hakika nimemsikia Mtume صلى الله عليه وسلم anasoma Sura ya pili kwa urefu.”[69] Yaani akimaanisha Sura ya Al-A’raaf.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii inakataza kufanya ushirika na mwingine katika ibada kinyume na Allah تعالى, na kuwaonya washirikina kutokana na mwisho mbaya wa ushirikina wao katika dunia na akhera, kuwatahadharisha watu na kubabaishwa na vitimbi

---

[68] Hadithi ameinukuu Abu Daudi At-Twayalisi katika “Musnadi wake” (1105) kupitia njia ya Qatada kutoka kwa Abuu Mulaihi, kutoka kwa Wathila. Na ameinukuu katika “Musnadi wake” (16982) kutoka kwa At-Twayalisi. Na Al-Albani amesema ni Hasani katika kitabu chake cha “As-Silsilat As-Swahiha” (1480).

[69] Hadithi ameinukuu Bukhari katika Sahihi yake Faslu ya sifa za Swala, Mlango wa kusoma sura katika Swala ya Magharibi. (730).

vya shetani, katika kuharamisha yaliyohalalishwa na Allah تعالى.

Kadhalika, Sura inaeleza hali zitakazojiri siku ya Malipo kwa wakosefu na utukufu wa wachamuungu. Vilevile, ndani yake kuna makatazo ya kufanya ufisadi katika ardhi baada ya kuiimarisha, ubainifu wa hali za Mitume pamoja na kaumu zao za kishirikina, na kuonya kuacha kuhadaika kwa watu kupewa muda na Allah تعالى kabla ya Kuwashushia adhabu. Vilevile, katika sura kuna upigwaji mfano wa yule aliyejiwa na ishara kutoka kwa Allah تعالى akajitenga nazo, ubainifu wa kwamba majina mazuri ni ya Allah تعالى. Kisha Allah تعالى Akamuamuru Mtume na Waumini kuwa na ukunjufu wa kifua na kudumu katika kufanya kazi ya kuwalingania watu katika Dini yake, na wachukue tahadhari ya hadaa za shetani, na kumchunga Allah تعالى kwa Kumtaja katika hali ya siri na dhahiri.

**Sababu za Kushuka kwa Aya**

Kuna sababu moja tu ya kushuka kwa aya: Allah تعالى Amesema:

۞ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ خُذُواْ زِينَتَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ وَلَا تُسۡرِفُوٓاْۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٣١

***"Enyi wanaadamu! Chukueni pambo lenu kwenye kila pahala wakati wa ibada, na kuleni, na kunyweni na wala msifanye ubadhirifu. Kwa hakika Yeye Hapendi wanao fanya israfu."* (7:31)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu kutoka ka Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: "Mwanamke alikuwa akifanya Tawafu katika Al-Ka'aba hali ya kuwa yupo uchi, huku akisema ni nani atakayeniazima nguo nitakayoiweka katika tupu yangu, huku anaimba shairi:

**Leo inadhihirika yote au baadhi yake        sehemu iliyodhihiri si ihalalishi**

Hivyo ikashuka Aya hii:

۞ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ خُذُواْ زِينَتَكُمۡ عِندَ كُلِّ مَسۡجِدٖ

***"Enyi wanaadamu! Chukueni pambo lenu kwenye kila pahala wakati wa ibada,…"* (7:31)[70]**

[70] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri. (302)

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur’an wa Hafswi.**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili, katika aina ya usomaji wa As-Shattibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) Al-Munfaswili katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

وَزَادَكُمۡ فِي ٱلۡخَلۡقِ بَصۜۡطَةٗ

***“….na Akakuzidisheni katika umbo..”* (7:69)**

Husomwa kwa herufi ya “Siin” katika aina ya usomaji wa As-Shatibi. Na husomwa kwa herufi ya “Swadi” katika aina ya usomaji wa Attayiba.

أَوۡ تَتۡرُكۡهُ يَلۡهَثۚ ذَّٰلِكَ

"***….na ukimwacha pia hupumua na kutoa ulimi. Huo…..” (7:176)***

Husomwa kwa “*Id’gham*” kuichanganya pamoja na herufi ya “*Thaau*” katika herufi ya “Dhaali” kwa kuunganisha katika aina ya usomaji wa As-Shatibi na katika aina ya usomaji wa Attayiba unaafikiana na usomaji wa Ash-Shatibi.

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Wengi**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | وَٱتَّخَذَ قَوۡمُ مُوسَىٰ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِنۡ حُلِيِّهِمۡ عِجۡلٗا جَسَدٗا لَّهُۥ خُوَارٌۚ أَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّهُۥ لَا يُكَلِّمُهُمۡ وَلَا يَهۡدِيهِمۡ سَبِيلًاۘ ٱتَّخَذُوهُ وَكَانُواْ ظَٰلِمِينَ ١٤٨<br>***“Na baada yake watu wa Musa walimfanya ndama kutokana na mapambo yao (kumuabudu), kiwiliwili tu kilicho kuwa na sauti. Hivyo, hawakuona kuwa hawasemezi wala hawaongoi njia? Wakamuabudu, na wakawa wenye kudhulumu”* (7:148)** | Lau msomaji ataunganisha kuna mambo mawili yatajitokeza katika kuunganisha huko.<br>1. Maana yake hawaongozi wao njia waliyoifuata.<br>2. Wakati muradi wake, sawasawa Allah تعالى Aliwasemesha wao au Aliwaongoza katika njia, dhati ya kufanya jambo hilo ni dhuluma na ubatilifu katika haki ya Mjuzi wa Siri Kushinda viumbe vyote. |

**Maneno ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| No. | Aya | Hairuhusiwi | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | مَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِيۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٧٨<br><br>***"…Yule ambaye Mwenyezi Mungu Amemhidi basi huyo amehidika; na Aliowaacha kupotea basi hao ndio walio khasirika…"* (7:178)** | مَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِيۖ وَمَن يُضۡلِلۡ | Ni kisimamo kibaya. |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 4 | بَيَاتًا | Wamelala usiku. |
| 2. | 18 | مَذْءُومًا | Umelaaniwa umefedheheshwa |
| 3. | 18 | مَّدْحُورًاۖ | Umefukuzwa |
| 4. | 26 | وَرِيشًاۖ | Nguo za pambo |
| 5. | 40 | سَمِّ الْخِيَاطِۚ | Tundu la sindano |
| 6. | 46 | بِسِيمَاهُمْۚ | Alama zao |
| 7. | 54 | حَثِيثًا | Haraka siku zote |
| 8. | 66 | سَفَاهَةٍ | Punguani wa akili |
| 9. | 89 | الْفَاتِحِينَ | Wenye kuhukumu |
| 10. | 111 | أَرْجِهْ | Mcheleweshe |
| 11. | 145 | الْأَلْوَاحِ | Mbao za Taurati |
| 12. | 160 | فَانبَجَسَتْ | Zikabubujika |
| 13. | 163 | حَاضِرَةَ الْبَحْرِ | Ufukweni mwa bahari nyekundu |
| 14. | 163 | لَا يَسْبِتُونَ ۙ | Katika siku isiyokuwa Jumamosi |
| 15. | 164 | أُمَّةٌ | Kundi la watu |
| 16. | 203 | بَصَائِرُ | Hoja na ushahidi |
| 17. | 205 | وَالْآصَالِ | Mwisho wa mchana |

## Sura ya Al-Anfaal

Sura hii imeshuka Madina, isipokuwa Aya 30 hadi Aya ya 36 hizi zimeshuka Makka. Sura imeshuka baada ya kushuka Sura aya Al-Baqara. Idadi ya Aya zake ni (75) kwa Mtazamo wa Wanazuoni wa mji wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Anfaal

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Wathila bin Al-Asqaa رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم amesema:

"أُعْطِيْتُ مَكَانَ التَّوْرَاةِ السَّبْعَ الطِّوَالَ وَأُعْطِيْتُ مَكَانَ الزبُوْرِالْمِئِيْنَ

وَأُعْطِيْتُ مَكَانَ الإِنْجِيْلِ الْمَثَانِيْ وَفضِّلْتُ بِالْمُفَصَّلِ"

*"Nimepewa badala ya yaliyomo katika kitabu cha Taurati sura saba ndefu "Al-Mufassal." Na nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Zaburi Sura zenye Aya mia moja na ziada "Al-Miun." Na nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Injili Sura zenye kufuatia mia moja kwa idadi ndogo "Al-Mathnani." Na nimefadhilishiwa Sura za mwisho wa Qur'an "Al-Mufaswali."* Na sura ya Al-An'faal ni katika sura zenye idadi ya chini ya mia moja "Al-Mathani".[71]

### Madhumuni ya Sura

Sura hii imeanza kwa kuweka wazi Hukumu za mali ya ghanima inayopatikana katika vita, ugavi wake na matumizi yake. Kadhalika Sura imezungumzia amri ya utiifu kwa Allah تعالى na Mtume wake صلى الله عليه وسلم na kusuluhisha baina ya Waislamu, kutaja vita, na Allah تعالى Kuwapa wao msaada wa nusura na ithibati, na amri ya kujiandaa kwa ajili ya kuwapiga maadui, na kuwaweka Waislamu pamoja, na kukataza ugomvi na mfarakano, na kumkumbusha Mtume صلى الله عليه وسلم neema ya Allah تعالى juu yake. Na kwamba kuishi kwake katika mji wa Makka ilikuwa ni sababu ya watu wake kuepushwa na adhabu, na kuwataka washirikina wasitishe maudhi na mapigano dhidi ya Waislamu, na kuwataha - dharisha wanafiki, na Hukumu za makubaliano baina ya Waislamu na

[71] Hadithi ameinukuu Abu Daudi At-Twayalisi katika "Musnadi wake" (1105) kupitia njia ya Qatada kutoka kwa Abuu Mulaini, kutoka kwa Wathila. Na ameinukuu katika "Musnadi wake" (16982) kutoka kwa At-Twayalisi. Na Al-Albani amesema ni Hasani katika kitabu chake cha "*As-Silsilat As-Swahiha*" (1480)

Makafiri, na yanayofungamana nayo wakati wa kuvunjwa makubaliano hayo, na kanuni za mateka.

**Sababu za Kushuka Aya**

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka Aya: Allah تعالى Amesema:

وَإِذْ قَالُوا۟ ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلْحَقَّ مِنْ عِندِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ أَوِ ٱئْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٢﴾ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنتَ فِيهِمْ ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿٣٣﴾

***"Na waliposema: Ee Mwenyezi Mungu! Ikiwa haya ni kweli itokayo kwako basi tunyeshee mawe kutoka mbinguni, au tuletee adhabu yoyote iliyo chungu. Na Mwenyezi Mungu Hakuwa wa Kuwaadhibu nawe umo pamoja nao, wala Mwenyezi Mungu si wa Kuwaadhibu na hali ya kuwa wanaomba msamaha."* (8:32 – 33)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Anasi رضي الله عنه amesema: Abuu Jahli bin Hishaam amesema:

ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلْحَقَّ مِنْ عِندِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ أَوِ ٱئْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ

***"Ee Mwenyezi Mungu! Ikiwa haya ni kweli itokayo Kwako basi tunyeshee mawe kutoka mbinguni, au tuletee adhabu yoyote iliyo chungu."* (8:32)**

Hivyo ikashuka aya:

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنتَ فِيهِمْ ۚ

***"Na Mwenyezi Mungu Hakuwa wa Kuwaadhibu nawe umo pamoja nao."* (8:33)[72]**

[72] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah تعالى

وَإِذْ قَالُوا۟ ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلْحَقَّ مِنْ عِندِكَ

***Na walipo sema: Ee Mwenyezi Mungu! Ikiwa haya ni kweli itokayo kwako basi"*** 8:32 (4649) Na Muslimu katika "Sahihi yake" Mlango wa sifa za Wanafiki na Hukumu zao (2796).

Ibin Hatim amenukuu kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: Washirikina walikuwa wakifanya Tawafu katika Al-Ka'aba na kusema: 'Tunaomba msamaha wako, tunaomba msamaha wako.' Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمۡ وَأَنتَ فِيهِمۡۚ

***"Na Mwenyezi Mungu Hakuwa wa Kuwaadhibu nawe umo pamoja nao..."*(8:33)**[73]

**Kuthibitisha Hukumu Mpya *"Ann-Aasikh"* na Kufuta Hukumu ya Zamani *"Al-Mansuukh"***

Ndani ya sura hii kuna aya (1) Hukumu yake imefutwa kwa mujibu wa maelezo ya mwanazuoni wa fani ya Tafsiri As-Suyutwi na wengineo.

| **No.** | **Aya iliyofutwa Hukumu yake *"Al-Mansukh"*** | **Aya iliyothibitishwa Humuku mpya *"Ann-AaSikhi"*** | **Ushahidi** |
|---|---|---|---|
| 1. | إِن يَكُن مِّنكُمۡ عِشۡرُونَ صَٰبِرُونَ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ<br><br>***"Wakiwapo kati yenu ishirini wanao subiri watawashinda mia mbili."* (8:65)** | ٱلۡـَٰٔنَ خَفَّفَ ٱللَّهُ عَنكُمۡ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمۡ ضَعۡفٗاۚ فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّاْئَةٞ صَابِرَةٞ يَغۡلِبُواْ مِاْئَتَيۡنِۚ وَإِن يَكُن مِّنكُمۡ أَلۡفٞ يَغۡلِبُوٓاْ أَلۡفَيۡنِ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ<br><br>***"Sasa Mwenyezi Mungu Amekupunguzieni, na Anajua kuwa upo udhaifu kwenu. Kwa hivyo wakiwa wapo watu mia moja kati yenu wenye kusubiri watawashinda mia mbili. Na wakiwapo elfu moja watawashinda elfu mbili, kwa idhini ya Mwenyezi Mungu. Na Mwenyezi Mungu Yu pamoja na wenye kusubiri.* (8:66)** | Kusubiri na kuondoka. |

[73] Hadithi iliyonukuliwa na Bayhaqi katika "*As-Sunan Al-Kubraa*" (5/45)

**Maneno ambayo si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِن يَنتَهُواْ يُغۡفَرۡ لَهُم مَّا قَدۡ سَلَفَ وَإِن يَعُودُواْ فَقَدۡ مَضَتۡ سُنَّتُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨ *"Waambie wale waliokufuru: Wakikoma watasamehewa yaliyo kwisha pita. Na wakiyarudia basi imekwisha pita mifano ya wa zamani."* **(8:38)** | إِن يَنتَهُواْ يُغۡفَرۡ لَهُم مَّا قَدۡ سَلَفَ وَإِن يَعُودُواْ | Ni kisimamo kibaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno Katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | الْأَنفَالُ | Ghanima |
| 2. | 11 | أَمَنَةً | Amani |
| 3. | 12 | بَنَانٍ | Ncha za vidole |
| 4. | 24 | فِتْنَةٌ | Majaribu na mitihani, je mnatii na kumshukuru au mtashughulika na vitu hivyo. |
| 5. | 30 | لِيُثْبِتُوكَ | Ili wakuzuie |
| 6. | 35 | مُكَاءً | Mluzi |
| 7. | 35 | وَتَصْدِيَةً | Kupiga makofi |
| 8. | 42 | بِالْعُدْوَةِ الدُّنْيَا | Pembeni karibu ya bonde kuelekea mji wa Madina |
| 9. | 42 | بِالْعُدْوَةِ الْقُصْوَىٰ | Pembeni karibu ya bonde la mbali. |
| 10. | 47 | بَطَرًا | Kiburi |

## Sura ya At-Tawba

Sura hii imeshuka Madina, isipokuwa Aya mbili za mwisho, hizo zimeshuka Makka. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Al-Maida. Idadi ya Aya zake ni (129) kwa mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri Katika Ubora wa Sura ya At-Tawba

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Aisha رضي الله عنها kwamba Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema:

**"مــنْ أَخَذ السّبْعَ الأول فَهـــوَ حَبْرٌ"**

*"Mwenye kuhifadhi sura saba ndefu kuliko zote za mwanzoni "Al-Mufaswali" basi yeye ni mwanazuoni."*[74]

Yaani mwenye kuzihifadhi na kuzifanyia kazi Hukumu zake.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii imeanza na utakaso wa Allah تعالى na Mtume Wake صلى الله عليه وسلم na Washirikina, na kuwazuia Washirikina kuingia Msikiti Mtakatifu, na kutangaza vita kwa makafiri miongoni mwa Washirikina na watu waliopewa Kitabu "*Ahlul – Kitabu*" hadi watakapotoa kodi. Kadhalika ndani yake kuna ubainifu wa utukufu wa mwezi Mtukufu, na kubatilisha uhairishaji miezi, na kuwahimiza waumini kuviendea vita.

Kadhalika katika sura hii, kuna ukumbusho wa nusura ya Allah تعالى kwa Mtume siku ya Hunain, na muongozo wa kujiandaa na vita vya Tabuk. Vilevile, katika Sura hii kuna ubainifu wa sifa za Wanafiki, makatazo kwa Waislamu kuwasaidia makafiti na wanafiki na kuwaombea wao msamaha. Pia kuna ubora wa Msikiti wa Quba na wa Mtume صلى الله عليه وسلم, kuelezea hali za Waarabu, na kutaja ubora wa Abubakar رضي الله عنه, Muhajirun, Answar na ambao Allah تعالى Amewapa nafasi ya kuleta toba. Kadhalika kuna ubainifu wa utoaji Zaka, na amri ya kujifunza katika kuifahamu dini na usambazaji wa wito wa Uislamu.

---

[74] Hadithi ameinukuu Ahmad katika "Musnadi wake" (24443), na Said bin Mansur katika "Sunani yake" (2/266). Na ndani yake: kuna neno "الطول" Yaani ndefu, badala ya neno "الأول" Yaani za mwanzoni. Na Al-Hakim ameinukuu katika Al-Mustadrak (1/752), na amesema: "Hii ni Hadithi Sahihi katika upande wa Isnadi, lakini Bukharin a Muslimu hawakuinukuu".

**Sababu ya Kushuka kwa Aya**

Katika sura hii kuna sababu (6) za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

﴿ أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ ٱلْحَآجِّ وَعِمَارَةَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ كَمَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْآخِرِ وَجَٰهَدَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۚ لَا يَسْتَوُۥنَ عِندَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩﴾

***"Je, mnafanya kuwanywesha maji Mahujaji na kuamirisha Msikiti Mtakatifu ni sawa na mwenye kumuamini Mwenyezi Mungu, na Siku ya Mwisho, na akapigana Jihadi katika njia ya Mwenyezi Mungu? Hawawi sawa mbele ya Mwenyezi Mungu. Na Mwenyezi Mungu Hawaongoi watu madhaalimu."*** **(9:19)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu, Ibin Hibbani na Abuu Daudi kutoka kwa Nuuman bin Bashir رضي الله عنه amesema: Nilikuwa karibu na mimbari ya Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم Mtu mmoja akasema: "Hakuna jambo ambalo nitalipa umuhimu baada ya Uislamu kama kumnywesha mwenye kuhiji." Na mwengine naye akasema: "Hakuna jambo ambalo nitalipa kipaumbele katika Uislamu kama kuimarisha Msikiti Mtakatifu." Na mwengine naye akasema: "Kupigana Jihadi ni bora zaidi kuliko hayo mliyoyataja." Hivyo Umar رضي الله عنه akawakemea na kusema: "Msipaze sauti zenu mbele ya Mimbari ya Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم tena siku ya Ijumaa. Lakini nitakapomaliza kuswali Ijumaa nitaingia kwa Mtume na kumtaka Fat'wa katika hayo mliyotofautiana juu yake." Hivyo, Allah تعالى Akashusha:

﴿ أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ ٱلْحَآجِّ

***"Je, mnafanya kuwanywesha maji Mahujaji..."*** mpaka Kauli Yake Allah تعالى

ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩﴾

***"Na Mwenyezi Mungu Hawaongoi watu madhaalimu."*** **(9:19)**[75]

[75] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Uongozi (1879) namba 111.

2. Allah تعالى Amesema:

وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ فَإِنْ أُعْطُواْ مِنْهَا رَضُواْ وَإِن لَّمْ يُعْطَوْاْ مِنْهَآ إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ۝٥٨

***"Na miongoni mwao wapo wanao kusengenya katika kugawa sadaka. Wanapo pewa wao huridhika. Na wakito pewa hukasirika."* (9:58)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Abuu Saidi Al-Khudri رضي الله عنه amesema: "Wakati tulipokuwa mbele ya Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم huku akiwa anafanya ugavi alimjia Dhul-Khuwaisira, ni mtu wa kabila la banuu Tamim, akasema: "Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم gawa kwa uadilifu." Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"وَيْلك ! ومَنْ يَعْــدلُ إذا لم أعْدِلْ؟! قدْ خِبْتَ وخَسِرْتَ انْ لَمْ أكُن أعدلُ"**

*"Chunga kauli yako! Nani anaweza kuwa muadilifu kushinda mimi? Umedhania vibaya nakupotoka kama mimi sifanyi uadilifu."*

Hivyo basi, ikashuka Aya:

وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ

***"Na miongoni mwao wapo wanao kusengenya katika kugawa sadaka…"* (9:58)**

Ibin Abuu Hatim ameinukuu mfano wake kutoka kwa Jabir رضي الله عنه:

3. Allah تعالى Amesema:

ٱلَّذِينَ يَلْمِزُونَ ٱلْمُطَّوِّعِينَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ سَخِرَ ٱللَّهُ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ۝٧٩

***"Wale wanaowabeuwa Waumini wanao toa sadaka nyingi na wasio nacho cha kutoa ila kadri ya juhudi yao, basi huwakejeli. Mwenyezi Mungu Atawakejeli wao! Nao watapata adhabu chungu!"* (9:79)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Abuu Masudi رضي الله عنه amesema: "Wakati iliposhuka Aya ya kutoa sadaka, tulikuwa tukijipa uzito mkubwa, hivyo basi, akaja mtu mmoja akatoa sadaka nyingi sana."

Wakasema: “Anajionesha kuwa yeye ni tajiri.” Na akaja mtu mwengine akatoa sadaka pishi moja. Wakasema: “Hakika Allah تعالى ni Mkwasi zaidi kuliko sadaka ya mtu huyu.” Hivyo ikashuka:

ٱلَّذِينَ يَلۡمِزُونَ ٱلۡمُطَّوِّعِينَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهۡدَهُمۡ

***“Wale wanaowabeuwa Waumini wanaotoa sadaka nyingi na wasio nacho cha kutoa ila kadri ya juhudi yao..”* (9:79)**[76]

4. Allah تعالى Amesema:

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰٓ أَحَدٖ مِّنۡهُم مَّاتَ أَبَدٗا وَلَا تَقُمۡ عَلَىٰ قَبۡرِهِۦٓۖ إِنَّهُمۡ كَفَرُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَمَاتُواْ وَهُمۡ فَٰسِقُونَ ٨٤

***“Wala usimsalie kabisa yeyote katika wao akifa, wala usisimame kaburini kwake. Hakika hao wamemkataa Mwenyezi Mungu na Mtume wake, na wakafa na hali ni wapotofu.”* (9:84)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Umar رضي الله عنه amesema: Wakati alipokufa Abdillahi bin Ubayi mtoto wake Abdilahi bin Abdillahi alikuja kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akamuomba ampe kanzu yake, ili akamkafini nayo baba yake, Mtume صلى الله عليه وسلم akampa, kisha akamuomba amswalie baba yake, Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasimama ili amswalie, Umar رضي الله عنه akasimama akaishika nguo ya Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema: “Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم unataka kumswalia na wakati Mola wako Mlezi Amekukataza kumswalia.” Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema:

**" انـمَا خَيَّرَنِي الله" فقال:**

“*Hakika Allah Amenihiyarisha akasema:*

---

[76] Hadithi ameinukuu Bukhari katika “Sahihi yake” Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah تعالى

ٱلَّذِينَ يَلۡمِزُونَ ٱلۡمُطَّوِّعِينَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فِي ٱلصَّدَقَٰتِ

***“Wale wanaowabeuwa Waumini wanaotoa..”* (9:79)**[76] (4668) Na Muslim katika “Sahihi yake” Faslu ya Zaka.” (1018)

ٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِن تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ مَرَّةً فَلَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ

***"Waombee msamaha au usiwaombee. Hata ukiwaombea msamaha mara sabiini, Mwenyezi Mungu Hatawasamehe.."*** (9:80).

Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema:

**"وَسَأَزِيْدُهُ عَلَى السَّبْعِيْنَ"**

*"Na nitazidisha juu ya sabini."*

Umar رضي الله عنه akasema, "Hakika yeye ni Mnafiki." Akasema: "Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akamswalia." Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰٓ أَحَدٍ مِّنْهُم مَّاتَ أَبَدًا وَلَا تَقُمْ عَلَىٰ قَبْرِهِۦٓ

***"Wala usimsalie kabisa yeyote katika wao akifa, wala usisimame kaburini kwake."* (9:84)**[77]

Hilo limejiri katika Hadithi ya Ibin Umar, Anasi, Jabir na wengineo رضي الله عنهم.

5. Allah تعالى Amesema:

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَن يَسْتَغْفِرُواْ لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوٓاْ أُوْلِي قُرْبَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٣﴾

***"Haimpasii Nabii na wale walioamini kuwatakia msamaha washirikina, ijapokuwa ni jamaa zao, baada ya kuisha bainika kuwa hao ni watu wa Motoni."* (9:113)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Saidi bin Musayyib رضي الله عنه kutoka kwa baba yake amesema: Abuu Twalib alipofikwa na mauti, Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alimuendea akamkuta yupo pamoja na Abuu Jahli, na Abdulahi bin Abuu Umayya bin Al-Mughira, Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"أي عمِّ قل لااله إلا الله كَلِمَةً أُحَاجُّ لك بِهَا عِند الله"**

---

[77] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, mlango wa Kauli Yake:

ٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِن تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ مَرَّةً

"***Waombee msamaha au usiwaombee. Hata ukiwaombea msamaha mara sabiini..***" 9:80.(4670) Na Muslimu katika "sahihi yake" mlango wa ubora wa Maswahaba. (2400)

*“Ewe ami yangu sema Hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa kweli isipokuwa Allah, neno ambalo nitakutetea nalo mbele ya Allah”*

Abuu Jahli, na Abdillahi bin Abuu Umayya wakasema: Hivi unataka kujitenga na mila za Abdul Al-Muttalib, Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم hakusita kumtamkisha kalima ya Shahada, na wawili hao nao hurudia maneno yao, hadi Abuu Twalib akasema mwisho wa maneno yake kushikamana na mila ya Abdul – Muttalib, na akakataa kusema tamko la Shahada ya kuwa hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Allah تعالى. Akasema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema:

"والله لأَسْتَغْفِرنَّ لك مَا لَمْ أُنْهَ عَنْكَ "

*“Naapa kwa Allah nitakuombea msamaha muda wa kuwa sijakatazwa kufanya hivyo”*

Hivyo, Allah تعالى Akateremsha:

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَن يَسْتَغْفِرُوا لِلْمُشْرِكِينَ

***“Haimpasii Nabii na wale walio amini kuwatakia msamaha washirikina…,”* (9:113)**

Na ikateremshwa kwa Abuu Twalib:

إِنَّكَ لَا تَهْدِي مَنْ أَحْبَبْتَ ......

“ ***Kwa hakika wewe humwongoi umpendaye…”*** 28:56[78]

Na dhahiri inaonesha kuwa Aya imeshuka Makka.

6. Allah تعالى Amesema:

---

[78] Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari katika “Sahihi yake” Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah :

إِنَّكَ لَا تَهْدِي مَنْ أَحْبَبْتَ ......

***“ Kwa hakika wewe humwongoi umpendaye……”*** 28:56 (4772). Na Muslimu katika “Sahihi yake” Mlango wa kiapo.(24)

لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلنَّبِيِّ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ وَٱلۡأَنصَارِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ فِي سَاعَةِ ٱلۡعُسۡرَةِ مِنۢ بَعۡدِ مَا
كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٖ مِّنۡهُمۡ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡۚ إِنَّهُۥ بِهِمۡ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ١١٧ وَعَلَى ٱلثَّلَٰثَةِ ٱلَّذِينَ
خُلِّفُواْ حَتَّىٰٓ إِذَا ضَاقَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَرۡضُ بِمَا رَحُبَتۡ وَضَاقَتۡ عَلَيۡهِمۡ أَنفُسُهُمۡ وَظَنُّوٓاْ أَن لَّا مَلۡجَأَ مِنَ
ٱللَّهِ إِلَّآ إِلَيۡهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡ لِيَتُوبُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١١٨ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ
ٱللَّهَ وَكُونُواْ مَعَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١١٩

***117. Mwenyezi Mungu Amekwisha pokea toba ya Nabii na Wahajiri na Ansari walio mfuata katika saa ya dhiki, pale baada ya kukaribia nyoyo za baadhi yao kugeuka. Basi Akapokea toba yao, kwani hakika Yeye kwao wao ni Mpole na ni Mwenye Kuwarehemu.***

***118. Na pia wale watatu walioachwa nyuma hata dunia wakaiona dhiki juu ya ukunjufu wake, na nafsi zao zikabanika, na wakayakinika kuwa hapana pa kumkimbia Mwenyezi Mungu isipokuwa Kwake Yeye. Kisha akawaelekea kwa rehema yake ili nao waendelee kutubu. Hakika Mwenyezi Mungu ndiye Mwenye Kupokea toba na Mwenye Kurehemu.***

***119. Enyi mlioamini! Mcheni Mwenyezi Mungu, na kuweni pamoja na wakweli. (9:117 – 119)***

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na wengineo kutoka kwa Ka'ab bin Maliki رضي الله عنه amesema: "Sikuacha kuhudhuria vita vyovyote pamoja na Mtume صلى الله عليه وسلم ila vita vya Badri, hadi vita ya Tabuk,[79] ambavyo ndio vita vya mwisho Mtume صلى الله عليه وسلم kupigana, na Mtume صلى الله عليه وسلم aliwatangazia watu kuondoka katika eneo la vita." Mpokezi akaitaja Hadithi kwa urefu wake. Na ndani ya Hadithi hiyo imekuja. Hivyo Allah تعالى Akateremsha toba yetu:

لَّقَد تَّابَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلنَّبِيِّ وَٱلۡمُهَٰجِرِينَ

***"Mwenyezi Mungu Amekwisha pokea toba ya Nabii na Wahajiri.."* (9:117)** mpaka Kauli Yake Allah تعالى:

---

[79] Na idadi ya waliosita kushiriki vita vya Tabuk ni zaidi ya watu thamanini, akiwemo Ka'ab bin Malik رضي الله عنه, na hakika alihudhuria vita vya Mkataba wa Aqaba, na Muarara bin Rabiah Al-Amiri, Hilali bin Umayya Al-Waqifi رضي الله عنهna wote wawili ni waliohudhuria vita vya Badri.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾

***"...Hakika Mwenyezi Mungu ndiye Mwenye Kupokea toba…"* (9:118)**

Amesema: Na kwetu sisi Aya hii imeteremshwa:

ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَكُونُواْ مَعَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١١٩﴾

***"….Mcheni Mwenyezi Mungu, na kuweni pamoja na wakweli…"* (9:119)**[80]

### Kuthibitisha Hukumu Mpya *"Ann-Aasikh"* na Kufuta Hukumu ya Zamani *"Al-Mansuukh"*

Ndani ya Sura hii kuna Aya (1) Hukumu yake imefutwa kwa mujibu wa maelezo ya Mwanazuoni wa fani ya Tafsiri As-Suyutwi na wengineo.

| **No.** | **Aya iliyofutwa Hukumu yake** | **Aya iliyothibitishwa Hukumu mpya *"Annaa-Sikhi"*** | **Ushahidi** |
|---|---|---|---|
| 1. | ٱنفِرُواْ خِفَافًا وَثِقَالاً<br>***"Nendeni mtoke, mkiwa wepesi na wazito…,"* (9:41)** | لَّيْسَ عَلَى ٱلضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى ٱلْمَرْضَىٰ<br>***"…Hapana lawama kwa wanyonge, wagonjwa"* (9:91)**<br>۞ وَمَا كَانَ ٱلْمُؤْمِنُونَ لِيَنفِرُواْ كَآفَّةً<br>***"…Wala haiwafalii Waumini kutoka wote…"* (9:122)** | Kutoka wote |

### Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo

| **No.** | **Aya** | **Si ruhusa Kuanza nayo** | **Ubainifu** |
|---|---|---|---|
| 1. | وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ عُزَيْرٌ ٱبْنُ ٱللَّهِ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَى ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ ٱللَّهِ | عُزَيْرٌ ٱبْنُ ٱللَّهِ<br>ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ ٱللَّهِ | Ni uanzaji mbaya |

---

[80] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya vita, Mlango wa Hadithi ya Ka'ab bin Malik (4418) kwa urefu, na kwa Muhtasari katika kisa cha Vita vya Uhudi (3951), Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya kuleta toba (2769). Vilevile kwa urefu.

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ذَٰلِكَ قَوْلُهُم بِأَفْوَٰهِهِمْ ۖ يُضَٰهِـُٔونَ قَوْلَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَبْلُ ۚ قَـٰتَلَهُمُ ٱللَّهُ ۚ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٣٠﴾<br>***"Na Mayahudi wanasema: Uzeir ni mwana wa Mungu. Na Wakristo wanasema: Masihi ni mwana wa Mungu. Hiyo ndiyo kauli yao kwa vinywa vyao. Wanayaiga maneno ya walio kufuru kabla yao. Mwenyezi Mungu Awaangamize! Wanageuzwa namna gani hawa!"*** **(9:30)** | | |

**Aya ambazo Si Ruhusa Kuziunganisha Mbele Yake**

| **No.** | **Aya** | **Ubainifu** |
|---|---|---|
| | ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١٩﴾ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهَاجَرُوا۟ وَجَـٰهَدُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ<br>***"…Na Mwenyezi Mungu Hawaongoi watu madhaalimu. Wale walioamini, na wakahama, na wakapigana Jihadi katika njia ya Mwenyezi Mungu.." (9:19 – 20)*** | Huharibu maana. |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 3 | وَأَذَانٌ | Tangazo |
| 2. | 5 | الْأَشْهُرُ الْحُرُمُ | Miezi minne, ambayo mmewekeana amani katika miezi hiyo na Washirikina, huanzia siku ya kuchinja na humalizika katika siku ya kumi mwezi wa Rabiu Tthani. (Mfungo sita). |
| 3. | 16 | وَلِيجَةً | Rafiki wa mwandani. |
| 4. | 36 | أَرْبَعَةٌ حُرُمٌ | Allah تعالى Ameharamisha ndani yake kupigana, nayo ni Dhul-Qaada (Mfungo pili), Dhul-Hijja (Mfungo tatu), Muharram (Mfungo nne) na Rajabu. |
| 5. | 42 | الشُّقَّةُ | Masafa ambayo huendewa kwa mashaka |
| 6. | 56 | يَفْرَقُونَ | Wanaogopa |
| 7. | 57 | يَجْمَحُونَ | Wangefanya haraka |
| 8. | 70 | وَالْمُؤْتَفِكَاتِ | Ni vitongoji vya kaumu ya Nabii Luti عليه السلام, vimeitwa kwa jina hilo, kwa sababu Allah تعالى Aliviangamiza kwa kuvigeuza juu chini. |
| 9. | 83 | الْخَالِفِينَ | Wenye kubaki nyuma kuacha Jihadi |
| 10. | 87 | الْخَوَالِفِ | Wenye kukaa nyuma miongoni mwa wanawake, watoto na watu wenye udhuru. |
| 11. | 90 | الْمُعَذِّرُونَ | Wenye kutoa udhuru. |
| 12. | 109 | جُرُفٍ هَارٍ | Shimo linalokaribia kuanguka. |
| 13. | 112 | السَّائِحُونَ | Wenye kufunga. |

## Sura ya Yunus

Sura hii imeshuka Makka isipokuwa Aya za 40, 94, 95 na 96, hizi zimeshuka katika mji wa Madina. Sura hii imeshuka baada ya kushuka sura ya Al-Israa. Idadi za aya zake ni (109) kwa makubaliano ya pamoja ya wanazuoni wa Hesabu za Aya.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Yunus

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Wathila bin Al-Asqaa رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم amesema:

**" أُعْطِيْتُ مَكَانَ التَّوْرَاةِ السَّبْعَ الطِّوَالَ وَأُعْطِيْتُ مَكَانَ الزبُوْرِالْمِئِيْنَ**
**وَأُعْطِيْتُ مَكَانَ الإِنْجِيْلِ الْمَثَانِيْ وَفضِّلْتُ بِالْمُفَصَّلِ"**

*"Nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Taurati Sura saba ndefu "Al-Mufassal." Na nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Zaburi Sura zenya Aya mia moja na ziada "Al-Miuun." Na nimepewa badala ya yaliyomo katika kitabu cha Injili Sura zenye kufuatia mia moja kwa idadi ndogo "Al-Mathani." Na nimefadhilishwa Sura za mwisho wa Qur'an "Al-Mufaswali."*[81]

Na Sura Yunus ni miongoni mwa Sura ndefu "*Al-Mufaswal*" kwa Mtazamo wa baadhi ya Wanazuoni, na wengine wameihesabu kuwa miongoni mwa Sura zenye Aya mia moja na zaidi "*Al-Miuun*".

### Madhumuni ya Sura

Sura imeanza kwa kutoa changamoto ya jumla kwa Waarabu katika upande wa herufi za kutajisha zilizojiri mwanzoni mwa Sura, na kuthibitisha Ujumbe wa Mtume صلى الله عليه وسلم, na kupwekeka Allah تعالى katika Tawhidi ya Ibada, na kuthibitisha watu kukusanywa pamoja na kulipwa malipo yao, na kuwaonya Washirikina kuhusu yale yaliyowatokea umma zilizokadhibisha Mitume wao. Na kuwapa bishara vipenzi vya Allah تعالى katika uhai wa dunia na akhera, na kumliwaza Mtume صلى الله عليه وسلم kuhusu yale yanayosemwa na makafiri dhidi yake.

[81] Hadithi imenukuliwa na Abuu Daudi At-Tayalisi katika "Musnadi wake" (1105) kupitia njia ya Qatada. Kutoka kwa Abuu Mulaihi, kutoka kwa Wathila. Na Ahmad ameinuku katika "Musnadi wake" (16982) kutoka kwa At-Tayalisi. Na Al-Bani amesema Hadithi ni Hasani katika As-Silsilati As-Sahiha (1480).

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an wa Hafswi**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili, katika aina ya usomaji wa Ash-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

(ءَآللَّهُ) (10:59). Na (ءَآلۡـَٰٔنَ) 10:51, 91. Kuna njia mbili:

1. Husomwa kwa herufi ya "Hamza" ya pili kuibadilisha kuwa "Alif" na kuivuta *mada* yake (mwendelezo wa sauti) kwa kiasi cha haraka sita.

2. Kuifanya nyepesi "Hamza" ya pili baina ya "Hamza" na "Alif" katika aina ya usomaji wa Ash'Shatibi. Na katika aina ya usomaji wa At-Tayyiba kuna njia moja tu, nayo ni kuibadilisha "Hamza" ya pili kuwa "Alif" pamoja na *mada* (mwendelezo wa sauti) kwa kipimo cha haraka sita.

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Wengi**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | وَلَا يَحۡزُنكَ قَوۡلُهُمۡۘ إِنَّ ٱلۡعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًاۚ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٥ <br> ***"Wala yasikuhuzunishe maneno yao. Hakika utukufu wote ni wa Mwenyezi Mungu. Yeye ndiye Mwenye Kusikia Mwenye Kujua.".(10:65)*** | Lau msomaji ataunganisha inaweza ikamchanganya mtu, na kufahamika maneno ya mbele ni katika kauli yao. Kwani (utukufu wote) ni katika maneno ya Allah Kuwajibu wao. |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana ya yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | قَدَمَ صِدْقٍ | Malipo mazuri kwa waliyoyatanguliza katika amali njema. |
| 2. | 3 | اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۖ | Yupo juu ya Arshi kulingana na Utukufu Wake na Taadhima Yake. |
| 3. | 4 | بِالْقِسْطِ ۚ | Kwa uadilifu. |
| 4. | 26 | الْحُسْنَىٰ | Pepo |
| 5. | 26 | قَتَرٌ | Vumbi |
| 6. | 35 | لَّا يَهِدِّي | Haongoki |
| 7. | 87 | قِبْلَةً | Misikiti wanayoswali ndani yake wakati wa hofu. |
| 8. | 105 | حَنِيفًا | Kuachana na ushirikina na kushikamana na kumpwekesha Allah تعالى katika Tawhidi. |

## Sura ya Hud

Sura hii imeshuka Makka isipokuwa Aya 12, 17 na 14 hizi zimeshuka Madina, zimeshuka baada ya Sura ya Yunus. Idadi za Aya zake (123) katika Mtazamo wa Wanazuoni wa mji wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Hud

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Abdillahi bin Abasi رضي الله عنه amesema: Abubakar رضي الله عنه amesema: ‘Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم hakika umeota mvi haraka.” Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"شَيَّبَتْنِيْ هــود ..."**

“*Imeniotesha mvi Sura ya Hud…*”[82]

### Madhumuni ya Sura

Sura imeanza kwa kutoa changamoto kwa Washirikina wanaopinga Qur’an na yanayodhihirishwa ndani ya Qur’an katika Herufi zinazosomwa peke yake “*Huruf Al-Muqatwai*”. Na kwamba Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم ni muonyaji kwa Washirikina na mtoa habari za furaha kwa waumini, na inathibitisha watu kukusanywa pamoja, na Allah تعالى Atafichua siri za watu na Yeye ndiye Anayepangilia mambo. Kadhalika ndani ya sura hii kuna kumpa ithibati Mtume صلى الله عليه وسلم na kumliwaza kwa yale yanayosemwa na Washirikina, vilevile kuna kutaja visa vya umma uliopita na yale yaliyowasibu wao, kuna kutaja tukio la Tufani. Pia kuna maelezo ya Allah تعالى Kumtaja Mtume صلى الله عليه وسلم kuwa msimamo katika aliyoamrishwa na Allah تعالى, na kuacha kuwategemea Washirikina, na ni juu yake kusubiri, kuswali na kuendelea na kulingania kwa Allah تعالى.

---

[82] Hadithi ameinukuu Saidi bin Mansuri katika “As-Sunan” (At-Tirmidh katika “Jamii yake” Faslu ya Tafsiri ya Qur’an. Sura ya Al-Waqiah (3297), Al-Hakim katika “Mustadrak” (2/374), na At-Tirmidh amesema: Hii ni Hadithi Hasan Gharib, hatujui kupokewa na Ibin Abbasi ila kupitia njia hii,) Na Al-Hakim amesema: “Hadithi ina kipimo cha Bukhari na wala yeye na Muslimu hawakuinukuu.” Na Ad-Dhahabi ameiafiki. Lakini Ibin Hajar katika “An-Nukat Alaa Ibin As-Swalaah” (2/774) Mtazamo wake kwamba hiyo Hadithi yenye mkanganyiko “*Mudh’tarib*” Na kwa maana hiyo ni Hadithi dhaifu kiupande wake.

**Sababu za Kushuka kwa Aya**

Katika Sura hii kuna sababu moja ya kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ ٱلَّيْلِ ۚ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ﴿١١٤﴾

***"Na shika Swala katika ncha mbili za mchana na nyakati za usiku zilizo karibu na mchana. Hakika mema huondoa maovu. Huu ni ukumbusho kwa wanao kumbuka."* (11:114)**

Hadithi iliyonukuliwa kutoka kwa Alqama Al-Asw'wadi رضي الله عنه kutoka kwa Abdillahi amesema: Mtu mmoja alikuja kwa Mtume صلى الله عليه وسلم akasema: "Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم hakika mimi nimepata mwanamke mwishoni mwa mji, na nimechezeana naye tu bila kumwingilia, hivyo basi nipo mbele yako hapa, naomba unipe Fat'wa yako." Umar رضي الله عنه akamuambia hakika Allah تعالى amekusitiri, lau ungeisitiri nafsi yako." Abdillahi Akasema: "Mtume صلى الله عليه وسلم hakumjibu kitu. Hivyo basi mtu yule akasimama na kisha akaondoka zake, Mtume صلى الله عليه وسلم akamtuma kwenda kumuita, na akamsomea Aya hii:

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ ٱلَّيْلِ ۚ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ﴿١١٤﴾

***"Na shika Swala katika ncha mbili za mchana na nyakati za usiku zilizo karibu na mchana. Hakika mema huondoa maovu. Huu ni ukumbusho kwa wanaokumbuka."* (11:114)**

Mtu mmoja katika kaumu akauliza: "Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم hili linamhusu yeye pekee." Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

" بَلْ لِلنَّاسِ كَافَّــةً "

*"Bali agizo hili ni la watu wote"*

Hadithi ameinukuu Muslimu,[83] kutoka kwa Yahaya bin Yahaya, na ameinukuu Bukhari kupitia njia ya Yazidi kutoka kwa Zurai.[84]

---

[83] Hadithi ameinukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya kuleta Toba (2763)

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an wa Hafswi.**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shattibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili katika aina ya usomaji wa Al-Tayyib .

(مَجۡرٜىٰهَا )

***"…kwenda kwake…"11:41***

Hili ni neno pekee ambalo Hafswi analisoma kwa kumaili, yaani kupindisha mdomo kidogo, kupitia njia ya usomaji wa Ash-Shatibi, na At-Tayyibi anaafikiana naye katika usomaji huo.

ٱرۡكَب مَّعَنَا

***"...Panda pamoja nasi..."11:42***

Hili husomwa kwa kuichanganya "Id'gham" Herufi ya "Baau" katika herufi ya "Miim" kwa kuunganisha. Na katika aina ya usomaji wa At-Tayyib ni kama wa Ash'Shatibi.

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Wengi**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | أُوْلَٰٓئِكَ لَمۡ يَكُونُواْ مُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنۡ أَوۡلِيَآءَۘ يُضَٰعَفُ لَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ مَا كَانُواْ يَسۡتَطِيعُونَ ٱلسَّمۡعَ وَمَا كَانُواْ يُبۡصِرُونَ ٢٠<br>***"Hao hawawezi kushinda katika ardhi, wala hawana walinzi isipokuwa Mwenyezi Mungu. Watazidishiwa*** | Kauli za Wanazuoni ni nyingi kuhusu kisimamo hiki, kauli yenye nguvu ni ya Mwanazuoni Annaysaburi, ili isipate kuonekana kuwa maneno ya mbele yake ni sifa na kivumishi cha "Walinzi na wasaidizi." Hivyo basi kusoma kwa kuunganisha moja kwa moja kuna hukumu kuwa kuzidishiwa adhabu kutafanywa kwa "Walinzi na |

[84] Hadithi ameinukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah (Qur'an 11:114) (4687)

| | | |
|---|---|---|
| | ***adhabu. Hawakuwa wakiweza kusikia wala hawakuwa wakiona.”* (11:20)** | Wasaidizi” Na wala haimaanishi hivyo. |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 5 | يَثْنُونَ صُدُورَهُمْ | Wanaficha ukafiri katika vifua vyao. |
| 2. | 8 | أُمَّةٍ مَّعْدُودَةٍ | Muda maalumu. |
| 3. | 23 | وَأَخْبَتُوا | Wamenyenyekea kwa Allah. |
| 4. | 40 | وَفَارَ | Maji yakafurika kwa nguvu. |
| 5. | 40 | التَّنُّورُ | Mahali panapowekwa mikate. |
| 6. | 44 | الْجُودِيِّ | Jina la Jabali. |
| 7. | 62 | كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا | Tulikuwa tunataraji uwe mtukufu wetu. |
| 8. | 74 | الرَّوْعُ | Hofu. |
| 9. | 75 | أَوَّاهٌ | Mwingi wa kunyenyekea na kuomba. |
| 10. | 98 | فَأَوْرَدَهُمُ | Atawaingiza motoni. |
| 11. | 98 | الْوِرْدُ | Muingio. |
| 12. | 98 | الْمَوْرُودُ | Ulioingiwa ndani yake na hapa ni moto. |
| 13. | 99 | الرِّفْدُ | Msaada na kipawa. |
| 14. | 99 | الْمَرْفُودُ | Watakayopewa wao. |

## Sura ya Yusuf

Sura hii imeshuka Makka isipokuwa Aya 1, 2, 3 na 7. Hizi zimeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya kushuka Sura ya Hud. Idadi ya Aya zake ni (111) kwa Hesabu ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Ubainifu wa Kisa cha Yusuf عليه السلام pamoja na ndugu zake, uthibitisho wa kuwa baadhi ya ndoto huwa ni kujuzwa mambo ya ghaibu, na kwamba elimu ya tafsiri ya ndoto hutoka kwa Allah تعالى humpa anayemtaka katika watu wema miongoni mwa waja wake, ubainifu wa husuda kutoka kwa baadhi ya ndugu, kuchukua mazingatio ya kuwa na mwisho mzuri. Yaakubu عليه السلام na watoto wake kuishi katika ardhi ya Misri. Kadhalika ndani ya Sura kuna maliwazo kwa Mtume صلى الله عليه وسلم, kwa kukumbushwa yale aliyokutana nayo Yakubu عليه السلام na Yusuf عليه السلام miongoni mwa maudhi.

### Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an na Hafswi

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shattibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

تَأۡمَنَّا

(12:11). Hili ni neno ambalo linasomwa kwa aina mbili za usomaji الروم"*Arraw'mu*"[85] na الإشمام "*Al-Ish'mamu"*[86] kupitia usomaji wa As-Shatibi. Na husomwa kwa mfumo wa "Al-Ish'mamu" kupitia usomaji wa *At-Tayyiba*.

[85] Ni kuleta baadhi ya Irabu kwa sauti iliyojificha ambayo anaisikia aliye karibu tu na wala aliye mbali haisikiii.

[86] Ni kuikusanya pamoja midomo miwili bila ya kuifumba baada ya kuitia sekna "سكون" Herufi, na kufanya hivyo kunaonekana kwa macho na wala si kwa kusikia.

**Maneno ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | قَالُواْ يَـٰٓأَبَانَآ إِنَّا ذَهَبۡنَا نَسۡتَبِقُ وَتَرَكۡنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَـٰعِنَا فَأَكَلَهُ ٱلذِّئۡبُۖ وَمَآ أَنتَ بِمُؤۡمِنٖ لَّنَا وَلَوۡ كُنَّا صَـٰدِقِينَ ١٧ <br><br> ***"Wakasema: Ewe baba yetu! Hakika tulikwenda kushindana na tukamwacha Yusuf penye vitu vyetu. Basi mbwa mwitu akamla. Lakini wewe hutuamini ijapo kuwa tunasema kweli."* (12:17)** | وَتَرَكۡنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَـٰعِنَا فَأَكَلَهُ | Kisimamo kibaya |

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡـَٔـٰنَ حَصۡحَصَ ٱلۡحَقُّ أَنَاْ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفۡسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ٥١ <br><br> ***"…Mke wa Mheshimiwa akasema: Sasa haki imedhihiri. Mimi ndiye niliye mtaka kinyume na nafsi yake, na hakika yeye ni katika wakweli."* (12:51)** | ٱلۡحَقُّ أَنَاْ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفۡسِهِۦ | Uanzaji mbaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 10 | غَيَابَتِ الْجُبِّ | Shimo la kisima ambacho kimetelekezwa |
| 2. | 10 | السَّيَّارَةِ | Mpita njia miongoni mwa wasafiri |
| 3. | 19 | وَأَسَرُّوهُ بِضَاعَةً ۚ | Ndugu wa Yusuf عليه السلام walificha kuwa sio ndugu yao ili wapate kumuuza |
| 4. | 20 | وَشَرَوْهُ | Na wakamuuza |
| 5. | 45 | بَعْدَ أُمَّةٍ | Baada ya muda |
| 6. | 65 | كَيْلَ بَعِيرٍ ۖ | Shehena ya Ngamia |
| 7. | 70 | السِّقَايَةَ | Ni chombo ambacho alikuwa akiwapimia watu kwa chombo hicho |
| 8. | 70 | الْعِيرُ | Msafara wenye shehena |
| 9. | 72 | صُوَاعَ | Pishi |
| 10. | 72 | زَعِيمٌ | Mdhamini |
| 11. | 76 | دِينِ الْمَلِكِ | Sharia na kanuni zake, kwa kuwa hakuna ndani yake sharia ya kumfanya mtumwa mwizi. |
| 12. | 80 | خَلَصُوا نَجِيًّا ۖ | Walijitenga kando wakishauriana. |
| 13. | 85 | حَرَضًا | Unakaribia kuhiliki. |
| 14. | 86 | بَثِّي | Shida yangu na masikitiko yangu. |
| 15. | 87 | رَّوْحِ اللَّهِ | Rehema ya Allah تعالى |
| 16. | 88 | بِبِضَاعَةٍ مُّزْجَاةٍ | Mali mbaya kidogo |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 17. | 94 | تُفَنِّدُونِ | Hamtanitia upumbavuni |
| 18. | 95 | ضَلَالِكَ | Kosa lako |
| 19. | 99 | آوَىٰ | Aliwakumbatia |
| 20. | 100 | وَخَرُّوا لَهُ سُجَّدًا ۖ | Na wakamuamkia kwa kusujudu, kama kumheshimu sio kumuabudu, na hilo katika sharia yao linaruhusiwa. |
| 21. | 110 | اسْتَيْأَسَ الرُّسُلُ | Wamekata tamaa na kaumu zao. |

## Sura ya Ar-Ra’d

Sura hii imeshuka Madina, ilishuka baada ya kushuka Sura ya Muhammad. Idadi za aya zake ni (43) kwa mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii imejengwa juu ya misingi ya uthibitishaji ukweli wa Mtume صلى الله عليه وسلم katika yale aliyoteremshiwa katika kumpwekesha Allah تعالى Aliyetukuka katika ibada, kufufuliwa, kubatilisha kauli za wenye kukadhibisha, na kuwahofisha wao kupatwa na yaliyowasibu wenzao mfano wao. Kadhalika, katika Sura hii, ndani yake kuna ukumbusho wa neema za Allah تعالى kwa watu.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۖ | Yupo Juu na Amethibiti huko kwa namna inayolingana na yeye. |
| 2. | 4 | وَنَخِيلٌ صِنْوَانٌ | Iliyokusanyika katika shina moja. |
| 3. | 6 | الْمَثُلَاتُ ۗ | Adhabu za mithili yao katika waliokadhibisha. |
| 4. | 10 | وَسَارِبٌ | Anayedhihirisha amali zake. |
| 5. | 11 | مُعَقِّبَاتٌ | Malaika wanaomchunga Mwanadamu kwa kumlinda na kudhibiti amali yake. |
| 6. | 17 | بِقَدَرِهَا | Kwa kadiri ya udogo wa bonde na ukubwa wake. |
| 7. | 17 | زَبَدًا | Povu lisilokuwa na manufaa ndani yake. |
| 8. | 17 | رَّابِيًا ۚ | Juu yake. |
| 9. | 29 | طُوبَىٰ لَهُمْ | Watakuwa na faraja, tulizo la jicho na hali nzuri. |
| 10. | 39 | أُمُّ الْكِتَابِ | Ubao wenye kuhifadhi maandiko mema. |

## Sura ya Ibrahim

Sura hii imeteremka Makka, ila aya mbili ya 88 na 29 zimeteremka Madina. Sura hii ilishuka baada ya kushuka Sura ya Nuh. Idadi ya Aya zake ni (29) kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni

Sura hii imeanza kwa kutanabahisha kuhusu muujiza wa Qur'an, na kwamba imeteremshwa kwa minajili ya kuwatoa watu kutoka katika giza kuwapeleka katika nuru, na kuneemesha kwa kuijaalia kwa lugha ya Kiarabu. Kadhalika sura imepiga mfano wa Utume wa Mussa عليه السلام kwenda kwa Firauni, kwa ajili ya kuwajenga vizuri wana wa Israili, na kuwakumbusha kaumu yake juu ya neema ya Allah تعالى na wajibu wa kuishukuru neema hiyo. Kadhalika, katika Sura hii kuna kusimamisha hoja thabiti juu ya kumpwekesha Allah تعالى katika Uungu kwa kumfanyia Yeye ibada tu, kupitia ishara ya viumbe Alivyoviumba.

Vilevile katika sura hii ndani yake kuna kutaja ufufuo, ubora wa kalima ya Tawhidi, Kumpwekesha Allah تعالى, na uovu wa kalima ya ukafiri. Pia sura imeyakumbusha makundi mawili haya kuhusu hali ya Ibrahim عليه السلام na kuwatahadharisha wao na kuikana neema ya Allah تعالى, na kuwaonya wao yasije kuwasibu kama yale yaliyowasibu waliodhulumu kabla yao. Na pia imegusia kumpa ithibati Mtume صلى الله عليه وسلم kwa ahadi ya kunusuriwa.

### Maneno ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوۡمِهِۦ لِيُبَيِّنَ لَهُمۡۖ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٤﴾ <br> ***Na hatukumtuma Mtume ila kwa ulimi wa kaumu yake ili apate kuwabainishia. Basi*** | وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ | Ni kisimamo kibaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***Mwenyezi Mungu Humuacha akapotea amtakaye, na Akamuongoa amtakaye. Naye ni Mtukufu Mwenye Nguvu na Mwenye Hikima.* (14:4)** | | |
| 2. | وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكُمۡ لَئِن شَكَرۡتُمۡ لَأَزِيدَنَّكُمۡۖ وَلَئِن كَفَرۡتُمۡ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٞ ٧<br>***"Na Alipotangaza Mola wenu Mlezi: Mkishukuru Nitakuzidishieni; na mkikufuru, basi adhabu Yangu ni kali."* (14:7)** | لَئِن شَكَرۡتُمۡ لَأَزِيدَنَّكُمۡۖ وَلَئِن كَفَرۡتُمۡ | Ni kisimamo kibaya |
| 3. | رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضۡلَلۡنَ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِۖ فَمَن تَبِعَنِي فَإِنَّهُۥ مِنِّيۖ وَمَنۡ عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣٦<br>***"Ewe Mola wangu Mlezi! Hakika hayo yamewapoteza watu wengi. Basi aliye nifuata mimi huyo ni wangu, na aliye niasi, hakika Wewe ni Mwenye Kusamehe Mwenye Kurehemu."* (14:36)** | ۖ فَمَن تَبِعَنِي فَإِنَّهُۥ مِنِّيۖ وَمَنۡ عَصَانِي | Ni kisimamo kibaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba Aya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 15 | وَاسْتَفْتَحُوا | Na Mitume wakaomba kwa Mola wao kunusuriwa kaumu zao. |
| 2. | 24 | كَلِمَةً طَيِّبَةً | Ni kalima ya *Shadda*, yaani hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa kweli ila Allah تعالى. |
| 3. | 26 | كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ | Mti muovu, umeshabihishwa na mti wa Al-Hundhali. |
| 4. | 43 | مُهْطِعِينَ | Wenye kufanya haraka. |
| 5. | 43 | مُقْنِعِي | Wenye kuenea. |
| 6. | 43 | وَأَفْئِدَتُهُمْ هَوَاءٌ | Na nyoyo zao tupu, hazina kitu ndani yake, kwa wingi wa hofu. |
| 7. | 49 | الْأَصْفَادِ | Minyonyoro. |

## Sura ya Al-Hijri

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 87. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Yusuf. Idadi ya aya zake (99).

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Arra'd, Ibrahim na Al-Hijri

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Wathila bin Al-Asqaa رضي الله عنه amesema; Mtume صلى الله عليه وسلم amesema:

أُعْطِيْتُ مَكَانَ التَّوْرَاةِ السَّبْعَ الطِّوَالَ وَأُعْطِيْتُ مَكَانَ الزبُوْر الْمِئيْنَ
وَأُعْطِيْتُ مَكَانَ الإنْجِيْلِ الْمَثَانِيْ وَفضِّلْتُ بِالْمُفَصَّلِ"

*"Nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Taurati Sura saba ndefu "Al-Mufassal" Na nimepewa badala ya yaliyomo katika kitabu cha Zaburi sura zenye aya mia moja na ziada "Al-Miuun". Na nimepewa badala ya yaliyomo katika Kitabu cha Injili Sura zenye kufuatia mia moja kwa idadi ndogo "Al-Mathaani". Na nimefadhilishiwa sura za mwisho wa Qur'an "Al-Munfaswli"*[87]

Na sura hizi zenye Aya mia moja na ziada ni katika "*Al-Mathaani*".

### Madhumuni ya Sura

Maonyo kwa Washirikina kutokana na majuto kwa sababu ya kutokusilimu kwao. Na Sura imetaja suala la kumliwaza Mtume صلى الله عليه وسلم juu ya kutoamini yule ambaye si Muumini, na yale wanayoyasema Washirikina dhidi yake, na kwamba wao hawatonufaishwa na ishara za Allah تعالى na maonyo yake hata kama watajikurubisha nazo, na kusimamisha hoja juu yao kwa utukufu wa Uumbaji wa Allah تعالى, na kutaja ufufuo.

Kadhalika, imeelezea Uumbaji wa mwanadamu na utukufu aliomkirimu nao, kisa cha ukafiri wa shetani, kisa cha Ibrahim عليه السلام na Lut عليه السلام, na sura imeishia kwa kumpa ithibiti Mtume صلى الله عليه وسلم na kungojea saa ya kupata

[87] Hadithi imenukuliwa na Abuu Daudi At-Tayalisi katika "Musnadi wake" (1105) kupitia njia ya Qatada, kutoka kwa Abuu Mulaihi, kutoka kwa Wathila. Na Ahmadi ameinukuu katika "Musnadi wake" (16982) kutoka kwa At-Tayalisi. Na Al-Bani amesema Hadithi ni Hasani katika "As-Silsilati As-Sahiha" (1480).

nusura, na kuwasamehe wale wanaomuudhi na kuliegemeza jambo lao kwa Allah تعالى na anashughulika na Waumini, na kwamba Allah تعالى Atamkinga yeye na maadui zake.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 7 | لَوْ مَا | Mbona. |
| 2. | 16 | بُرُوجًا | Sayari. |
| 3. | 60 | الْغَابِرِينَ | Wataobakia nyuma. |
| 4. | 72 | يَعْمَهُونَ | Wakihangaika. |
| 5. | 75 | لِّلْمُتَوَسِّمِينَ | Kwa anayechunguza hilo kwa jicho la uoni. |
| 6. | 90 | الْمُقْتَسِمِينَ | Wenye kuapa: Waliapa kuwapinga Mitume, Kuwakadhibisha na kuwaudhi. |
| 7. | 91 | الَّذِينَ جَعَلُوا الْقُرْآنَ عِضِينَ | Walivigawa vitabu walivyoteremshiwa juu yao, wakaamini baadhi na kuvikana vingine. |

## Sura ya An-Nahli

Sura hii imeshuka katika mji wa Makka, isipokuwa Aya tatu za mwisho zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Al-Kahfi idadi ya Aya zake ni (128).

### Madhumuni ya Sura

Kwa sehemu kubwa Sura imesheheni aina mbalimbali ya uthibitisho wa kumpwekesha Allah تعالى kwa Uungu Wake, na juu ya ufisadi wa Dini ya kishirikina, kuthibitisha Utume wa Muhammad صلى الله عليه وسلم na kuteremshwa Qur'an juu yake, na kuthibitisha kufufuliwa na malipo. Na kuhusishwa kutajwa kwa nyuki na mazalia yake ni kutokana na wingi wa manufaa yake, na kutahadharisha yale yaliyousibu umma uliopita katika kumshirikisha Allah تعالى, na kukadhibisha Mitume yake تعالى. Na kwa upande wa pili, Allah تعالى Amewaneemesha Wachamungu wenye kusubiri maudhi ya Washirikina ambao wamehama kwa ajili ya Allah تعالى na wakadhulumiwa. Kadhalika, Sura imetahadharisha kuritadi na kutoka katika Uislamu, ruhusa kwa yule aliyelazimishwa kukufuru afanye hivyo kama kinga kutoka kwa wanaomlazimisha. Pia Sura imetaja amri ya misingi ya Sharia, na Mtume صلى الله عليه وسلم kupewa ithibati na ahadi ya nusura kutoka kwa Allah تعالى.

### Maneno ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوۡءِۖ وَلِلَّهِ ٱلۡمَثَلُ ٱلۡأَعۡلَىٰ<br>***"Hali ya wasioamini Akhera ni ovu; na Mwenyezi Mungu Ndiye Mwenye Sifa Tukufu."* (16:60)** | لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوۡءِۖ | Ni kisimamo kibaya. |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 9 | قَصْدُ السَّبِيلِ | Njia ya haki kwa Allah تعالى |
| 2. | 9 | وَمِنْهَا جَائِرٌ ۚ | Potovu zilizoiacha haki |
| 3. | 38 | جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ ۙ | Wamejitahidi katika kiapo na wakasisitiza katika yamini yao. |
| 4. | 48 | دَاخِرُونَ | Nyenyekevu. |
| 5. | 52 | وَاصِبًا ۚ | Daima dawama. |
| 6. | 68 | وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ | Muradi wa wahyi hapa, ni Ilhamu na uongofu . |
| 7. | 76 | كَلٌّ | Mzigo, yaani familia na majukumu. |
| 8. | 81 | وَسَرَابِيلَ تَقِيكُم بَأْسَكُمْ ۚ | Kama dereya za chuma n.k. |
| 9. | 92 | دَخَلًا | Hadaa ya vitimbi. |
| 10. | 120 | أُمَّةً | Kiongozi anayefuatwa . |

## Sura ya Al-Israa

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya 26, 32, 33 na 57. Na kuanzia Aya 73 hadi 80 ni za Madina. Sura hii imeshuka baada ya kushuka sura ya Al-Qasasi. Idadi ya aya zake ni (111) kwa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Israa

Hadithi iliyopokewa na Aisha رضي الله عنها amesema;

**" كان رَسُوْلُ الله صلى الله عليه وسلم يصوم حتى نقول ما يريد أن يفطر ويفطر حتى نقول ما يريد أن يصوم وكان يقرأ كل ليلة بني اسرائيل و الزمـــر"**

*"Mtume wa Allah* صلى الله عليه وسلم *alikuwa akifunga hadi tunasema kuwa hatofungulia tena, na hufungulia hadi tunasema kuwa hatofunga tena, na alikuwa kila usiku akisoma sura ya Banii Israili na Azzumar."*[88]

### Madhumuni ya Sura

Sura imethibitisha Utume wa Muhammad صلى الله عليه وسلم, na imethibitisha kuwa Qur'an ni wahyi utokao kwa Allah تعالى, na ubainifu wa ubora wake na ubora wa yule aliyeteremshiwa. Sura imeanza na tukio la Israa na ubainifu wa Kupwekeka Kwake Allah تعالى katika ibada, na kukumbusha neema ambazo Allah تعالى Amewadhalilishia wanaadamu, na kuthibitisha kufufuliwa na malipo, na kutahadharisha na hadaa za shetani na kuonya juu ya adhabu ya akhera.

### Sababu ya Kushuka kwa Aya

Sura hii ina sababu mbili za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا يَمۡلِكُونَ كَشۡفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمۡ وَلَا تَحۡوِيلًا ﴿٥٦﴾

***"Sema: Waombeni hao mnao wadaia badala yake Yeye. Hawawezi kukuondoleeni madhara, wala kuyaweka pengine."*** **(17:56)**

[88] Hadithi imenukuliwa na Ahmad katika "Musnadi wake" (24908). Na Ibin Khuzaima katika "Sahihi yake" (1163), Al-Hakim katika "Al-Hakim katika "Al-Mustadrak" (2/434) Na Al-Bani amesema ni Sahihi katika "As-Swahiha" (6441)

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na wengineo kutoka kwa Ibin Masoud رضي الله عنه amesema; Baadhi ya watu walikuwa wakiabudu majini, hivyo majini wakasilimu na watu hawa wakaendelea kushikamana na dini yao. Hivyo Allah تعالى Akateremsha

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِهِۦ

***"Sema: Waombeni hao mnao wadaia badala yake Yeye…"* (17:56)**[89]

2. Allah تعالى Amesema:

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱللَّهَ أَوِ ٱدۡعُواْ ٱلرَّحۡمَٰنَۖ أَيّٗا مَّا تَدۡعُواْ فَلَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَلَا تَجۡهَرۡ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتۡ بِهَا وَٱبۡتَغِ بَيۡنَ ذَٰلِكَ سَبِيلٗا ﴿١١٠﴾

***"Sema: Muombeni Allah (Mwenyezi Mungu), au muombeni Rahman (Mwingi wa Rehema), kwa jina lolote mnalo muita. Kwani Yeye Ana Majina mazuri mazuri. Wala usitangaze Swala yako kwa sauti kubwa, wala usiifiche kwa sauti ndogo, bali shika njia ya kati na kati ya hizo."* (17:110)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na wengineo kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه katika Kauli Yake Allah تعالى:

وَلَا تَجۡهَرۡ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتۡ بِهَا

***"….Wala usitangaze Swala yako kwa sauti kubwa, wala usiifiche kwa sauti ndogo, …"* (17:110)**

Amesema: Sura hii imeshuka na Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amejificha katika mji wa Makka, Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwa akiswali na Maswahaba wake huinua sauti ya kisomo cha Qur'an, hivyo basi Washirikina wanaposikia Qur'an huitusi hadi yule aliyeteremshiwa pamoja na aliyekuja nayo. Hivyo basi, Allah تعالى Akasema kumuambia Mtume wake صلى الله عليه وسلم:

وَلَا تَجۡهَرۡ بِصَلَاتِكَ

***"…Wala usitangaze Swala yako kwa sauti kubwa …"* (17:110)**

Yaani, kwa kisomo chako, hivyo Washirikina huisikia Qur'an na kuitusi:

[89] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa (Qur'an 17:56)

وَلَا تُخَافِتۡ بِهَا

***"….wala usiifiche kwa sauti ndogo, …"* (17:110)**

Yaani, kwa Maswahaba wako, hivyo basi huwasikilizishi wao.

وَٱبۡتَغِ بَيۡنَ ذَٰلِكَ سَبِيلٗا ﴿١١٠﴾

***"…..bali shika njia ya kati na kati ya hizo…."* (17:110)[90]**

Kadhalika, Bukhari amenukuu kutoka kwa Aisha رضي الله عنها– Allah تعالى Amuie radhi: Kwamba Sura hii imeshuka katika dua.[91] Na Ibin Jariri رضي الله عنه amenukuu kupitia njia ya Ibin Abbasi رضي الله عنه mfano wake, kisha akaipa nguvu ya mwanzo kwa kuwa sanadi yake ni sahihi. Hivyo hivyo, Annawawi na wengine wameipa nguvu. Al-Hafidhi Ibin Hajar رضي الله عنه amesema: Lakini uwezekano wa kuzijumuisha upo kwamba imeshuka katika dua, ndani ya Swala.

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Wengi**

| **No.** | **Aya** | **Ubainifu** |
|---|---|---|
| 1. | عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يَرۡحَمَكُمۡۚ وَإِنۡ عُدتُّمۡ عُدۡنَاۘ وَجَعَلۡنَا جَهَنَّمَ لِلۡكَٰفِرِينَ حَصِيرًا ﴿٨﴾ ***"Huenda Mola wenu Mlezi Akakurehemuni. Na mkirudia na sisi tutarudia. Na Tumeifanya Jahannamu kuwa ni gereza kwa ajili ya makafiri."* (17:8)** | Kuna kauli nyingi za Wanazuoni. Lakini kauli yenye nguvu ni ya Mwanazuoni Annaysaburi, kwani kuunganisha huchanganya maana, kwa kuifanya Jahannamu iwe na sharti kwao wao, ambapo Allah تعالى Amejalia Jahannamu kwa makafiri bila ya sharti la kurudia. |

[90] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri" Mlango wa ( Qur'an 17:110) (4722). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala (446)

[91] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" (447).

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Si ruhusa Kuanza Nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ ٱلۡهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ أَبَعَثَ ٱللَّهُ بَشَرٗا رَّسُولٗا ﴿٩٤﴾ “***Na nini kilichowazuilia watu kuamini ulipowajia uwongofu isipo kuwa walisema: Je! Mwenyezi Mungu Humtuma mwanaadamu kuwa ni Mtume?” (17:94)*** | ٱللَّهُ بَشَرٗا رَّسُولٗا ﴿٩٤﴾ | Ni uanzaji mbaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 5 | أولاهُمَا | Wa kwanza katika ufisadi miwili. |
| 2. | 8 | حَصِيرًا | Makazi na gereza hakuna kutoka humo. |
| 3. | 12 | وَجَعَلْنَا آيَةَ النَّهَارِ | Na mchana una alama yake ambayo ni mwanga, na kudhihiri kwa jua lenye kuangazia watu. |
| 4. | 16 | أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا | Amri ya Kikadari kwani Allah تعالى Hawezi Kuamuru machafu. |
| 5. | 16 | ففَسَقُوا فِيهَا | Maana yake ni kuwa Allah تعالى Amewadhalilishia kufanya machafu, hivyo basi wakastahili Adhabu. |
| 6. | 23 | قَوْلًا كَرِيمًا | Laini na nzuri, kwa adabu, heshima na |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | taadhima. |
| 7. | 25 | لِلْأَوَّابِينَ | Kwa wenye kurudi kuachana na maasi na kuendelea utiifu. |
| 8. | 57 | الْوَسِيلَةَ | Kujikurubisha. |
| 9. | 59 | مُبْصِرَةً | Yenye kufahamisha Upekee wa Aliyemuumba, na ukweli wa Mtume Wake ambaye dua yake ilikubaliwa katika kadhia hiyo. |
| 10. | 64 | وَاسْتَفْزِزْ | Wachochee . |
| 11. | 68 | حَاصِبًا | Mvua yenye kufuatana na mawe. |
| 12. | 69 | قَاصِفًا مِّنَ الرِّيحِ | Kinachong’oa matanga ya majahazi na kugharakisha marekebu. |
| 13. | 78 | لِدُلُوكِ الشَّمْسِ | Kupinduka kwa Jua |
| 14. | 78 | وَقُرْآنَ الْفَجْرِ | Swala ya Alfajiri |
| 15. | 80 | مُدْخَلَ صِدْقٍ | Yaani Mji wa Madina. |
| 16. | 80 | مُخْرَجَ صِدْقٍ | Yaani mji wa Makka. |
| 17. | 106 | مُكْثٍ | Umakini |

## Sura ya Al-Kahfi

Sura hii imeshuka Makka isipokuwa Aya 38, kadhalika kuanzia Aya 83 hadi Aya ya 101 hizo zote zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya sura ya Al-Ghashiya. Idadi ya Aya zake ni (110) kwa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Kahfi

Hadithi iliyopokelewa na Abuu Dardaai رضي الله عنه kwamba Mtume صلى الله عليه وسلم amesema:

**"مَنْ حَفِظَ عَشْرَ آيَاتٍ مِنْ أوَّلِ سورَةِ الْكَهْفِ عُصِم مِنَ الدَّجَّالِ"**

*"Mwenye kuhifadhi Aya kumi za mwanzoni mwa Sura ya Al-Kahfi atakingwa na Dajjali."* [92]

Hadithi iliyopokewa na Abuu Saidi Al-Khudri رضي الله عنه ya kuwa Mtume صلى الله عليه وسلم amesema:

**"مَنْ قَرَأَ سُوْرَةَ الْـــكَهْفِ فِيْ يَوْمِ الْجُمُعَةِ أضاءَ لَهُ مِنَ النُّوْرِ مَا بَيْنَ الْجُمُعَتَيْنِ"**

*"Mwenye kusoma Sura ya Al-Kahfi katika siku ya Ijumaa huangaziwa yeye na nuru iliyopo baina ya Ijumaa mbili."*[93]

### Madhumuni ya Sura

Sura imeanza na kumsifu Allah تعالى juu ya kuteremsha Qur'an, na kuwaonya wakaidi ambao wamesema kuwa Allah تعالى Amejifanyia mtoto. Kadhalika katika Sura hii, kuna bishara kwa Waumini, na kumliwaza Mtume صلى الله عليه وسلم wakati wahyi ulipochelewa kuteremshiwa juu yake. Vilevile katika sura hii kuna kutaja kuhadaika na kufitinika kwa Washirikina na maisha ya duniani na mapambo yake. Kadhalika, ndani yake kuna Kisa cha watu wa pangoni, na kutahadharisha juu ya uadui wa shetani, pia kuna kutaja Kisa cha Musa عليه السلام na Khidhri na kisha cha Dhul-Qarnain na kukumbusha matokeo ya umma uliokadhibisha Mitume wao.

---

[92] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala ya Msafiri na kupunguza kwake (809)

[93] Hadithi ameinukuu Al-Hakim katika "Al-Mustadrak" (2/399) na amesema: (Isnadi yake ni Sahihi na wala Bukhari na Muslim hawakuinukuu) Ad-Dhahabi naye ameitolea ufafanuzi kwa kusema: Nuaim ni mpokezi mwenye Hadithi nyingi Munkar. Na anamaanisha Nuaim bin Hammad.

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an wa Hafswi**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shattibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayiba.

**(عِوَجَا) (18:1)**

Husomwa kwa kunyamaza bila ya kuvuta pumzi kwa kuunganisha katika aina ya usomaji wa As-Shattibi na kadhalika Attayiba.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | وَلَمْ يَجْعَل لَّهُ عِوَجَا ۜ | Wala hakukifanya kuwa na kasoro au upogo. |
| 2. | 6 | الْحَدِيثِ | Qur'an |
| 3. | 18 | بِالْوَصِيدِ ۚ | Kwenye korido na ni mlango |
| 4. | 19 | بِوَرِقِكُمْ | Fedha zenu |
| 5. | 26 | أَبْصِرْ بِهِ وَأَسْمِعْ ۚ | Kuona kulioje na kusikia Kwake! Kwa kila kiumbe hakijifichi Kwake kitu chochote. |
| 6. | 27 | مُلْتَحَدًا | Makimbilio |
| 7. | 28 | أَمْرُهُ فُرُطًا | Amali zake na vitundo vyake ni upuuzi, upetukaji mpaka na upotevu. |
| 8. | 40 | حُسْبَانًا مِّنَ السَّمَاءِ | Dhahiri ni kwamba ni mvua kubwa yenye maafa inayong'oa mimea na miti. |
| 9. | 56 | لِيُدْحِضُوا بِهِ الْحَقَّ ۖ | Ili waidhoofishe haki aliyokuja nayo Mitume. |
| 10. | 60 | أَمْضِيَ حُقُبًا | Nitatembea kwa muda mrefu |
| 11. | 96 | زُبَرَ الْحَدِيدِ ۖ | Vipande vya chuma ambavyo ni kama vya tofali |
| 12. | 96 | قِطْرًا | Shaba iliyoyeyushwa |

## Sura ya Maryamu

Sura hii imeteremshwa Makka, isipokuwa Aya ya 58 na 71 hizi zimeshuka Madina. Sura hii ilishuka baada ya Sura ya Fa'atir. Idadi ya Aya zake ni (98) kwa mapokezi ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Maryamu

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Ummu Salama رضي الله عنه amesema: 'Wakati tulipofika ardhi ya Uhabishi… na ndani yake: Annajashi amesema: "Je una chochote hapo kilichoteremshwa na Allah?" Ummu Salama رضي الله عنه akasema: Jaffar akamwambia: 'Ndio' Annajash akamwambia: 'Hebu nisomee.' Hivyo akamsomea sehemu ya mwanzoni mwa sura كٓهيعٓصٓ Kaf, Ha, Ya, ***Ain, Swad***. Naapa kwa Allah تعالى Annajashi akalia hadi ndevu zake zikaroa machozi, na maaskofu wake nao wakalia hadi wakalowesha misahafu yao wakati waliposikia yale aliyowasomea Jaffar juu yao, kisha Annajashi akasema: "Hakika haya na yale aliyokuja nayo Nabii Mussa yanatoka katika chimbuko moja."[94]

Dhahiri ya Sura inaonesha kuwa imeshuka kwa minajili ya kuwajibu Mayahudi, katika yale waliyoyazusha katika maneno ya kutunga kwa Maryamu na Mwanawe. Kadhalika kuna kutaja ndani yake sehemu kubwa ya kundi la Mitume wa Allah تعالى kama vile Nabii Ibrahim, Is'haq, Yaakubu, Musa, Isa, Ismail na Idrisa عليهم السلام. Vilevile ndani ya Sura hii, kuna muongozo wa Qur'an katika kutoa habari za furaha na za kuonya, ubainifu wa malipo ya wenye kutubia na mwisho mbaya wa Washirikina. Pia katika Sura hii, kuna kukaririka kwa sifa ya *Arrahmaani*, "Mwenye Kuneemesha neema kubwa" mara 16. Na kutaja sifa ya *Arrahma* "Mwenye huruma" mara 4. Hivyo katika makusudio ya Sura hii, ni kuthibitisha wasifu wa Allah تعالى kwa kutumia Sifa ya *Arrahma* "Mwenye Huruma".

### Sababu za Kushuka kwa Aya:

Katika Sura hii, kuna sababu (2) za kushuka Aya:

[94] Hadithi ameinukuu Is-haq bin Raahawaihi katika "Musnadi wake" (1835). Na Ahmad katika "Musnadi wake" (1740). Na Baihaqi katika "As-Sunan Al-Kubraa" (9/144). Na Ibin Is-Haq ni mpokezi anayeficha aibu za Sanadi, amepokea kwa njia ya kusikia kutoka kwa Az-Zuhri. Hivyo basi Hadithi hii ni Hassan. Na Al-Bani amesema ni Sahihi katika ufafanuzi wake juu ya Mafunzo ya Fiq'hi yaliyomo katika Somo la Sira.

1. Allah تعالى Amesema:

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۖ لَهُۥ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ ۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا

***"(Nao watasema:) Wala hatuteremki ila kwa amri ya Mola wako Mlezi. Ni Yake Yeye yaliyoko mbele yetu na yaliyoko nyuma yetu, na yaliyomo katikati ya hayo. Na Mola wako Mlezi si Mwenye Kusahau."*** **(19:64)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema kumuambia Jibrili:

"مَا يَمْنَعُكَ أَنْ تَزُوْرَنَا أَكْثَرَ مِمَّا تَزُوْرَنَا"

*"Ni kitu gani kinachokuzuia usituzuru kwa wingi*
*kama ulivyokuwa ukituzuru?"*

Hivyo basi, ikashuka Aya:

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۖ لَهُۥ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا

***"(Nao watasema:) Wala hatuteremki ila kwa amri ya Mola wako Mlezi. Ni Yake Yeye yaliyoko mbele yetu na yaliyoko nyuma yetu…"*** **(19:64)**[95]

2. Allah تعالى Amesema:

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى كَفَرَ بِـَٔايَـٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٧﴾

***"Je, umemuona aliyezikanya Ishara Zetu na akasema: Kwa hakika mimi nitapewa mali na wana!"*** **(19:77)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari, Muslimu na wengine kutoka kwa Khabbabu bin Al-Arrath رضي الله عنه akasema: "Nilimuendea Al-Asi bin Waili As-Sahmi nikamuambia utanilipa haki yangu', Akasema: 'Sikulipi hadi umkufuru Muhammad.' Nikasema: 'Hapana, haliwezekani hilo labda ufe kisha ufufuliwe!'. Akasema: 'Kwani mimi nitakufa na kufufuliwa?' Nikasema: 'Ndio.' Akasema: 'Hakika mimi nina mali na watoto nitakulipa huko.' Hivyo ikashuka:

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى كَفَرَ بِـَٔايَـٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٧﴾

***"Je, umemuona aliye zikanya Ishara Zetu na akasema: Kwa hakika mimi***

[95] Hadithi imenukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake "Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah (Qur'an 19:64) (4731).

***nitapewa mali na wana!"* (19:77)[96]**

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'ani wa Hafswi**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

Katika usomaji wa Herufi ya "Ain" katika Aya: **(19:1)**

كٓهيعٓصٓ ۝١

Husomwa kwa kuvutwa *mada* (mwendelezo wa sauti) kwa kipimo cha haraka nne au sita katika aina ya usomaji wa Ash-shatibi.

Na husomwa kwa kuvuta *mada* (mwendelezo wa sauti) kwa kipimo cha haraka nne katika aina ya usomaji wa Attayiba.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 6 | رَضِيًّا | Mwenye kuridhisha kwako na mbele ya viumbe wako. |
| 2. | 13 | وَزَكَاةً | Zaka: Kwa maana ya utakaso wa dhambi. |
| 3. | 17 | رُوحَنَا | Jibrili عليه السلام |
| 4. | 59 | يَلْقَوْنَ غَيًّا | Hasara siku ya Kiama. |
| 5. | 83 | تَؤُزُّهُمْ أَزًّا | Wawachochee wao katika kumuasi Allah تعالى |
| 6. | 89 | إِدًّا | Kubwa |

[96] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur'an 19:77) Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Sifa za wanafiki na hukumu zao (2795).

## Sura ya Twaha

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya mbili 130 na 132 Aya hizi zimeshuka Madina.. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Maryamu. Idadi ya Aya zake ni (135) kwa mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura za Twaha na Al-Anbiyaa

Na katika ubora wa Sura mbili hizi ni Hadithi iliyopokewa na Waila bin Al-Asqah, ambayo tumeshatangulia kuitaja. Na sura mbili hizi ni katika zile zenye Aya mia moja na zaidi "Al-Miuun"

### Madhumuni ya Sura

Muujiza wa Qur'an Tukufu kwa kutaja Herufi za Pekee mwanzoni mwa Sura, kutaja Kisa cha Nabii Mussa عليه السلام, kutaja kisa cha As-Saamiri na sehemu ya Kisa cha Adamu عليه السلام na kuwakumbusha watu kuhusu uadui wa shetani na ubainifu wa matukio ya siku ya Kiama.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 12 | طُوًى | Ni jina la bonde. |
| 2. | 18 | وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي | Ninatikisia miti ili majani yapate kuanguka, wapate kula kondoo wangu |
| 3. | 18 | مَآرِبُ أُخْرَىٰ | Maslahi, manufaa na mahitaji mengine na mengineo |
| 4. | 39 | الْيَمِّ | Bahari, iliyoungana na mto Naili |
| 5. | 41 | وَاصْطَنَعْتُكَ | Nimekuteua na kukuchagua |
| 6. | 80 | الْمَنَّ | Chakula kitamu kilikuwa kikishuka juu yao kutoka mbinguni. |
| 7. | 80 | وَالسَّلْوَىٰ | Ni ndege waliokuwa wakianguka juu yao. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 8. | 97 | لَا مِسَاسَ ۖ | Hutowagusa watu na wala wao hawatokugusa wewe. |
| 9. | 104 | أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً | Mwenye akili timamu miongoni mwao. |
| 10. | 107 | عِوَجًا وَلَا أَمْتًا | Sehemu iliyoinama au kuinuka |
| 11. | 108 | هَمْسًا | Yaani mkanyago wa nyayo |

## Sura ya Al-Anbiyaa

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Ibrahim, idadi ya Aya zake ni (112) kwa mapokeo ya Wanazuoni wa Mji wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imezungumzia suala la itikadi, kumpwekesha Allah تعالى "Tawhid" na kufufuliwa watu, kadhalika Sura imezungumzia kutahadharisha kukadhibisha Kitabu cha Allah تعالى na Sunna za Mtume wake. Na katika Sura hii kuna Aya arobaini na tatu zinahadithia Manabii kumi na mbili na Maryamu عليه السلام, matukio ya siku ya Kiama, Kumtakasa Allah تعالى dhidi ya washirika na watoto, na kuthibitisha Upekee wa Allah تعالى, na kuwasifia Mitume na wale waliowaamini wao, na kwamba mwisho mzuri upo juu yao katika kheri za dunia na akhera.

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | وَمَن يَقُلْ مِنْهُمْ إِنِّىٓ إِلَٰهٌ مِّن دُونِهِۦ فَذَٰلِكَ نَجْزِيهِ جَهَنَّمَ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾ <br><br> ***"Na yeyote kati yao atakaye sema: Mimi ni mungu, badala yake, basi huyo Tutamlipa malipo yake Jahannamu. Hivyo ndivyo Tuwalipavyo wenye kudhulumu."* (21:29)** | إِلَٰهٌ مِّن دُونِهِۦ | Ni uanzaji mbaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | مُّحْدَثٍ | Mapya kushuka kwake |
| 2. | 10 | ذِكْرُكُمْ ۖ | Utukufu |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 3. | 18 | زَاهِقٌ ۚ | Ikatoweka na kuyayuka. |
| 4. | 19 | وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ | Hawachoki. |
| 5. | 30 | كَانَتَا رَتْقًا | Zote zilikuwa zimeungana, baadhi yake juu ya nyingine. |
| 6. | 80 | صَنْعَةَ لَبُوسٍ | Yaani utengenezaji wa dereya (mavazi ya vita). |
| 7. | 87 | وَذَا النُّونِ | (Sahibu wa samaki) ambaye ni Nabii Yunus عليه السلام |
| 8. | 91 | وَالَّتِي أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا | Amejichunga na mambo ya Haramu, yaani Maryamu عليه السلام |
| 9. | 96 | حَدَبٍ | Ni sehemu iliyoinuka juu ya Ardhi. |
| 10. | 96 | يَنسِلُونَ | Wanafanya haraka kukimbilia ufisadi |

## Sura ya Al-Hajji

Sura hii imeshuka Madina, isipokuwa Aya ya 52, 53, 54 na 55 hizi zimeshuka Makka. Sura imeshuka baada ya Sura ya An-Nuru. Idadi ya Aya zake ni (78) kwa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Kuna wito wa kuwataka watu wamche Allah تعالى, na kuwatahadharisha na Kiama, matokeo ya makafiri siku ya kufufuliwa, na kuwalipa malipo mema Waumini, ubainifu wa kuwahami walioamini na kuwapa idhini ya kupigana, ubainifu wa kuwekwa Sharia ya Hijja na manufaa yaliyomo katika Hijja. Kadhalika ndani yake, kuna ahadi ya nusura kutoka kwa Allah تعالى, na kuwapa ithibati Waumini katika ardhi. Na Allah تعالى Akapiga mfano wa nzi. Sura imehitimisha kwa Allah تعالى Kuwakumbusha watu kuhusu neema ya Allah تعالى juu yao.

**Sababu ya Kushuka kwa Aya**

Katika Sura hii kuna sababu mbili za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعْبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرْفٍۖ فَإِنْ أَصَابَهُۥ خَيْرٌ ٱطْمَأَنَّ بِهِۦۖ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجْهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١١﴾

***"Na katika watu wapo wanaomuabudu Mwenyezi Mungu kwa ukingoni. Ikimfikia kheri Hutulia kwayo, na ukimfikia msukosuko hugeuza uso wake. Amekhasiri dunia na Akhera; hiyo ndiyo khasara iliyo wazi."*** **(22:11)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنهما amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم alipokuwa amefika Madina, mke wake mtu akijifungua mtoto wa kiume, au ngamia wake akizaa, mtu huyo husema: 'Hii ndio Dini nzuri.' Na ikitokezea mke wake hakujaaliwa kupata mtoto, na Ngamia wake hakuzaa, husema: 'Hii ni Dini mbaya na ovu.'[97]

[97] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur. 22:11) (4742)

2. Allah تعالى Amesema:

هَٰذَانِ خَصْمَانِ ٱخْتَصَمُوا۟ فِى رَبِّهِمْ ۖ فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ مِّن نَّارٍ يُصَبُّ مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ ٱلْحَمِيمُ ﴿١٩﴾

***"Hawa wagomvi wawili walio gombana kwa ajili ya Mola wao Mlezi. Basi walio kufuru watakatiwa nguo za moto, na yatamiminwa juu ya vichwa vyao maji yanayo chemka."* (22:19)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari. Muslimu na wengine kutoka kwa Abuu Dharri رضي الله عنه amesema: Aya hii:

هَٰذَانِ خَصْمَانِ ٱخْتَصَمُوا۟ فِى رَبِّهِمْ ۖ

***"Hawa wagomvi wawili waliogombana kwa ajili ya Mola wao Mlezi."* (22:19)**

Ilishuka kuhusu Hamza, Ubaida bin Harith, Ali bin Abuu Twalib, Utba na Shaiba watoto wa Rabiah na Walidi bin Utba.[98]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 9 | ثَانِيَ عِطفِهِ | Anayegeuza shingo yake kwa kujikweza na kuichukia haki |
| 2. | 11 | حَرْفٍ ۖ | Ukingoni na nchani |
| 3. | 15 | بِسَبَبٍ | Kwa kamba |
| 4. | 36 | الْقَانِعَ | Mwenye kujitosha na kile unachompa hali ya kuwa yupo nyumbani mwake |
| 5. | 36 | وَالْمُعْتَرَّ ۚ | Mwenye shida ambaye anajitokeza kwako umpe nyama, na wala haombi |
| 6. | 40 | صَوَامِعُ | Mahekalu madogo ya watawa |
| 7. | 40 | وَبِيَعٌ | Makanisa ya Wakristo |
| 8. | 40 | وَصَلَوَاتٌ | Mahekalu ya Mayahudi |
| 9. | 55 | يَوْمٍ عَقِيمٍ | Ni siku ya Kiama haina usiku |
| 10. | 55 | مُدْخَلًا | Pepo |

[98] Hadithi ameinuku Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur. 22:19) (3965). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri (3033).

## Sura ya Al-Muuminuun

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Anbiyaau. Idadi ya Aya zake ni (118) kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

**Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii**

Hadithi iliyonukuliwa kutoka kwa Abdallah Ibin As-Saaib رضي الله عنه amesema: "Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم aliswali pamoja nasi Swala ya Asubuhi katika mji wa Makka, akaanza kusoma Sura ya Al-Muuminuuna hadi alipofika katika kumtaja Mussa عليه السلام na Haruna عليه السلام au kumtaja Issa عليه السلام, Mtume صلى الله عليه وسلم kikampata kikohozi akarukui." Hadithi ameinukuu Muslimu kwa namba 455.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imejikita katika kuzungumzia uthibitishaji wa kumpwekesha Allah تعالى "Tawhidi" na kuutengua ushirikina. Kadhalika, Sura imetaja ubainifu wa sifa za waumini na malipo yao. Ubainifu wa Uumbaji wa Mwanadamu na mbingu. Vilevile, ndani yake kuna kutaja Ujumbe wa Nuhu عليه السلام, Mussa na Issa عليهم السلام, ubainifu wa kikundi ambacho humwogopa Mola wao Mlezi ni chenye kunyenyekea, na kikundi chenye kupata hasara. Kadhalika, sura imetaja matukio ya siku ya Kiama.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 17 | سَبْعَ طَرَائِقَ | Yaani, mbingu saba. |
| 2. | 20 | وَشَجَرَةً | Yaani, mzaituni. |
| 3. | 36 | هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ | "Yapo mbali, yapo mbali." Katika sarufi ya Kiarabu ni jina kitenzi cha wakati uliopita. |
| 4. | 41 | غُثَاءً | Wamehiliki kama takataka za mafuriko, ambazo husombwa na mafuriko miongoni mwa nyasi na miti. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 5. | 50 | رَبْوَةٍ | Ni sehemu yenye muinuko katika ardhi. |
| 6. | 52 | أُمَّةً وَاحِدَةً | Dini moja na mila moja, nayo ni kuwaita watu katika ibada ya Allah Peke Yake asiyekuwa na mshirika. |
| 7. | 53 | زُبُرًا | Vikundi vyenye kukinzana: Kama Mayahudi, Wakristo na wengineo. |
| 8. | 100 | وَمِن وَرَائِهِم | Yaani mbele yao |
| 9. | 100 | بَرْزَخٌ | Kizuizi kilichopo baina ya dunia na akhera |

## Sura ya An-Nuuru

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Al-Hashri. Idadi ya Aya zake ni (64) katika mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya An-Nuuru na Al-Fur'qaani

Sura ya An-Nuuru na Al-Fur'qaani ni katika sura zenye kufuatia mia moja kwa idadi ndogo "Al-Mathani" katika mgawanyo wa Sura. Na katika ubora huu imethibiti Hadithi ya Waila bin Al-Asqah رضي الله عنه ambayo tumeshatangulia kuitaja.

### Madhumuni ya Sura

Sura imebainisha ndani yake hekima ya kushuka kwa Qur'an, hukumu ya zinaa, hukumu ya kuwasingizia uzinifu wanawake wenye kujihifadhi. Kadhalika ndani yake kuna Kisa cha uzushi na mazingatio yaliyomo katika Kisa hicho pamoja na ufafanuzi wake. Vilevile, katika Sura hii, kuna adabu na maadili mema ya jamii ya Kiislamu, mithili ya kutaka idhini ya kutaka kuingia katika nyumba zinazoishi watu, na zile zisizoishi watu, na adabu za kuchanganyika wanaume na wanawake pamoja na utoaji wa salamu na namna ya kuamiliana na Mtume صلى الله عليه وسلم.

### Sababu za Kushuka kwa Aya Katika Sura Hii

Katika Sura hii kuna sababu mbili za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ أَزۡوَٰجَهُمۡ وَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمۡ فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمۡ أَرۡبَعُ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٦﴾ وَٱلۡخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعۡنَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٧﴾ وَيَدۡرَؤُاْ عَنۡهَا ٱلۡعَذَابَ أَن تَشۡهَدَ أَرۡبَعَ شَهَٰدَٰتِۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٨﴾ وَٱلۡخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيۡهَآ إِن كَانَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٩﴾ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾

***6. Na wale wanaowasingizia wake zao na hawana mashahidi ila nafsi zao, basi ushahidi wa mmoja wao utakuwa kushuhudilia mara nne kwa kiapo cha Mwenyezi Mungu ya kwamba hakika yeye ni katika wasema kweli.***

***7. Na mara ya tano kwamba laana ya Mwenyezi Mungu iwe juu yake ikiwa ni miongoni mwa waongo.***

***8. Na mke itamuondokea adhabu kwa kutoa shahada mara nne kwa kiapo cha Mwenyezi Mungu ya kwamba huyu mume ni miongoni mwa waongo.***

***9. Na mara ya tano ya kwamba ghadhabu ya Mwenyezi Mungu iwe juu yake kama mumewe yu miongoni mwa wanao sema kweli.***

***10. Na lau kuwa si Fadhila ya Mwenyezi Mungu juu yenu na Rehema Yake, na ya kuwa Mwenyezi Mungu ni Mpokeaji toba Mwenye hekima* (24: 6 – 10)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na wengineo kupitia njia ya Hisham bin Hassan kutoka kwa Ikrima, kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه, kwamba Hilali bin Umayya, alimtuhumu mkewe kuwa amezini na Shariki bin Sahmaa mbele ya Mtume صلى الله عليه وسلم. Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"الْبَيِّنَةُ أوْ حَـــدٌّ فِيْ ظَـــهرِكَ"**

*"Utoe ushahidi kama si hivyo utapata adhabu ya viboko katika mgongo wako"*

Hilali akasema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم, iwapo mmoja wetu amemfumania ugoni mwanamume na mkewe, aondoke na kwenda kutafuta ushahidi?!" Hivyo, ikawa Mtume صلى الله عليه وسلم anasema:

**"الْبَيِّنَةُ أوْحَـــدٌّ فِيْ ظَـــهرِكَ"**

*"Utoe ushahidi kama si hivyo utapata adhabu ya viboko katika mgongo wako"*

Hilali akasema: "Naapa kwa Yule Ambaye Amekutuma kwa haki, hakika mimi ni mkweli. Na Allah تعالى Atateremsha Hukumu itakayonitakasa na adhabu ya viboko katika mgongo wangu." Hivyo basi Jibril عليه السلام akashuka na kumteremshia Mtume صلى الله عليه وسلم:

**وَٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ أَزۡوَٰجَهُمۡ**

***"Na wale wanaowasingizia wake zao ..."* (24:6)**

Mtume صلى الله عليه وسلم akaisoma aya hiyo hadi akafika:

إِن كَانَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ﴿٩﴾

***"…kama mumewe yu miongoni mwa wanao sema kweli…"* (24:9)**[99]

1. Allah تعالى Amesema:

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِّنكُمْ ۚ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَّكُم ۖ بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ لِكُلِّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُم مَّا ٱكْتَسَبَ مِنَ ٱلْإِثْمِ ۚ وَٱلَّذِى تَوَلَّىٰ كِبْرَهُۥ مِنْهُمْ لَهُۥ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١﴾ لَّوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتُ بِأَنفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُوا۟ هَـٰذَآ إِفْكٌ مُّبِينٌ ﴿١٢﴾

***11. Hakika wale walioleta uwongo ni kundi miongoni mwenu. Msifikiri ni shari kwenu, bali hiyo ni kheri kwenu. Kila mtu katika wao atapata aliyoyachuma katika madhambi. Na yule aliyejitwika sehemu yake kubwa miongoni mwao, atapata adhabu kubwa.***

***12. Kwa nini mliposikia khabari hii, wanaume Waumini na wanawake Waumini hawakuwadhania wenzao mema, na kusema: Huu ni uzushi dhaahiri?* (24:11 – 12)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari Muslimu na wengineo kutoka kwa Aisha رضي الله عنها amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alikuwa akitaka kusafiri hupiga kura baina ya wakeze, yeyote yule ambaye kura itamuangukia husafiri naye. Hivyo basi akapiga kura baina yetu katika vita alivyopigana, kura ikaniangukia mimi. Hivyo nikatoka naye baada ya kuteremshwa Aya ya Hijabu. Mimi nilikuwa nachukuliwa katika kitanda chenye kuba juu ambacho hubwebwa na Ngamia. "*Hawdaj*" na huteremshwa kutoka katika kitanda hicho. Hivyo basi tukaenda hadi Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akamaliza kupigana vita vyake hivyo, na akarejea hadi tukakaribia mji wa Madina, ilipofika usiku kulitolewa tangazo la msafara kuondoka, nikasimama lilipotolewa tangazo la kuondoka.

Hivyo basi, nikaenda pembeni peke yangu kwenda kukidhi haja, nilipomaliza haja yangu niliusogelea msafara, nikashika kifua changu, nikagundua kuwa kidani changu cha ushanga kilichotengenezwa katika mji wa Dhafari kimekatika, nikarudi tena kukitafuta kidani hicho. Hivyo nikachelewa kukiona.

---

[99] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka "***…Na mke itamuondokea adhabu kwa kutoa shahada…..***" 28:8."

Watu waliopewa jukumu la kumtazama Ngamia aliyebeba kitanda changu *"Hawdaj"* wakafika na kuiweka *"Hawdaji"* Na katika zama hizo wanawake walikuwa wepesi mno na hawakunenepa sana, kwani walikuwa wanakula chakula kidogo.

Watu waliokuwa wakisimamia Ngamia wangu hawakutanabahi uzito wa *"Hawdaj"* yangu, hivyo wakaondoka nayo, na wakati huo nilikuwa bado msichana, wakamkokota Ngamia na kuondoka naye. Hivyo basi, kidani changu baada ya msafara wa Jeshi kuondoka ndio nikakiona, haraka nikaja mahali walipopiga kumbi sikumuona yeyote katika wao. Nilichokifanya, niliendа mahali ambapo nilikuwepo katika kambi hiyo, kwa kudhani ya kuwa watakaponikosa na kuamua kurudi nyuma kunitafuta wanikute mahali hapo.

Nilipokuwa nimeketi mahali hapo usingizi ulininyemelea na nikalala. Swafwani bin Al-Muatwil As-Sulami Ad-Dhak'wani alikuwa kawaida yake akitembea nyuma ya Jeshi la Waislamu, hivyo basi akafika mahali pangu nilipo, baada ya kuona kivuli cha mtu aliyekuwa amelala, hivyo akanijia, na alikuwa akiniona kabla ya kushuka kwa Aya ya Hijabu, niliamka baada ya kumsikia akisema: "*Innaa lillahi Wainna Ilaihi Rajiuun.*" huku akimuinamisha mnyama wake na akapiga magoti na nikapanda, akaanza kuondoka pamoja nami, hadi tukalidiriki Jeshi baada ya kuwa wamepiga kambi katika kipindi chenye joto kali sana.

Hapo ndio akaangamia mwenye kuangamia. Na aliyechukuwa uzushi huu na kuufungia kibwebwe ni Abdillahi bin Ubayi bin Saluli. Hivyo basi tukafika Madina na nikaumwa kwa muda wa mwezi mmoja, huku watu wakisambaza maneno ya wazushi. Na wakati wa kuumwa kwangu nilikuwa napata shaka, kwani sikuona upole wa Mtume صلى الله عليه وسلم ambao huwa ninauona pindi ninapoumwa. Hakika si vingine Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwa anaingia na kusalimia kisha husema:

"كَيْفَ تِيْكُم "

*"Vipi jambo limefikia wapi?*

Mimi sina hili wala lile, hadi nilipopata nafuu. Hivyo tukatoka mimi na Ummu Mis'twahi kwenda kukidhi haja mbali na nyumba zetu, hatuendi huko hadi usiku. Na hali hii ni kabla ya kutengeneza vyoo karibu na nyumba zetu. Ada ilikuwa ni kama Waarabu wa zamani ambao walikuwa wakikidhi haja zao mbali na nyumba zao, ikawa tupo sambamba tunatembea mimi na Ummu Mistwahi binti Abuu Ruhmi, ikaanguka nguo yake akasema: 'Mistwahi ameangamia.' Nikamuambia, 'maneno mabaya uliyoyasema, unamtusi mtu

aliyeshuhudia vita vya Badri.' Akasema: 'Nae huyu! Hivi husikii hayo wanayoyasema?!' Hapo ndio akanihabarisha maneno ya watu wazushi, maradhi yakanizidi maradufu yake…"[100]

**Kuthibitisha Hukumu Mpya *"Ann-Aasikh"* na Kufuta Hukumu ya Zamani *"Al-Mansuukh"***

Ndani ya Sura hii kuna Aya (1) Hukumu yake imefutwa kwa mujibu wa maelezo ya Mwanazuoni wa fani ya Tafsiri As-Suyutwi na wengineo.

| No. | Aya iliyofutwa Hukumu yake | Aya iliyothibitisha Hukumu mpya *"An-AaSikh"* | Ushahidi |
|---|---|---|---|
| 1. | ٱلزَّانِي لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوۡ مُشۡرِكَةٗ وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوۡ مُشۡرِكٞۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٣<br><br>***"Mwanamume mzinifu hamuoi ila mwanamke mzinifu au mwanamke mshirikina. Na mwanamke mzinifu haolewi ila na mwanamume mzinifu au mshirikina. Na hayo yameharimishwa kwa Waumini."* (24:3)** | وَأَنكِحُواْ ٱلۡأَيَٰمَىٰ مِنكُمۡ وَٱلصَّٰلِحِينَ مِنۡ عِبَادِكُمۡ وَإِمَآئِكُمۡۚ إِن يَكُونُواْ فُقَرَآءَ يُغۡنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٣٢<br><br>***"Na waozeni wajane miongoni mwenu na wema katika watumwa wenu na wajakazi wenu. Wakiwa mafakiri Mwenyezi Mungu Atawatajirisha kwa Fadhila Yake. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Wasaa Mwenye Kujua."* (24:32)** | Kuzuia kufunga ndoa na Mzinifu wa kiume au mzinifu wa kike. |

Lakini kauli sahihi ni kwamba Aya hii haijafutwa Hukumu yake, lakini watu wamejisahau kuifanyia kazi Aya hii:

[100] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Ushahidi, Mlango wa uadilifu wa Wanawake baadhi yao juu ya wengine" (266). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Mlango wa kuleta Toba (2770).

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | وَفَرَضْنَاهَا | Tumewawajabisha yaliyomo ndani yake katika Hukumu, na Tukawalazimisha kuzifanyia kazi Hukumu hizo. |
| 2. | 11 | تَوَلَّىٰ كِبْرَهُ | Aliyejitwika sehemu kubwa ya jambo hilo. |
| 3. | 22 | وَلَا يَأْتَلِ | Wala wasiape. |
| 4. | 22 | أُولُو الْفَضْلِ مِنكُمْ | Wasaa, Sadaka na Hisani. |
| 5. | 27 | تَسْتَأْنِسُوا | Wanataka idhini kabla ya kuingia. |
| 6. | 31 | وَلْيَضْرِبْنَ | Kuzitupa. |
| 7. | 31 | بِخُمُرِهِنَّ | Mtandio unaofunika kichwa. |
| 8. | 31 | عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّ ۖ | Juu ya vifua vyenu, ili msitiri sehemu za chini yake. |
| 9. | 31 | لِبُعُولَتِهِنَّ | Wanaume zao. |
| 10. | 32 | الْأَيَامَىٰ مِنكُمْ | Ni mtu ambaye hana mke, na yule ambaye hana Mume. |
| 11. | 43 | الْوَدْقَ | Mvua |

## Sura ya Al-Fur'qaan

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa kuanzia Aya ya 68 hadi Aya ya 70 hizi zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Yasini. Idadi ya Aya zake ni 77 kwa mapokeo ya Wanawazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii imesimamia katika misingi mitatu.

1. Kuthibitisha kwamba Qur'an imeshuka kutoka kwa Allah تعالى, na kumtangaza Mtume صلى الله عليه وسلم na uthibitisho wa ukweli wake.

2. Kuthibitisha kufufuliwa, na kuonya kuwa akhera kutakuwa na malipo; na kutoa bishara kwa watu wema.

**3.** Kuthibitisha Upekee wa Allah تعالى, na kwamba Yeye Ndiye Pekee Anayehusika katika Uumbaji, na kumtakasa Allah تعالى kwamba hana mtoto au mshirika.

### Sababu ya Kushuka Aya katika Sura

Katika Sura hii kuna sababu moja ya kushuka kwa Aya:-

1.Allah تعالى amesema:

وَٱلَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٨﴾

***"Na wale wasio muomba mola mwengine pamoja na Mwenyezi Mungu, wala hawaui nafsi aliyoiharimisha Mwenyezi Mungu isipo kuwa kwa haki, wala hawazini - na atakaye fanya hayo atapata madhara,…"* (25:68)[101]**

---

[101] Hadidhi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah تعالى

۞ يَٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُواْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُواْ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ تَقْنَطُواْ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ

Bukhari na Muslimu wamenukuu kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه: Kwamba watu katika washirikina walikuwa wameua sana na wamezini sana, hivyo wakaja kwa Muhammad صلى الله عليه وسلم wakasema: 'Hakika yale unayoyasema na kuyalingania ni mambo mazuri, lau kama ungetuhabarisha yale tuliyoyafanya huko nyuma, je yanaweza kufutwa?!" Hivyo ikashuka aya hiyo.

**Aya ambazo Si Ruhusa Kuziunganisha Mbele Yake**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| | وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَاكَ بِالْحَقِّ وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ﴿٣٣﴾ الَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُولَٰئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٣٤﴾<br>***33. Wala hawatakuletea mfano wowote, ila na Sisi Tutakuletea (jawabu) kwa haki, na tafsiri iliyo bora.***<br>***34. Wale ambao watakaokusanywa na kubururwa kifudifudi mpaka kwenye Jahannamu, hao watakuwa na mahali pabaya, ndio wenye kuipotea sana njia.* (25:33 – 34)** | Huharibu maana. |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | الْفُرْقَانَ | (Qur'an) kwa kuwa inatenganisha baina ya haki na batili. |
| 2. | 5 | أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ | Simulizi za watu wa kale. |
| 3. | 19 | يَظْلِم مِّنكُمْ | Anayemshirikisha Allah تعالى |

"***…Enyi waja wangu walio jidhulumu nafsi zao! Msikate tamaa na rehema ya Mwenyezi Mungu…"*** (4810). Na Muslimu kaitka "Sahihi yake" Mlango wa Kiapo (1222)

| | | | |
|---|---|---|---|
| 4. | 38 | وَأَصْحَابَ الرَّسِّ | “Arrasi” Ni kisima walichomzika Nabii wao humo. |
| 5. | 40 | مَطَرَ السَّوْءِ ۚ | Ni vijiwe vya udongo mkavu |
| 6. | 65 | غَرَامًا | Haimuachi milele |
| 7. | 75 | الْغُرْفَةَ | Pepo. |
| 8. | 77 | لِزَامًا | Lazima adhabu yenu iwe katika dunia au akhera. |

## Sura ya Ash-Shuaraa

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 197, na kuanzia Aya 224 hadi mwisho wa Sura. Sura hii ilishuka baada ya Sura ya Al-Waaqia. Idadi ya Aya zake ni 227 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

**Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii**

Sura hii ni miongoni mwa Sura zenye Aya mia moja na zaidi "Al-Miuun." Na hili limethibitishwa na Hadithi ya Wathila bin Al-Asqaa رضي الله عنه
.

**Madhumuni ya Sura**

Katika sura hii kuna kuipa hadhi Qur'an, na kudhihirisha kushindwa kwa Washirikina kuipinga kwake. Kadhalika ndani ya Sura hii kuna kisa cha Musa عليه السلام pamoja na Firauni. Kisa cha Ibrahim عليه السلام, Nuhu عليه السلام, Hud عليه السلام, Swalehe عليه السلام, Lut عليه السلام na Shuaib عليه السلام pamoja na kaumu zao, ubainifu wa msimamo wa Makafiri kuhusu kushuka kwa Qur'an na amri ya Mtume صلى الله عليه وسلم ya kuwaonya jamaa zake, na hana jukumu lingine isipokuwa kuwafikishia ujumbe.

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'ani wa Hafswi**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

Katika usomaji wa neno (فِرْقٍ) neno hili husomwa kwa kuifanya nzito herufi ya "Arrau" kuifanya nyepesi katika aina ya usomaji wa Attayiba.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno Katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 20 | وَأَنَا مِنَ الضَّالِّينَ | Mimi nilikuwa miongoni mwa waliopotea, yaani kabla sijapewa wahyi na kuneemshwa neema ya Utume. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 2. | 22 | عَبَّدتَّ | Umewafanya watumwa na watumishi wakikutumikia katika kazi yako. |
| 3. | 63 | الطَّوْدِ الْعَظِيمِ | Kama jabali kubwa. |
| 4. | 89 | بِقَلْبٍ سَلِيمٍ | Huo ni moyo uliosalimika, nao ni moyo wa Muumini, umesalimika na uchafu na ushirikina. |
| 5. | 128 | رِيعٍ | Sehemu iliyoinuka. |
| 6. | 176 | أَصْحَابُ الْأَيْكَةِ | Ni watu wa Madina, wamenasibishwa na ibada ya miti waliyokuwa wakiiabudu. |
| 7. | 224 | الْغَاوُونَ | Wapotevu katika watu na majini. |
| 8. | 225 | فِي كُلِّ وَادٍ | Katika kila upotevu. |
| 9. | 225 | يَهِيمُونَ | Wanauzungumzia |

# Sura ya An-Namli

Sura hii imeshuka Makka, imeshuka baada ya Sura ya Ash-Shuaraa. Idadi ya Aya zake ni (93) kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

## Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya A-Namli, Al-Qasasi, Al-Ankabuut, Ar-Ruum na Luqman.

Sura hii ni miongoni mwa Sura zenye Aya chini ya mia moja *"Al-Mathani."* Na jambo hili limethibiti kwa mujibu wa Hadithi iliyopokewa na Wathila bin Al-Asqaa رضي الله عنه kutoka kwa Maswahaba wote.

## Madhumuni ya Sura

Muujiza uliopo katika Qur'an kutokana na ufasaha wa muundo wake na utukufu wa maana yake, hilo linaashiriwa na herufi mbili za pekee, ubainifu wa Kisa cha Mussa عليه السلام pamoja na Firauni. Na Daudi, Suleimani, Swalehe na Luti عليهم السلام pamoja na kaumu zao, ubainifu wa kudura ya Allah تعالى katika ulimwengu na kujua kwake ghaibu, ubainifu wa alama za Kiama na kufufuliwa watu, ubainifu wa kuwa Qur'ani inashuhudilia juu ya vitabu vilivyotangulia.

## Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an wa Hafswi

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

Katika usomaji wa neno (ءَآللَّهُ) (27:59) na (10:59) neno hili husomwa kwa njii mbili:

1. Kuibadilisha herufi ya **"Hamza"** ya pili na kuifanya kuwa **"Alifu"** na kuivuta *mada* (mwendelezo wa sauti) kwa kipimo cha haraka sita.

2. Kuifanya nyepesi herufi ya **"Hamza"** ya pili baina ya "Herufi ya hamza na Alif" katika aina ya usomaji wa Ash-Shatibi.

Na katika aina ya usomaji wa Attayyiba kuna njia moja: Nayo ni kuibadilisha herufi ya "Hamza" na pili kuwa "Alif" pamoja na kuvuta *mada* (mwendelezo wa sauti kwa kipimo cha haraka sita).

Neno ( ءَاتَنِ) (27:36) husomwa kwa kuithibitisha na kwa kuiondosha herufi ya "Al-Yaau" Yaani njia mbili wakati wa kusimama, katika aina ya usomaji wa Ash-Shatibi. Na katika aina ya usomaji wa Attayiba husomwa kwa kuiondosha herufi ya "Al-Yaau" wakati wa kusimama, Mfano wa (أتان).

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 17 | يُوزَعُونَ | Anajizuia wa mwanzo wao na wa mwisho wao, ili asitangulie yeyote na wadhifa wake (yakapangwa kwa nidhamu). |
| 2. | 72 | رَدِفَ | Karibu |
| 3. | 89 | بِالْحَسَنَةِ | Kwa Ikhlasi |
| 4. | 90 | بِالسَّيِّئَةِ | Kwa ushirikina |

## Sura ya Al-Qasas

Sura imeshuka Makka, isipokuwa kuanzia aya 52 hadi aya 55 hizi zimeshuka Madina. Na Aya ya 85 imeshuka sehemu iitwayo Al-Juhfa katika harakati za kuhama Mtume صلى الله عليه وسلم. Sura hii imeshuka baada ya kushuka Sura ya An-Namli. Idadi ya Aya zake ni 88 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imezungumzia suala la kuipa hadhi Qur'an, na kufafanua yaliyojiri kwa jumla katika Sura ya Ash-Shuaraa katika kisa cha Mussa عليه السلام na Firauni. Na katika ufafanuzi huo kuna ziada ya mazingatio na mawaidha, na kuwaonya washirikina na kitendo cha kukadhibisha Mitume, na ubainifu wa yaliyowasibu umma uliokadhibisha Mitume. Kadhalika, Sura imebainisha kuwa yale waliyoyatanguliza Waislamu ni kheri na yatabaki, na kufuatiwa na kupiga mfano wa Qarun miongoni mwa watu wa Mussa عليه السلام na kumalizana naye, na kwamba mfano wa watu kama hao hawana fungu katika neema za akhera na kwamba mwisho mzuri upo kwa wanaomcha Allah تعالى.

### Sababu za Kushuka Aya Katika Sura Hii

Sura hii ina sababu moja ya kushuka kwa aya:- Allah تعالى Amesema:

إِنَّكَ لَا تَهْدِى مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾

***"Kwa hakika wewe humuongoi umpendaye, lakini Mwenyezi Mungu Humuongoa amtakaye. Na Yeye Ndiye Anawajua zaidi waongokao."* (28:56)**

Hadithi imenukuliwa na Muslimu na wengine kutoka kwa Abuu Huraira رضي الله عنه kuwa amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alisema kumuambia ami yake:

**قُلْ لاَ إله إلاَّ الله أَشْهَدُ لكَ بِهَا يَوْم الْقِيَامَـــــةِ"**

*"Sema hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa haki ila Allah, itakushuhudia kwa neno hilo mbele ya Allah siku ya Kiama."*

Ami yake akasema: "Lau kama si kuogopa Makuraishi kunisimanga, kwa kusema kuwa lililonifanya kuchukua maamuzi ya kusilimu ni hofu (iliyopo juu yangu) ningekufuata." Hivyo Allah تعالى. Akateremsha:

إِنَّكَ لَا تَهۡدِي مَنۡ أَحۡبَبۡتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ

***"Kwa hakika wewe humuongoi umpendaye, lakini Mwenyezi Mungu humuongoa amtakaye."* (28:56)**[102]

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Wengi**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | وَلَا تَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَۘ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ كُلُّ شَيۡءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجۡهَهُۥۚ لَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ<br><br>***"Wala usimuombe pamoja na Mweyezi Mungu mungu mwenginewe. Hapana mungu ila Yeye. Kila kitu kitaangamia isipokuwa Yeye. Hukumu iko Kwake, na Kwake mtarejezwa."* (28:88)** | Kuunganisha kunaleta ufahamu mbaya ya kuwa "Hapana Mola apasaye kuabudiwa isipokuwa yeye" ni kivumishi cha mungu mwengine; ambapo maneno hayo ni kivumishi cha Allah تعالى.. Uunganishaji unafanya kiwakilishi "Yeye" kirudi kwa "mungu mwingine" Na kusoma bila kuunganisha, kunafanya kiwakilishi "Yeye" kirudi kwa Allah تعالى.. |

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | وَرَبُّكَ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخۡتَارُۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلۡخِيَرَةُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ﴿٦٨﴾<br><br>***"Na Mola wako Mlezi Huumba na Huteuwa Atakavyo. Viumbe hawana khiari. Mwenyezi Mungu Ametukuka na Ametakasika na hao wanao washirikisha naye."* (28:68)** | وَيَخۡتَارُۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلۡخِيَرَةُۚ | Ni uanzaji mbaya |

[102] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Mlango wa kiapo (25)

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 4 | عَلَا | Ametakabari na akajifanya mkubwa na akapotoka. |
| 2. | 14 | فَوَكَزَهُ مُوسَىٰ | Akampiga ngumi. |
| 3. | 27 | ثَمَانِيَ حِجَجٍ | Miaka nane. |
| 4. | 29 | تَصْطَلُونَ | Mnaota moto kwa kijinga hicho kutokana na baridi. |
| 5. | 32 | مِنْ غَيْرِ سُوءٍ | Pasi na mbalanga (yaani ubaya). |
| 6. | 32 | جَنَاحَكَ | Mkono wako. |
| 7. | 43 | بَصَائِرَ لِلنَّاسِ | Kutokana na upofu na upotovu. |
| 8. | 45 | ثَاوِيًا | Mkazi. |
| 9. | 61 | مِنَ الْمُحْضَرِينَ | Miongoni mwa wenye kuaadhibiwa. |
| 10. | 71 | سَرْمَدًا | Daima dawama. |
| 11. | 76 | الْفَرِحِينَ | Waovu wenye kujigamba, ambao hawamshukuru Allah تعالى katika alivyowapa. |
| 12. | 83 | عُلُوًّا | Kujikweza juu ya viumbe vya Allah تعالى na kutakabari kwao. |

## Sura ya Al-Ankabuuti

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya zifuatazo kuanzia 1 hadi ya 11 hizi zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Ar-Ruum. Idadi za Aya zake ni 69 kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imeanza na Herufi Moja Moja ikiwa ni changamoto dhidi ya Washirikina ambao hawawezi kuleta Sura moja tu mfano wake. Kadhalika, sura imetaja kuwapa ithibati Waislamu ambao walifitiniwa na Washirikina katika kuufuata Uislamu au kuhama. Pia Allah تعالى Ameahidi Kuwapa nusura Waumini na Kuwafedhehesha Washirikina na washirika wao katika Watu waliopewa Kitabu na Kuwaahidi wao adhabu.

Vilevile, Sura imegusa suala la kuwakomalia Washirikina hata kama ni ndugu wa karibu kinasaba, na kuvumilia maudhi yao, na kujadiliana na Watu waliopewa Kitabu kwa njia nzuri, isipokuwa wale waliodhulumu muongoni mwao. Pia Sura imetaja amri ya kumtaka Mtume صلى الله عليه وسلم awe na ithibati katika ufikishaji wa Qur’an na sharia zilizoteremshwa juu yake. Na Allah تعالى Akapiga mfano wa Washirikina kufanya kwao washirika wengine kinyume na Allah تعالى mfano wake ni kama vile unyonge wa nyumba ya buibui.

### Sababu za Kushuka kwa Aya katika Sura Hii

Sura hii ina sababu moja tu ya kushuka kwa Aya: Allah تعالى Amesema:

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَـٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ حُسْنًا ۖ وَإِن جَـٰهَدَاكَ لِتُشْرِكَ بِى مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَآ ۚ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

***“Na Tumemuusia mwanaadamu kuwafanyia wema wazazi wake. Na ikiwa watakushikilia unishirikishe Mimi na usiyokuwa na ujuzi nayo, basi usiwat'ii. Kwangu Mimi ndio marejeo yenu, na Nitakambieni mliyo kuwa mkiyatenda.”* (29:8)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu, At-Tirmidhi na wengineo kutoka kwa Mus’ab bin Saadi bin Abuu Waqqasi رضي الله عنه kutoka kwa baba yake amesema: Aya hii ilishuka kunihusu mimi, mama mzazi wa Sa’ad aliapa kuwa hatamsemesha mwanawe hadi pale atakapomkana Muhammad صلى الله عليه وسلم pamoja na Dini yake. Na wala hakula au kunywa, na akabaki katika hali yake

hiyo kwa muda wa siku tatu, hadi akapoteza fahamu kutokana na kudhoofika kimwili. Hivyo Allah تعالى Akateremsha Aya hiyo.[103]

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Wengi**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | ۞ فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٌ ۘ وَقَالَ إِنِّى مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٦﴾ ***"Lut'i akamuamini, na akasema: Mimi nahamia kwa Mola wangu Mlezi. Hakika Yeye ndiye Mwenye Nguvu, Mwenye Hikima."*** **(29:26)** | Lau msomaji ataunganisha itachanganya na kufahamika kuwa kitenzi cha pili ***"Na akasema hakika mimi ninahamia kwa Mola wangu"*** ni kauli ya Nabii Lut عليه السلام. Na kiuhakika hiyo ni kauli ya Nabii Ibrahim عليه السلام |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ | Maana yake: Ni kwamba Allah تعالى hana budi kuwajaribu waja wake Waumini kulingana na kiasi cha imani zao. |
| 2. | 10 | جَعَلَ فِتْنَةَ النَّاسِ | Yaani fitina yake ni kuritadi kwa kuiacha Dini yake pale anapoudhiwa kwa ajili ya Allah تعالى. |
| 3. | 58 | لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ الْجَنَّةِ | Tutaingiza wao peponi. |
| 4. | 60 | لَّا تَحْمِلُ رِزْقَهَا | Hawawezi kukusanya wala kuipata au kuweka akiba yoyote kwa ajili ya kesho. |
| 5. | 67 | وَيُتَخَطَّفُ النَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ | Na Waarabu wa pembezoni mwake huvamiana wao kwa wao, na huuana wao kwa wao. |

[103] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" (4/1877 – 1748). Na katika Al-Jamiu As-Swahihi cha At-Tirmidhi (5/3189).

## Sura ya Ar-Ruumu

Sura hii imeshuka katika mji wa Makka, isipokuwa Aya ya 17 hii imeshuka katika mji wa Madina. Sura hii imeshuka baada ya sura ya Al-Inshiqaaqi. Idadi ya Aya zake ni 60 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Allah تعالى Aliwafedhehesha Washirikina pale walipofurahi kwa ushindi wa Wafursi dhidi ya Warumi, hivyo wakawa wanawatambia Waislamu kwa ushindi huo, kuwatia ujingani Washirikina kwa kupuuzia kufikiria maisha ya baada ya kufa, na wala hawakuwaidhika kwa umma uliopita mithili yao katika kumshirikisha Allah تعالى. Kadhalika katika Sura hii, kuna kutaja kufufuliwa, kumuhumiza na kumshajiisha Mtume صلى الله عليه وسلم pamoja na Waislamu kuwa na ithibati katika Dini, na Allah تعالى Kuwaahidi wao Kuwapa nusura Yake. Na jambo kubwa ambalo limetajwa na Sura hii, ni kubainisha wazi kuwa Dini ya Uislamu ndio Allah تعالى Aliyowachagulia watu kulingana na silka halisi inayolingana na tabia za watu na maumbile yao. Na mtu yeyote atakayebuni Dini nyingine isiyokuwa ya Uislamu, atakuwa anajaribu kutaka kubadilisha silka halisi ya Allah تعالى Aliyoiumba na Kuwawekea watu.

### Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an wa Hafswi

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upungufu wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

Katika usomaji wa neno (**ضَعْفٍ - ضَعْفًا**) (30:54) Maneno haya husomwa kwa herufi ya **"Adh-Dhwaad"** kuipa irabu fat'ha au irabu ya Dhamma kwa kutumia njia mbili katika usomaji wa Ash-Shatibi. Na husomwa kwa herufi **"Adh-Dhwaad"** kuipa irabu ya Fat'ha tu, katika njia ya usomaji wa Attayyiba.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 4 | **فِي بِضْعِ سِنِينَۗ** | Baada ya miaka kadhaa, nayo ni miaka saba |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 2. | 15 | يُحْبَرُونَ | Wataneemeshwa |
| 3. | 27 | وَلَهُ الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ | Mfano wake, ni kwamba hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Yeye, na wala hakuna Mola Mlezi mwengine isipokuwa Yeye, |
| 4. | 32 | فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا ۖ | Wamehitalifiana kati yao katika mitazamo na mila batilifu zote. Na kila kikundi katika wao kinadai kipo sahihi. |
| 5. | 38 | يُرِيدُونَ وَجْهَ اللَّهِ ۖ | Kumtazama Yeye siku ya Kiama, nalo ndio kusudio kuu. |
| 6. | 41 | ظَهَرَ الْفَسَادُ | Nakisi imedhihiri katika nafaka na matunda. |
| 7. | 41 | الْبَرِّ | Kusudio la "*Al-Barri*" hapa ni sehemu ya jangwa kubwa. |
| 8. | 41 | الْبَحْرِ | Ni miji na vijiji |
| 9. | 43 | يَصَّدَّعُونَ | Watafarikiana: Kikundi kimoja kitakuwa peponi na kingine kitakuwa motoni. |

## Sura ya Luqmaan

Sura hii imeshuka Makka isipokuwa Aya 27, 28 na 29 hizi zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya sura ya As-Swafaati. Idadi ya aya zake ni (34) kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Aya**

An-Nadhru bin Harith alikuwa akisafiri katika miji ya Fursi, na huja na vitabu vyao, hivyo huwasomea Makuraishi, na anasema Muhammad صلى الله عليه وسلم huwahabarisha habari ya A'adi na Thamudi, na mimi ninawahabarisha kuhusu habari ya Rostum na Baharaan. Hivyo basi sura ikaweka misingi ya kuitukuza Qur'an, ili watu wapate kujua ya kuwa ndani ya Qur'an kuna uwongofu na kuwaongoza watu katika mambo ya kheri.

Kadhalika, Sura imetaja wasia wa Luqman kwa kwa mtoto wake, na hakika yeye amemtahadharisha na ushirikina, na akamuamrisha kuwafanyia wema wazazi wawili, na kumuogopa Allah تعالى, kusimamisha Swala, kuamrisha mema, kukataza munkari, kusubiri, kutahadharisha na kujiona na kusifika na sifa za wenye kutakabari katika mwendo wao pamoja na kuzungumza kwao. Vilevile, sura imewakumbusha Washirikina ishara za Upweke wa Allah تعالى na Kumliwaza Mtume صلى الله عليه وسلم, na Kuwaamuru Waislamu washikamane na kamba iliyo madhubuti, na wala asihuzunike na mtu aliyekufuru. Na sura imehitimisha na kutahadharisha na wito na hadaa ya shetani na kutengua madai ya Makuhani juu ya kujua elimu ya ghaibu.

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| ***No.*** | ***Aya*** | ***Si ruhusa kuanza nayo*** | **Ubainifu** |
|---|---|---|---|
| 1. | وَإِذۡ قَالَ لُقۡمَٰنُ لِٱبۡنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ﴿١٣﴾<br>***"Na Luqman alipomuambia mwanawe kwa kumpa mawaidha: Ewe mwanangu!*** | بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ | Ni uanzaji mbaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***Usimshirikishe Mwenyezi Mungu. Kwani hakika ushirikina bila ya shaka ni dhulma iliyo kubwa.”* (31:13)** | | |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 6 | لَهْوَ الْحَدِيثِ | Ibn Masoud amesema: Maana yake ni nyimbo zilizochanganyika na ala za mziki. Naapa kwa ambaye hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa haki isipokuwa yeye, aliirudia tafsiri hiyo mara tatu tatu. |
| 2. | 6 | وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًا ۚ | Huifanya Dini ya Allah تعالى kuwa ni upuuzi na shere, akiifanyia istihzai. |
| 3. | 12 | لُقْمَانَ | Alikuwa ni mja mwema na wala hakuwa Mtume. |
| 4. | 12 | الْحِكْمَةَ | Ufahamu, elimu na utambuzi. |
| 5. | 18 | وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ | Uso wako usioneshe uchukivu pindi unapoongea na watu au wanapokusemesha wewe, kwa ishara ya dharau na kiburi. |
| 6. | 19 | وَاقْصِدْ فِي مَشْيِكَ | Nenda mwendo wa kati na kati, sio polepole sana wala harakaharaka sana. |
| 7. | 22 | يُسْلِمْ وَجْهَهُۥٓ | Na mwenye kuuelekeza uso wake kwa Mwenyezi Mungu, yaani akamtakasia Yeye amali, na akanyenyekea katika kufuata amri Yake na sharia Yake. |
| 8. | 32 | مُقْتَصِدٌ ۚ | Wapo baadhi yao huenda mwendo wa sawa |
| 9. | 32 | خَتَّارٍ | Mhaini, naye ni kila ambaye akiahidi jambo hutengua ahadi yake. |
| 10. | 32 | كَفُورٍ | Mkanushaji wa neema hana shukrani, bali husahau neema hiyo. |
| 11. | 33 | الْغَرُورُ | Ni shetani: Anamuhadaa Mwanadamu na kumuahidi pamoja na kumtia majaribuni. |

## Sura ya As-Sajda

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya 16, hadi ya 20 hizi zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Al-Muuminun, Idadi za Aya zake ni 30 kwa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura

Hadithi iliyonukuliwa kutoka kwa Abuu Khaithama Zuhair bin Muawiya kuwa amesema: Nilisema kumuambia Abuu Zubeir: "Je umemsikia Jabir akisema ya kuwa Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwa halali hadi asome:

الٓمٓ ﴿١﴾ تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ لَا رَيۡبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٢﴾

***"Alif Lam Mim (A.L.M.). Huu ni mteremsho wa Kitabu kisicho kuwa na shaka yoyote kinacho toka kwa Mola Mlezi wa walimwengu wote."*** **(32:1 – 2)**

Abuu Zubeir akasema: 'Amenihadithia hilo Swafwani au Abuu Swaf'wani.'[104]

### Madhumuni ya Sura

Kuitambulisha Qur'an ya kuwa imeteremshwa kutoka kwa Allah تعالى, na kuwafedhehesha Washirikina juu ya kudai kwao kuwa Qur'an imezushwa na kubuniwa, kubatilisha uungu wa masanamu yao kwa kuthibitisha Upweke wa Allah تعالى katika Uumbaji na Upangiliaji wa mambo. Kadhalika, Sura imetaja kufufuliwa na uthibitisho juu ya mwanzo wa kuumbwa Mwanadamu na kutaamali kwake katika uimarishaji wa ardhi, kuwasifia wanaosadikisha Ishara za Allah تعالى, kuuthibitisha Utume wa Mussa عليه السلام, kukumbusha yaliyowakuta umma uliokadhibisha huko nyuma. Mwisho sura imehitimisha kungojea nusura ya Allah تعالى, na kuamrishwa Mtume صلى الله عليه وسلم kuwachukia na kwapuuza Makafiri. Na miongoni mwa ubora wa Sura hii ni kwamba Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alikuwa akiisoma kabla ya kulala.

---

[104] Hadithi ameinukuu Al-Hakimu katika "Al-Mustadrak" (2/446) na amesema: 'Hadithi ina kigezo cha Muslimu, na wala Bukhari na Muslimu hawakuinukuu; kwa kuwa asili yake ni kutokana na Laithi bin Abuu Salama, kutoka kwa Abuu Zubair. Na Ad-Dhahabi amesema: 'Hadithi ina kipimo cha Muslimu.'

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 9 | وَالْأَفْئِدَةَ | Yaani: Akili |
| 2. | 10 | ضَلَلْنَا فِي الْأَرْضِ | Viwiliwili vyetu vimechafuka na kutawanyika katika ardhi na vimefutika. |
| 3. | 28 | مَتَىٰ هَٰذَا الْفَتْحُ | Lini nusura itakujia ewe: Muhammad صلى الله عليه وسلم kama unavyodai kuwa itafika zamu yetu na utalipiza kisasi. |

## Sura ya Al-Ahzaab

Sura hii ni ya Madina. Imeshuka baada ya Sura ya Al-Imraani. Idadi ya Aya zake ni 73 kwa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Miongoni mwa madhumuni makubwa yaliyomo katika Sura hii, ni majibu dhidi ya Wanafiki pale waliposema kumuambia Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم kuwa ameoa mke wa mtoto wake, pale alipomuoa Zainabu bint Jahshi. Hivyo Allah تعالى Akateremsha ili kubatilisha mila na desturi za mtoto wa hiari "*Attabannii*". Na kubainisha kuwa usimamizi wake kwa Waumini una nguvu zaidi.

Kadhalika, Sura imebainisha uharamu wa kuwaoa wakeze Mtume صلى الله عليه وسلم na kwamba wao ni mama wa Waumini, na ubainifu wa ubora wao, kusifia ukweli wa Waumini na kusimama kwao imara katika kuitetea Dini. Vilevile, sura imetaja neema za Allah تعالى juu yao kwa kuwarithisha miji ya Watu wa Kitabu ambao waliwasaidia makundi ya Waarabu. Pia kuna ubainifu wa Hukumu ya Hijabu kwa wanawake Waumini, karipio kwa wanafiki kwa kuleta taharuki Madina juu ya habari za uongo, na yale wanayoyasema katika yale yanayomuudhi Allah تعالى, Mtume صلى الله عليه وسلم na Waumini.

### Sababu za Kushuka kwa Aya katika Sura

Katika Sura hii kuna sababu sita za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

ٱدْعُوهُمْ لِءَابَآئِهِمْ هُوَ أَقْسَطُ عِندَ ٱللَّهِ ۚ فَإِن لَّمْ تَعْلَمُوٓا۟ ءَابَآءَهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَمَوَٰلِيكُمْ ۚ وَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيمَآ أَخْطَأْتُم بِهِۦ وَلَٰكِن مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوبُكُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥﴾

***"Waiteni kwa baba zao, maana huo ndio uadilifu zaidi mbele ya Mwenyezi Mungu. Na ikiwa hamuwajui baba zao, basi ni ndugu zenu katika Dini, na rafiki zenu. Wala si lawama juu yenu kwa mlivyo kosea. Lakini ipo lawama***

***katika yale ziliyoyafanya nyoyo zenu kwa makusudi. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kusamehe, Mwenye Kurehemu."*** **(33:5)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Ibin Umar رضي الله عنه amesema:' Hatukuwa tukimuita Zaidi bin Harith isipokuwa tulimuita Zaidi bin Muhammad hadi Qur'an iliposhuka:

ٱدۡعُوهُمۡ لِأٓبَآئِهِمۡ هُوَ أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِۚ

***"Waiteni kwa baba zao, maana huo ndio uadilifu zaidi mbele ya Mwenyezi Mungu."*** **(33:5)[105]**

2. Allah تعالى Amesema:

مِّنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُواْ مَا عَٰهَدُواْ ٱللَّهَ عَلَيۡهِۖ فَمِنۡهُم مَّن قَضَىٰ نَحۡبَهُۥ وَمِنۡهُم مَّن يَنتَظِرُۖ وَمَا بَدَّلُواْ تَبۡدِيلٗا ٢٣

***"Miongoni mwa Waumini wapo watu waliotimiza waliyoahidiana na Mwenyezi Mungu. Baadhi yao wamekwisha kufa, na baadhi wanangojea, wala hawakubadilisha (ahadi) hata kidogo."*** **(33:23)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu, At-Tirmidh na wengineo kuwa Anasi رضي الله عنه amesema: Baba yangu mdogo Anasi bin An-Nadhri alishiriki vita vya Badri, hivyo jambo hilo likawa kubwa juu yake, akasema: 'Vita vya kwanza alivyopigana Mtume صلى الله عليه وسلم sikushiriki, Allah تعالى kama Atanijaalia nikashiriki vita pamoja na Mtume صلى الله عليه وسلم nitapigana hadi hatua ya mwisho." Hivyo akashiriki katika vita vya Uhudi, akapigana Jihadi akauliwa. Katika mwili wake kukakutwa zaidi ya ngeo za mikuki na mapanga zaidi ya themanini, ndio ikashuka Aya,

---

[105] Hadithi ameinukuuu Bukhari katika "Sahihi ya Tafsiri. Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka:

ٱدۡعُوهُمۡ لِأٓبَآئِهِمۡ هُوَ أَقۡسَطُ عِندَ ٱللَّهِۚ

***"Waiteni kwa baba zao, maana huo ndio uadilifu zaidi mbele ya Mwenyezi Mungu."*** **(33:5)** (4782). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Fadhila ya Maswahaba. (2425)

مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا۟ مَا عَـٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُم مَّن قَضَىٰ نَحْبَهُۥ وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ ۖ
وَمَا بَدَّلُوا۟ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

***"Miongoni mwa Waumini wapo watu waliotimiza waliyoahidiana na Mwenyezi Mungu. Baadhi yao wamekwisha kufa, na baadhi wanangojea, wala hawakubadilisha (ahadi) hata kidogo."*** **(33:23)**[106]

3. Allah تعالى Amesema:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيْنَ أُمَتِّعْكُنَّ
وَأُسَرِّحْكُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٢٨﴾ وَإِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ ٱلْـَٔاخِرَةَ فَإِنَّ ٱللَّهَ
أَعَدَّ لِلْمُحْسِنَـٰتِ مِنكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٢٩﴾

***28. Ewe Nabii! Waambie wake zako: Ikiwa mnataka maisha ya dunia na pambo lake, basi njooni, nitakupeni kitoka nyumba, na kukuacheni mwachano mzuri.***

***29. Na ikiwa mnamtaka Mwenyezi Mungu na Mtume wake na nyumba ya Akhera, basi Mwenyezi Mungu Amewaandalia wafanyao mema, miongoni mwenu, malipo makubwa.***

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari, Muslimu na wengineo kupitia njia ya Abuu Zubeir kutoka kwa Jabir رضي الله عنه amesema: 'Abubakar رضي الله عنه aliingia kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم, akawakuta watu wamekaa karibu na mlango wake, hakupewa ruhusa yeyote katika wao kuingia, akasema: 'Abubakar رضي الله عنه akaruhusiwa kuingia, hivyo akaingia kisha akaja Umar رضي الله عنه akataka idhini ya kuingia, akaruhusiwa, akamkuta Mtume صلى الله عليه وسلم amekaa kimya hali ya kuwa amezungukwa na wakeze, Umar رضي الله عنه akasema kuna kitu nataka nikiseme kitakuchekesha Mtume صلى الله عليه وسلم, Umar رضي الله عنه akasema, "Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم! Unaonaje kama Binti Kharija - mke wa Umar - ameniomba matumizi nikamvamia na kumkunja shingo yake?!"

[106] Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Jihadi, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (Qur'an 33:5) (2805). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Uongozi. (1903) kwa tamko refu zaidi kushinda la Hadithi hii.

Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akacheka kisha akasema: 'Hawa hapa walionizunguka wananiomba matumizi.' Abuubakar رضي الله عنه akamfuata Aisha رضي الله عنها akamkunja shingo yake, Umar رضي الله عنه naye akamuendea Hafsa akamkunja shingo yake, wote kwa pamoja wakasema: 'Mnamdai Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم matumizi asiyoyamudu.' Hivyo wakasema: 'Tunaapa kwa Allah تعالى, hatutamuomba tena Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم abadani kitu ambacho hana.' Kisha Mtume صلى الله عليه وسلم akajitenga nao muda wa mwezi mzima au siku ishirini na tisa. Kisha ikashuka juu yake Aya hii:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ

***"Ewe Nabii! Waambie wake zako……"***

Hadi mwisho wa aya ya 29

مِنكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٢٩﴾

"***....miongoni mwenu, malipo makubwa"***

Msimuliaji akasema: Mtume صلى الله عليه وسلم akaanza na Aisha رضي الله عنها akasema: "Ewe Aisha hakika mimi nataka nikueleze jambo lakini usiharakishe kulitolea maamuzi hadi uwashauri wazazi wako.' Aisha akasema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم ni jambo gani hilo?' Hivyo akamsomea Aya. Aisha akasema: 'Katika hili ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم niwashauri wazazi wangu! Bali ninamuhitari Allah تعالى, Mtume wake na Maisha ya Akhera."[107]

4. Allah تعالى Amesema:

وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِىٓ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَٱتَّقِ ٱللَّهَ وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ وَتَخْشَى ٱلنَّاسَ وَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَىٰهُ ۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنَـٰكَهَا لِكَىْ لَا يَكُونَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ فِىٓ أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا۟ مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٣٧﴾

***"Na ulipomuambia yule Mwenyezi Mungu aliyemneemesha, nawe ukamneemesha: Shikamana na mkeo, na mche Mwenyezi Mungu. Na***

[107] Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Kiapo. (1478)

***ukaficha nafsini mwako aliyotaka Mwenyezi Mungu kuyafichua, nawe ukawachelea watu, hali Mwenyezi Mungu Ndiye Mwenye haki zaidi kumchelea. Basi Zaid alipo kwisha haja naye Tulikuoza wewe, ili isiwe taabu kwa Waumini kuwaoa wake wa watoto wao wa kupanga watapokuwa wamekwisha timiza nao shuruti za t'alaka. Na Amri ya Mwenyezi Mungu ni yenye kutekelezwa."*** **(33:37)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Anasi رضي الله عنه kuwa Aya hii:

وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ

***"….Na ukaficha nafsini mwako aliyotaka Mwenyezi Mungu kuyafichua.."*** **(33:37)**

Aya hii ilishuka katika kadhia ya Zainabu binti Jahshi رضي الله عنها na Zaidi bin Haritha رضي الله عنه.[108] Al-Hakim amenukuu kutoka kwa Anasi رضي الله عنه amesema: Zaidi bin Haritha رضي الله عنه alikuja akishitaki kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم kuhusu mkewe Zainabu binti Jahshi رضي الله عنها . Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"أَمْسِكْ عَلَيْكَ أَهْلَكَ"**

***"Endelea kuishi na mkeo"***

Hivyo ikashuka Aya:

وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ

***"….Na ukaficha nafsini mwako aliyotaka Mwenyezi Mungu kuyafichua.."*** **(33:37)[109]**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu, Ahmad na An-Na-saai amesema: Ilipomalizika eda ya Zainabu رضي الله عنها. Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema kumuambia Zaidi رضي الله عنه :

*"Nenda kwa Zainabu kamweleze yeye kuhusu (kuolewa) na mimi."*

---

[108] Hadithi ameinukuu Bukhari Katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa

وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ

***"….Na ukaficha nafsini mwako aliyotaka Mwenyezi Mungu kuyafichua..*** (4787)

[109] Hadithi imeinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tawhidi" Mlango wa **وَكَانَ عَرْشُهُ عَلَى الْمَاءِ** "***Na Kiti chake cha Enzi kilikuwa juu ya maji…"*** (472)

Zaidi رضي الله عنه akaenda na kumueleza. Zainabu رضي الله عنها akasema: 'Siwezi nikafanya maamuzi yoyote hadi nimshauri Mola wangu Mlezi." Hivyo Zainabu رضي الله عنها akaswali kumuomba Mola wake. Na Qur'an. ikashuka. Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akaja akaingia nyumbani mwa Zainabu رضي الله عنها bila ya kuomba ruhusa (kwa kuwa ameshakuwa mkewe). Msimuliaji akasema:Tulipoingia kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم, tumemshuhudia akitulisha nyama na mkate (*walima*), baada ya chakula hicho wapo watu waliotoka, na wengine wakabakia nyumbani kwa Mtume صلى الله عليه وسلم wakiendelea kuongea. Kisha Mtume صلى الله عليه وسلم akatoka nje na mimi nikamfuata, ikawa anazipitia nyumba za wake zake wengime. Kisha nikamfahamisha kuwa watu - waliokuwa wamebaki nyumbani kwa Zainab رضي الله عنها - wameshaondoka, akarudi nyumbani kwa Zainab رضي الله عنها akaingia, nikataka kuingia pamoja naye, akaweka pazia baina yangu na yeye. Hivyo, ikashuka Aya ya Hijabu, na watu wakapewa mawaidha:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَدْخُلُوا۟ بُيُوتَ ٱلنَّبِىِّ إِلَّآ أَن يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ طَعَامٍ

***"Enyi mlioamini! Msiingie nyumba za Nabii mpaka mpewe ruhusa kwenda kula.."* (33:53)**[110]

5. Allah تعالى Amesema:

۞ تُرْجِى مَن تَشَآءُ مِنْهُنَّ وَتُـْٔوِىٓ إِلَيْكَ مَن تَشَآءُ ۖ وَمَنِ ٱبْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن تَقَرَّ أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَآ ءَاتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِى قُلُوبِكُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥١﴾

***"Unaweza kuakhirisha zamu kwa umtakaye katika wao, na umsogeze umtakaye. Na kama ukimtaka yule uliye mtenga, basi si vibaya kwako. Kufanya hivi kutapelekea yaburudike macho yao, wala wasihuzunike, na wawe radhi juu ya kile unacho wapa wao wote. Na Mwenyezi Mungu Anajua yaliyomo nyoyoni mwenu, na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kujua, Mwenye Upole."* (33:51)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Aisha رضي الله عنها kuwa yeye alikuwa akisema kuwaambia wanawake wa Mtume صلى الله عليه وسلم:

[110] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Ndoa (1428)

‘Hivi mwanamke hajisikii aibu kuitoa nafsi yake kuolewa na Mtume صلى الله عليه وسلم.’ Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَحۡلَلۡنَا لَكَ أَزۡوَٰجَكَ

***“Ewe Nabii! Tumekuhalalishia wake zako uliowapa mahari yao….,”* (33:50)**

Mpaka Kauli Yake Allah تعالى:

۞ تُرۡجِي مَن تَشَآءُ مِنۡهُنَّ

***“Unaweza kuakhirisha zamu kwa umtakaye katika wao..”* (33:51)**[111]

6. Allah تعالى Amesema:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤۡذَنَ لَكُمۡ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيۡرَ نَـٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَـٰكِنۡ إِذَا دُعِيتُمۡ فَٱدۡخُلُواْ فَإِذَا طَعِمۡتُمۡ فَٱنتَشِرُواْ وَلَا مُسۡتَـٔۡنِسِينَ لِحَدِيثٍۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ يُؤۡذِي ٱلنَّبِيَّ فَيَسۡتَحۡيِۦ مِنكُمۡۖ وَٱللَّهُ لَا يَسۡتَحۡيِۦ مِنَ ٱلۡحَقِّۚ وَإِذَا سَأَلۡتُمُوهُنَّ مَتَـٰعٗا فَسۡـَٔلُوهُنَّ مِن وَرَآءِ حِجَابٖۚ ذَٰلِكُمۡ أَطۡهَرُ لِقُلُوبِكُمۡ وَقُلُوبِهِنَّۚ وَمَا كَانَ لَكُمۡ أَن تُؤۡذُواْ رَسُولَ ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓاْ أَزۡوَٰجَهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦٓ أَبَدًاۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٣﴾

***“Enyi mlioamini! Msiingie nyumba za Nabii mpaka mpewe ruhusa kwenda kula, sio kungojea kiwive. Lakini mtakapoitwa basi ingieni, na mkisha kula tawanyikeni, wala msiweke mazungumzo. Hakika hayo yanamuudhi Nabii naye anakustahini, lakini Mwenyezi Mungu Hastahi kwa jambo la haki. Na mnapo wauliza wakeze haja waulizeni nyuma ya mapazia. Hivyo ndio usafi zaidi kwa nyoyo zenu na nyoyo zao. Wala haikufalieni kumuudhi Mtume wa Mwenyezi Mungu, wala kuwaoa wake zake baada yake kabisa. Hakika jambo hilo ni kubwa mbele ya Mwenyezi Mungu.”* (33:53)**

---

[111] Hadithi ameinukuu Bukhari katika “Sahihi Muslimu” Faslu ya Ndoa, Mlango, ‘Je Mwanamke anaweza kuitoa nafsi yake kwa mtu yeyote” (5113). Na Muslimu katika “Sahihi yake” Faslu ya Kunyonya (1464) kwa ufupi.

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Anasi رضي الله عنه amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alipomuoa Zainabu binti Jahshi رضي الله عنها aliwaita watu, wakala chakula, kisha wakakaa kupiga soga, ikawa Mtume صلى الله عليه وسلم kama anafanya ishara ya kutaka kusimama ili watu hao waondoke, lakini hawakuondoka, Mtume صلى الله عليه وسلم alipoiona hali hiyo aliamua kusimama. Hivyo aliposimama wakasimama waliosimama, lakini watu watatu wakaendela kuketi. Mtume صلى الله عليه وسلم alipokuja kutaka kuingia, ikawa wale watu bado wamekaa, kisha mwishowe walisimama na kuondoka. Hivyo basi, nikaondoka na kumuhabarisha Mtume صلى الله عليه وسلم kuwa watu wale wameondoka. Hivyo akaja na kuingia, nami nikaenda kutaka kuingia pamoja naye, akaweka kizuizi baina yake na mimi, hapo Allah تعالى Akateremsha:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤۡذَنَ لَكُمۡ إِلَىٰ طَعَامٍ

***"Enyi mlioamini! Msiingie nyumba za Nabii mpaka mpewe ruhusa kwenda kula..."* (33:53)** Hadi Kauli Yake Allah تعالى:

إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٣﴾

***"…..Hakika jambo hilo ni kubwa mbele ya Mwenyezi Mungu….."* (33:53)**[112]

7. Allah تعالى Amesema:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَآءِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ يُدۡنِينَ عَلَيۡهِنَّ مِن جَلَٰبِيبِهِنَّۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن يُعۡرَفۡنَ فَلَا يُؤۡذَيۡنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥٩﴾

***"Ewe Nabii! Waambie wake zako, na binti zako, na wake za Waumini wajiteremshie nguo zao. Hivyo ni karibu zaidi kuweza kutambulikana wasiudhiwe. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kusamehe, Mwenye Kurehemu."* (33:59)**

---

[112] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Kitabu cha Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤۡذَنَ لَكُمۡ إِلَىٰ طَعَامٍ

***"Enyi mlioamini! Msiingie nyumba za Nabii mpaka mpewe ruhusa kwenda kula..."* (33:53)** (4791). Na Muslimu kaitka "Sahihi yake" Faslu ya kunyonya. (1428).

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Aisha رضي الله عنها amesema: Bi Sauda رضي الله عنها alitoka baada ya kushuka Aya ya Hijabu kwa ajili ya shida zake, na alikuwa mwanamke mnene hajifichi kwa yule anayemjua. Umar bin Khattab رضي الله عنه akamuona akasema: 'Ewe Sauda رضي الله عنها naapa kwa Allah تعالى! Wewe huwezi ukajificha kwetu sisi, tazama ni namna gani utatoka." Sauda رضي الله عنها akasema: "Nikageuza njia nikarudi, na Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akiwa yupo nyumbani, akipata chakula cha usiku, na mkononi mwake ameshika mfupa wa nyama, akaingia akasema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم, hakika mimi nimetoka kwa ajili ya kukidhi baadhi ya haja zangu, Umar akasema kunambia kadhaa." Akasema: "Allah تعالى Akamteremshia Wahyi, kisha ikaondoshwa hukumu hiyo, na huku Mtume صلى الله عليه وسلم akiwa bado ameshikilia mfupa mkononi mwake." Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"إنه قد أذن لكن أن تَخْرُجْنَ لحاجتكن"**

*"Hakika imeruhusiwa kwenu kutoka kwa ajili ya kukidhi haja zenu."*[113]

**Kuthibitisha Hukumu Mpya "*Ann-Aasikh*" na Kufuta Hukumu ya Zamani "*Al-Mansuukh*"**

Ndani ya Sura hii kuna aya moja tu, Hukumu yake imefutwa kwa mujibu wa maelezo ya mwanazuoni wa fani ya Tafsiri As-Suyutwi na wengineo.

| No. | Aya iliyofutwa Hukumu yake "*Al-Mansukh*" | Aya iliyothibitisha Hukumu mpya "*Annaa-Sikh*" | Ushahidi |
|---|---|---|---|
| 1. | لَّا يَحِلُّ لَكَ ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعْدُ<br>***"Baada ya hawa hawakuhalalikii wewe wanawake wengine,…"* (33:52)** | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَحْلَلْنَا لَكَ أَزْوَٰجَكَ<br>***Ewe Nabii! Tumekuhalalishia wake zako …"* (33:50)** | Mtume katika kufunga ndoa hana kizuizi. |

[113] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Aliyetukuka:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدْخُلُواْ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ طَعَامٍ

***"Enyi mlioamini! Msiingie nyumba za Nabii mpaka mpewe ruhusa kwenda kula..."* (33:53)**
Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Salamu (2170).

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 6 | وَأَزْوَاجُهُ أُمَّهَاتُهُمْ ۗ | Wakeze ni mama zenu. Katika uharamu wa kuwaoa wao milele, kuwatukuza na kuwaheshimu. Lakini si ruhusa kujitenga nao faragha. |
| 2. | 9 | جَاءَتْكُمْ جُنُودٌ | Yaani, makundi. Mwaka walipokusanyika makundi juu yenu. Hilo lilikuwa mwaka wa tano tangu Mtume kuhama kwenda Madina. |
| 3. | 10 | مِّن فَوْقِكُمْ | Sehemu za Juu ya mji wa Madina. |
| 4. | 13 | يَثْرِبَ | Yaani mji wa Madina, na hili ni jina lake katika kipindi cha ujahili. |
| 5. | 19 | أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۚ | Bila ya mapenzi na upole juu yenu. |
| 6. | 19 | سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ | Huzungumza maneno murua na faswaha, na hudai kuwa wao wana hadhi ya juu katika Ushujaa. |
| 7. | 23 | قَضَىٰ نَحْبَهُ | Muda wake, yaani kufa kwake juu ya ukweli na uaminifu. |
| 8. | 32 | فَلَا تَخْضَعْنَ | Yaani hilo, kulainisha maneno pindi wanapoongea na wanaume. |
| 9. | 33 | وَلَا تَبَرَّجْنَ | Ni kudhihirisha mapambo na kudhihirisha ulimbwende kwa wanaume. |
| 10. | 43 | يُصَلِّي عَلَيْكُمْ | Anawakumbusheni Allah تعالى hivyo basi mkumbukeni nyinyi. |
| 11. | 45 | شَاهِدًا | Kwa ajili ya Allah تعالى Kumpwekesha, na kwamba hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa haki ila Yeye. Na juu ya watu watashuhudia matendo yao Siku ya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | Kiama. |
| 12. | 50 | أُجُورَهُنَّ | Mahari zao. |
| 13. | 56 | إِنَّ اللَّهَ وَمَلَائِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ ۚ | Abuu Al-Aliya amesema: Allah تعالى Kumswalia yeye. Ina maana ni wajibu kumsifu yeye mbele za Malaika. Na Swala ya Malaika ni kumuombea dua. |
| 14. | 60 | وَالْمُرْجِفُونَ فِي الْمَدِينَةِ | Yaani ni wale wanaosema maadui wamekuja, na vita vimesimama, hali yakuwa ni uzushi na uongo. |
| 15. | 69 | وَجِيهًا | Yeye ana cheo na hadhi mbele ya Allah تعالى. |
| 16. | 72 | الْأَمَانَةَ | Amana: Hapa ina maana ya ukalifishaji kwa shari yake, nayo ni kwamba akilisimamia hilo vizuri atapewa thawabu. Na akiliwacha ataadhibiwa. |

## Sura ya Sabaa

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 6 hii imeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya sura ya Luqman. Idadi ya Aya zake ni 54 kwa mujibu wa mtazamo wa wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura Hii

Katika sura hii kuna kutengua misingi ya ushirikina, na mkubwa wake kabisa ni kumshirikisha Allah تعالى pamoja na miungu mingine ya kubuni, na kupinga kwao kufufuliwa. Na Sura imetaja uthibitisho wa ukweli wa Mtume صلى الله عليه وسلم, na kupiga mfano kwa wale walioshukuru neema za Allah تعالى na wakamcha Yeye, hivyo basi wakapewa kheri za dunia na akhera. Mithili ya Nabii Daudi عليه السلام na Suleiman عليه السلام. Na wale waliomkufuru Allah تعالى, hivyo walisalitiwa kwa udhalili katika dunia na akhera, mithili ya watu wa Sabaa.

Kadhalika katika Sura hii, kuna kutahadharishwa na shetani, na kukumbushwa jinsi anavyomuhadaa mtu ili asijikurubishe kwa Allah تعالى. Na watu wabaya kutahadharishwa na yale ambayo watakutana nayo siku ya malipo miongoni mwa udhalili, ukadhibishaji, majuto, kuacha kunusuriwa na kukaa milele katika adhabu. Na Waumini watapewa bishara kwa kupata Neema za Uislamu.

### Maneno ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةً لِّلنَّاسِ بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٨ ***"Na hatukukutuma ila kwa watu wote, uwe mbashiri, na mwonyaji. Lakini watu wengi hawajui."*** **(34:28)** | وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ | Ni kisimamo kibaya |

**Miongoni mwa Siri za Sura Hii**

Ni kutanguliza Huruma nyuma ya Msamaha katika Kauli Yake Allah تعالى:

وَهُوَ ٱلرَّحِيمُ ٱلۡغَفُورُ ۝٢

***"Na Yeye ni Mwenye Kurehemu, Mwenye Kusamehe."* (34:2)**

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| Na. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 5 | سَعَوْا فِي آيَاتِنَا | Wamehangaika katika kuizuia Dini ya Allah تعالى na kuwakadhibisha Mitume Yake |
| 2. | 10 | أَوِّبِي مَعَهُ | Karirini kumtakasa Mwenyezi Mungu pamoja naye! |
| 3. | 11 | سَابِغَاتٍ | Nazo ni dereya za chuma. Na yeye ndiye kiumbe wa mwanzo aliyetengeneza. Na kabla ya hapo ilikuwa ni kitu kipana. |
| 4. | 11 | وَقَدِّرْ فِي السَّرْدِ | Na kadiria sawa katika kuunganisha. |
| 5. | 12 | الْقِطْرِ | Shaba |
| 6. | 13 | مَّحَارِيبَ | Ni majengo mazuri, ambayo ni sehemu ya mbele ya majengo. |
| 7. | 13 | وَتَمَاثِيلَ | Msamaha |
| 8. | 13 | وَجِفَانٍ كَالْجَوَابِ | Mahodhi ambayo hujazwa maji |
| 9. | 13 | رَّاسِيَاتٍ | Yaliyothibiti mahali pake, hayatikisiki kutokana na ukubwa wake. |
| 10. | 14 | مِنسَأَتَهُ | Mchwa |
| 11. | 14 | دَابَّةُ الْأَرْضِ | Fimbo |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 12. | 15 | لِسَبَإٍ | (Ni mtu aliyezaa watoto kumi katika Waarabu…) Hadithi |
| 13. | 33 | مَكْرُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ | Nyinyi mlikuwa mkitufanyia vitimbi usiku na mchana, na kutupiga vita, na mnatuhabarisha sisi tupo katika uongofu. Haya sasa hiyo hapo batili. |
| 14. | 45 | مِعْشَارَ مَا آتَيْنَاهُمْ | Miongoni mwa nguvu katika dunia (Yaani: Sehemu ya moja ya kumi) |
| 15. | 52 | وَأَنَّىٰ لَهُمُ التَّنَاوُشُ | Lakini wataipata wapi imani. |

## Sura ya Faatir

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Fur'qaan, idadi ya Aya zake ni 45 kwa mujibu wa mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii inathibitisha Kupwekeka kwa Allah تعالى katika Uungu Wake, kuthibitisha ukweli wa Mtume صلى الله عليه وسلم katika yale aliyokuja nayo pamoja na kufufuliwa na siku ya Kiama. Kuwakumbusha watu kuhusu neema ya Allah juu yao. Na Mtume صلى الله عليه وسلم kuwa na ithibati katika yale anayokutana nayo kutoka kwa jamaa zake. Kadhalika, Sura imewasifia wale ambao wameipokea Dini kwa kuisadikisha, kinyume kabisa na hali ya waliokadhibisha kwamba wao hawana kimbilio la kuikwepa adhabu ya Allah تعالى, na wala wasihadaike kupewa muda na Allah تعالى. Pia sura imetahadharisha na hadaa za shetani na kukumbusha uadui wake kwa mwanadamu.

### Maneno ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake

| NO | Aya | Hairusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| **1.** | ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٌ ٧ <br>***"Waliokufuru watakuwa na adhabu kali; na walioamini na wakatenda mema watapata msamaha na ujira mkubwa."* 35:7** | كَفَرُواْ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ | Ni kisimamo kibaya |

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | فَاطِرِ | Muumbaji |
| 2. | 10 | الْكَلِمُ الطَّيِّبُ | Yaani, dhikri, kusoma Qur'ani na kuomba dua. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 3. | 13 | قِطْمِيرٍ | Ni nyuzi ambazo zipo katika kokwa ya tende |
| 4. | 32 | ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِ | Ni yule aliyepitiliza katika kufanya baadhi ya mambo ya wajibu, mwenye kutenda baadhi ya mambo ya Haramu. |
| 5. | 32 | مُّقْتَصِدٌ | Ni yule anayetenda mambo ya wajibu, mwenye kuacha mambo ya Haramu, na hutokezea akaacha baadhi ya mambo ya Sunna, na akafanya baadhi ya mambo Makuruhu. |
| 6. | 32 | سَابِقٌ بِالْخَيْرَاتِ | Ni yule aliyefanya mambo ya Wajibu na mambo ya Sunna, mwenye kuacha mambo ya Haramu, Makuruhu na baadhi ya mambo yaliyoruhusiwa. |

## Surat ya Yassin

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 45 hii imeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Al-Jinni. Idadi ya Aya zake ni 83 kwa mujibu wa mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imezungumzia muujiza uliyopo katika Qur'ani, na kuapa kwa Qur'ani, na kuisifia Qur'ani kuwa na hekima ndani yake, ni ishara ya kuwa ipo daraja ya juu kabisa katika upande wa Hukumu zake. Kadhalika, Sura hii imesimama juu ya uthibitishaji wa mama wa misingi ya dini katika uthibitishaji wa Ujumbe wa Allah تعالى, na muujiza wa Qur'ani, na yanayozingatiwa kuwa ni katika sifa za Manabii, na kuthibitisha kudura na uwezo wa Allah تعالى, elimu ya Allah تعالى, kukusanywa watu pamoja, kumpwekesha Allah تعالى na kushukuru neema ya Allah تعالى. Na zote hizi ni katika Misingi ya Utiifu na utendaji wa amali, na kutokana na misingi hii, ndio hujengewa Sharia mbalimbali na kuthibitisha malipo juu ya kheri au Shari.

### Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'ani wa Hafswi.

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

يسٓ ﴿١﴾ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡحَكِيمِ ﴿٢﴾

***1. Ya-Sin (Y.S.). 2. Kwa Haki ya Qur'ani yenye hikima!*** **(36:1-2).**

Aya mbili hizi husomwa kwa (Kuidhihirisha herufi ya **"Annun"**) wakati wa kuziunganisha katika njia ya usomaji wa Ash-Shatibi na kadhalika katika njia ya usomaji wa Attayyiba.

مِن مَّرۡقَدِنَاۜ

***"…kwenye malazi yetu? (***36:52}

Hapa husomwa kwa kusimama kidogo bila ya kutoa pumzi kwa kuunganisha, kupitia njia ya usomaji wa Ash-Shatibi na kadhalika njia ya usomaji wa Attayyiba.

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Wengi**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| | فَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٦﴾<br><br>***"Basi maneno yao yasikuhuzunishe. Hakika Sisi Tunayajua wanayoyaweka siri na wanayo yatangaza."*** **(36:76)** | 1. Uunganishaji wa maneno unahukumu ya kuwa wao wanashirikiana pamoja na Allah تعالى katika ujuzi wa siri na dhahiri.<br>2. Kutatiza ya kuwa Kauli Yake Allah تعالى.<br><br>نَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٦﴾<br>***Tunayajua wanayoyaweka siri na wanayoyatangaza."*** **(36:76)**<br>Ni katika kauli yao, wakati ni katika Kauli Yake Allah تعالى. |

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | وَمَا لِيَ لَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِى فَطَرَنِى وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾<br><br>***"Na kwa nini nisimuabudu yule aliye niumba na Kwake mtarejeshwa?"*** | لَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِى<br>فَطَرَنِى وَإِلَيْهِ<br>تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾ | Ni uanzaji mbaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 8 | مُّقْمَحُونَ | Wameinua vichwa vyao. |
| 2. | 12 | فِي إِمَامٍ مُّبِينٍ | Katika ubao uliohifadhiwa (*Lau Al-Mahfudhi*) |
| 3. | 39 | كَالْعُرْجُونِ الْقَدِيمِ | Ni kama karara kongwe lililokauka |
| 4. | 49 | وَهُمْ يَخِصِّمُونَ | Na watazozana kama kawaida yao |
| 5. | 59 | وَامْتَازُوا | (Watajitenga) na waumini katika kisimamo chao |
| 6. | 62 | جِبِلًّا | Muradi wake: Ni viumbe wengi |
| 7. | 75 | وَهُمْ لَهُمْ جُندٌ مُّحْضَرُونَ | Na washirikina ni askari wa miungu batili, wanakasirika kwa ajili yao na wanaihudhuria hapa duniani. |
| 8. | 82 | مَلَكُوتُ | Ufalme |

## Sura ya Assaaffati

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-An'aam. Idadi ya Aya zake ni 182 katika mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Assaffati

Hii ni katika Sura zenye Aya mia moja na zaidi "*Al-Miuun*". Ambazo Mtume صلى الله عليه وسلم alipewa kama sehemu ya Zaburi na haya yamo katika Hadithi ya Wathila bin Al-Asqaa رضي الله عنه.

### Madhumuni ya Sura

Katika Sura hii, kuna uthibitishaji wa Upwekeshaji wa Allah تعالى, na mtiririko wa ishara ambazo zinafahamisha juu ya Upekee wa Allah تعالى katika Uumbaji wa viumbe vikubwa ambavyo hakuna yeyote mwenye uthubutu wa kuviumba. Na uthibitishaji wa kufufuliwa na kulipwa. Kadhalika Sura imetaja wasifu wa hali za Washirikina siku ya Malipo na hali za Waumini. Vilevile, ndani yake kuna kumithilisha wito wa Mtume صلى الله عليه وسلم kwa kaumu yake na wito wa Mitume waliokuwa kabla yake, na vipi Allah تعالى Aliweza kunusuru Mitume wake na jambo lao kulitukuza. Pia ndani yake kuna maelezo ya hali za umma uliokadhibisha Mitume, ishara kwa Washirikina katika ubatilifu wa itikadi yao kwa Allah تعالى na kumnasabishia yeye Washirikina, kuahidiwa nusura Mtume صلى الله عليه وسلم kama ilivyo ada kwa Mitume na Waumini waliotangulia, na kwamba adhabu ya Allah تعالى itawashukia Washirikina, na mwisho mzuri utabaki kwa wamchao Allah تعالى.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | وَالصَّافَّاتِ صَفًّا | Malaika wamepanga safu mbinguni. |
| 2. | 9 | وَاصِبٌ | Ya kudumu, yenye kuogofya na kuendelea. |
| 3. | 14 | يَسْتَسْخِرُونَ | Wanawafanyia istihzai |
| 4. | 22 | وَأَزْوَاجَهُمْ | Wanaoshabihiana na wao na mithili kama wao. |
| 5. | 28 | إِنَّكُمْ كُنتُمْ | Mnaweka kizuizi baina yetu na kheri, na |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | تَأْتُونَنَا عَنِ الْيَمِينِ | mnatutahadharisha mbali na Uislamu na imani pamoja kheri. |
| 6. | 41 | رِزْقٌ مَّعْلُومٌ | Yaani pepo |
| 7. | 49 | بَيْضٌ مَّكْنُونٌ | Ni kama yai katika kiota chake limehifadhiwa halijaguswa na mikono. |
| 8. | 67 | لَشَوْبًا | Mchanganyo. |
| 9. | 70 | يُهْرَعُونَ | Mwendo unashabihiana na kukimbia (kufanya haraka) |
| 10. | 93 | فَرَاغَ | Wanafanya haraka. |
| 11. | 94 | يَزِفُّونَ | Ni jina la sanamu walikuwa wakiliabudu. |
| 12. | 125 | بَعْلًا | Walioshindwa: Kura ilimuangukia yeye. |
| 13. | 141 | الْمُدْحَضِينَ | Na akawa katika walioshindwa. |
| 14. | 165 | الصَّافُّونَ | Ndio wajipangao safu, yaani tunasimama kwa kupanga safu kwa utiifu. |

## Sura ya Swaad

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Qamar. Idadi ya Aya zake ni 88 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Swaad

Sura ya Azzumar, Ghaafir, Fuswilat, Az-Zukhruf, Ad-Dukhan, Al-Jaathiya, Al-Ahqaaf, Muhammad na Al-Hujuraati. Hizi ni katika Sura ambazo Mtume صلى الله عليه وسلم amepewa mahali pa Injili, nazo ni Sura zilizo na idadi chini ya aya mia moja "Al-Mathani". Na katika hili imethibiti Hadithi ya Wathila bin Al-Asqaah رضي الله عنه.

### Madhumuni ya Sura

Sura imetaja kuwafedhesha Washirikina juu ya kumkadhibisha Mtume صلى الله عليه وسلم na kutakabari kwao kukubali yale aliyotumwa nayo, na kuwatisha wao kuhusu yale yaliyowafika umma uliokadhibisha Mitume kabla yao, na kumliwaza Mtume kuhusu kukadhibisha kwao. Kadhalika, Sura imetaja kuhusu kuthibitisha kufufuliwa, malipo kwa waumini na kinyume chake, ni malipo kwa watu waovu na wale ambao wamewapoteza wao katika Watu waliopewa Kitabu. Vilevile, Sura imetaja upotevu wa mwanzo kupatikana, nao ni upotevu wa shetani katika kisa cha kumsujudia Adamu عليه السلام. Sura ilianza ufunguzi wake kwa kuapia kwa Qur'an Tukufu. Na kinachoapiwa ni kwamba wale waliokufuru wapo katika majivuno na upinzani. Na kila lililotajwa kuhusu hali za waliokadhibishwa, sababu yake ni majivuno yao na upinzani wao. Na hali za waumini sababu yake ni kinyume na hizo.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | عِزَّةٍ | Majivuno na kutakabari |
| 2. | 6 | امْشُوا | Endelevu katika Dini yenu |
| 3. | 16 | قِطَّنَا | Wanayostahiki katika kheri na shari |
| 4. | 17 | الْأَيْدِ | Nguvu katika elimu na amali |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 5. | 19 | مَحْشُورَةً ۖ | Walikusanywa na kuzuiwa katika anga |
| 6. | 21 | الْخَصْمِ | Watu wawili waliohasimiana |
| 7. | 31 | الصَّافِنَاتُ | Ni farasi anayesimamia miguu mitatu na ncha ya kwato ya mguu wa nne. |
| 8. | 31 | الْجِيَادُ | Wenye kukimbia haraka |
| 9. | 32 | الْخَيْرِ | Ni mali, na farasi ni katika mali. |
| 10. | 44 | وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا | Ni kichanga chenye vijiti mia moja |
| 11. | 45 | أُولِي الْأَيْدِي | Waliokuwa na nguvu katika amali njema na ibada |

## Sura ya Az-Zumar

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya 52, 53 na 54 hizi zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Sabaa. Idadi ya Aya zake ni 75 kwa mujibu wa Wanazuoni.

### Madhumuni ya Sura

Sura imetaja kushuka kwa Qur'an kwa kukariri hilo mara sita, kuthibitsha Uungu wa Allah تعالى, kubatilisha ushirikina na utetezi wa Washirikina juu ya ushirikina wao, kudai kwao kuwa Allah تعالى Ana mwana. Kadhalika, Sura imeweka wazi ubainifu wa Uumbaji wa ajabu katika hatua za Uumbaji wa Mwanadamu na wanyama. Na ubainifu wa ikhlasi ya Washirikina wakati wa kutaka hifadhi kwa Allah تعالى, pale wanaposibiwa na madhara. Vilevile, sura imetoa wito wa kutaka Qur'an izingatiwe, kuwatahadharisha Washirikina wasije wakapatwa na majanga yaliyousibu umma uliokuwa kabla yao. Pia katika Sura hii, kuna kumithilisha kufufuliwa na kuihuhisha ardhi baada ya kupatwa na ukame, na kuwaombea dua waumini wathibiti katika uchamungu. Na Sura imehitimisha kwa kusifia hali ya siku ya Kiama.

### Sababu za Kushuka Aya katika Sura Hii

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

۞ قُلْ يَٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا۟ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٣﴾

***"Sema: Enyi waja wangu walio jidhulumu nafsi zao! Msikate tamaa na rehema ya Mwenyezi Mungu. Hakika Mwenyezi Mungu Husamehe dhambi zote. Hakika Yeye ni Mwenye Kusamehe, Mwenye Kurehemu."* (39:53)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Ibin Abbasi: رضي الله عنهما Yakuwa watu katika Washirikina walikuwa wameua na kuzini sana, hivyo basi, wakamjia Muhammad صلى الله عليه وسلم wakasema: "Hakika yale unayosema na kuyalingania juu yake ni mambo mazuri, lau kama utatufahamisha kuhusu yale tuliyoyafanya huko nyuma kama yanaweza kufutwa?!" Hivyo ikashuka:

وَٱلَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَا
يَزْنُونَ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٨﴾ يُضَٰعَفْ لَهُ ٱلْعَذَابُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَيَخْلُدْ فِيهِۦ
مُهَانًا ﴿٦٩﴾ إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمْ
حَسَنَٰتٍ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧٠﴾

***68. Na wale wasio muomba mola mwengine pamoja na Mwenyezi Mungu, wala hawaui nafsi aliyo iharimisha Mwenyezi Mungu isipokuwa kwa haki, wala hawazini - na atakaye fanya hayo atapata madhara,***

***69. Atazidishiwa adhabu Siku ya Kiyama, na atadumu humo kwa kufedheheka.***

***70. Isipo kuwa atakayetubu, na akaamini, na akatenda vitendo vyema. Basi hao Mwenyezi Mungu Atayabadilisha maovu yao yawe mema. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kusamehe, Mwenye Kurehemu.***

Na ikashuka Aya:

۞ قُلْ يَٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا۟ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ
جَمِيعًا ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٣﴾

***"Sema: Enyi waja wangu walio jidhulumu nafsi zao! Msikate tamaa na rehema ya Mwenyezi Mungu. Hakika Mwenyezi Mungu Husamehe dhambi zote. Hakika Yeye ni Mwenye Kusamehe, Mwenye Kurehemu."* (39:53)**[114]

Na imekuja katika Hadithi kushuka kwa Aya zote mbili, na jambo hili linakubalika.

---

114 Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah:

يَٰعِبَادِىَ ٱلَّذِينَ أَسْرَفُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا۟ مِن رَّحْمَةِ ٱللَّهِ

***"….Enyi waja wangu walio jidhulumu nafsi zao! Msikate tamaa na rehema ya Mwenyezi Mungu***." (39:53) 114 (4810). Na Muslimu katika "Sahihi yake) Faslu ya Imamu. (122)

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 6 | فِي ظُلُمَاتٍ ثَلَاثٍ ۚ | Katika viza vitatu. |
| 2. | 39 | عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ | Mpendavyo, yaani fanyeni manavyopenda. |
| 3. | 45 | اشْمَأَزَّتْ | Huwa na kiburi. |
| 4. | 56 | السَّاخِرِينَ | Wenye kuifanyia istihzai Dini ya Allah تعالى, Kitabu Chake na Waumini. |
| 5. | 63 | مَقَالِيدُ | Funguo. |
| 6. | 67 | وَالْأَرْضُ جَمِيعًا قَبْضَتُهُ | Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema: **يقبض الله الأرض ويطوي السماوات بيمينه...."**: "*Allah Ataishika ardhi na Atazikunja mbingu kwa Mkono Wake wa kulia*…" Hadithi ameipokea Bukhari na Muslimu. |
| 7. | 75 | حَافِّينَ | Wakizunguka |

## Sura ya Ghaafir

Sura imeshuka Makka, isipokuwa Aya mbili 56–57 hizi zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Azzumar. Idadi ya Aya zake ni 85 kwa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imekusanya Misingi ya ulinganiaji katika Imani, na matumizi ya Jina la Allah تعالى, miongoni mwa sifa zake ni wito kwa Washirikina kuacha waliyokuwa nayo, ubainifu ya kuwa kujadili kwao Washirikina ni kutokana na ukaidi na Ukafiri. Na wenye kuleta mjadala katika Sura wametajwa zaidi ya mara tano. Kadhalika, Sura imetaja nasaha na mawaidha ya mtu aliyemuamini Nabii Mussa عليه السلام katika jamaa wa Firauni, na kwamba hilo linashabihiana na mawaidha ya Mtume صلى الله عليه وسلم. Vilevile Sura imetanabahisha juu ya Ishara ya Upweke wa Allah تعالى kwa ujumla, na kubatilisha ibada ya asiyekuwa Yeye, na kukumbusha neema za Allah تعالى kwa watu ili wapate kuzishukuru, na kuthibitisha juu ya Kuwepo kufufuliwa, na kumpa ithibati Mtume صلى الله عليه وسلم kwa kumuhakikishia yeye Dini hii kupata nusura katika uhai wake na baada ya kufa kwake.

### Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur’an wa Hafwi

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

Herufi ya **“Ain”** katika usomaji wa:

عٓسٓقٓ ﴿٢﴾

***“A'yn Sin Qaf”* (42:2)**

Huvutwa kwa *mada* (mwendelezo wa sauti) kwa kipimo cha Haraka nne au sita katika njia ya Usomaji wa Ash-Shatibi. Na kwa upande wa usomaji wa Attayiba husomwa kwa kipimo cha haraka nne.

**Aya ambazo Si Ruhusa Kuziunganisha Mbele Yake**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | وَكَذَٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ ٦ ٱلَّذِينَ يَحۡمِلُونَ ٱلۡعَرۡشَ وَمَنۡ حَوۡلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيُؤۡمِنُونَ بِهِۦ<br><br>***6. Namna hivi limewathibitikia makafiri neno la Mola wako Mlezi ya kwamba wao ni watu wa Motoni.***<br>***7. Wale wanaobeba A'rshi, na wanao izunguka, wanamsabihi na kumhimidi Mola wao Mlezi, na wanamuamini,*** | Huharibu maana |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno**

| No. | aya | Neno | Maana ya Aya |
|---|---|---|---|
| 1. | 3 | ذِي الطَّوْلِ | Mwenye Neema na Fadhila. |
| 2. | 29 | أُرِيكُمْ إِلَّا مَا أَرَىٰ | Haya ninayowaambia na kuwaelekeza si mengine ila ni yale niliyoyaona mwenyewe. Na hakika Firauni amesema uongo. |
| 3. | 51 | وَيَوْمَ يَقُومُ الْأَشْهَادُ | Siku ya Kiama nusura itakuwa kubwa zaidi na ya wazi. Mujahidi amesema: Neno **"الأشهاد"** *Al-Ash'haad*" Yaani Malaika. |
| 4. | 62 | فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ | Vipi mnawaabudu asiyekuwa Yeye katika Masanamu, ambayo hayawezi kuumba chochote, bali hayo yameumbwa kwa kuchongwa. |

## Sura ya Fussilat

Sura hii imeshuka Makka, imeshuka baada ya Sura ya Ghaafir. Idadi ya Aya zake ni 54 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imetaja hadhi ya Qur'an na kuashiria juu ya kushindwa makafiri kuipinga Qur'an. Kadhalika Sura imetaja muongozo wa Qur'an na kwamba hiyo imehifadhiwa na kuingizwa batili ndani yake, washirikina wameipokea Qur'an kwa kuichukia. Vilevile, Sura imetaja hila za Washirikina na kuwafedhehesha wao kutokana na ukafiri wao, na kuwaonya wao kuhusu yaliyowakuta umma uliokadhibisha, miongoni mwa adhabu ya dunia na akhera, na kuwatahadha -risha wao na shetani wa kibinadamu na kijini. Pia katika sura hii, kuna amri kwa Mtume صلى الله عليه وسلم kuamiliana nao katika yale ambayo ni mazuri, na kuvumilia ufedhuli wao, na kujikinga kwa Allah تعالى katika Uumbaji wa viumbe, na ubainifu wa kufufuliwa watu. Pia Sura inampa Mtume صلى الله عليه وسلم ithibati pamoja na Waumini kusaidiwa na Allah تعالى kwa Kuteremsha Malaika na Wahyi na Kuwapa biashara Waumini.

### Sababu ya Kushuka kwa Aya katika Sura Hii

Katika sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya: Allah تعالى Amesema:

وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَآ أَبْصَـٰرُكُمْ وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَـٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٢﴾ وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِى ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَىٰكُمْ فَأَصْبَحْتُم مِّنَ ٱلْخَـٰسِرِينَ ﴿٢٣﴾

***22. Na hamkuwa wenye kujificha hata masikio yenu, na macho yenu, na ngozi zenu, zisikushuhudilieni.Lakini mlidhani kwamba Mwenyezi Mungu Hayajui mengi katika mliyo kuwa mkiyatenda.***
***23. Basi hiyo dhana yenu mliyokuwa mkimdhania Mola wenu Mlezi. Imekuangamizeni; na mmekuwa miongoni mwa walio khasiri.*** **(41:22 – 23)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari, Muslimu, At-Tirmidhi, Ahmad na wengineo kutoka kwa Ibin Masoud رضي الله عنهما amesema: "Walikusanyika karibu na Ka'aba Makuraishi wawili na Mthaqifi mmoja, au Watu wawili kutoka kabila la Thaqifi na mmoja kutoka kabila la Kuraishi. Matumbo yao ni makubwa na uelewa wao ni mdogo, hivyo mmoja akasema, 'Hivi haya tunayoyasema Allah

تعالى kweli Anayasikia?" Mmoja wao akasema: "Kama tukipaza sauti atakuwa Anasikia, na kama tukiongea kwa siri atakuwa Hasikii." Mwengine naye akasema: "Ikiwa Allah تعالى Anasikia tunayodhihirisha basi Yeye Anasikia hata tukizungumza kwa siri." Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ

***"Na hamkuwa wenye kujificha ..."* (41:22)**[115]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 5 | فِي أَكِنَّةٍ | Katika kifuniko kilichozibwa |
| 2. | 30 | اسْتَقَامُوا | Wamemtakasia amali Allah تعالى |
| 3. | 49 | لَّا يَسْأَمُ | Hachoki |
| 4. | 51 | وَنَأَىٰ بِجَانِبِهِ | Na akajifanya mkubwa katika kunyenyekea maamrisho ya Allah تعالى. |
| 5. | 51 | فَذُو دُعَاءٍ عَرِيضٍ | Hurefusha kuomba katika kadhia moja. |
| 6. | 53 | فِي الْآفَاقِ | Katika funguzi na kudhihiri Uislamu katika majimbo na juu ya Dini zingine. |

[115] Bukhari ameinukuu katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah تعالى (4817). Na Muslimu katika sahihi yake Faslu ya sifa za Wanafiki na Hukumu zao" (2775)

## Sura ya Ash-Shuuraa

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 23, 24, 25 na 27, Aya hizi zimeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya Sura ya Fuswilati. Idadi ya Aya zake ni 53 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura inatoa changamoto kwa wakosoaji walete mfano wa Qur'an, na kwamba Qur'an imetoka kwa Allah تعالى, ubainifu kuwa Wahyi kwa Muhammad صلى الله عليه وسلم ni sawa na Wahyi ulioteremshwa kwa Mitume wengine wa Kabla yake. Na kwamba Allah تعالى Hakutuma Mitume kuwapa Wahyi ila Wanadamu. Na Washirikina hawana hoja yoyote kwao isipokuwa kuwaiga viongozi wa ukafiri. Kadhalika Sura imewatahadharisha wao na adhabu ya siku ya Kiama na kukurubia kwa Kiama. Kumliwaza Mtume صلى الله عليه وسلم ya kuwa Allah تعالى Ndiye Atakayetawalia malipo ya wakadhibishaji. Na kuwakumbusha wao na Neema ya Allah تعالى, na kuwatahadharisha wao na kuacha kutafuta visingizio vya kuikufuru neema hiyo kwa kutenda amali mbaya. Na Sura imehitimisha kwa tamko lenye kujumuisha maana ya utegemezi kwa Allah تعالى na kungojea Hukumu Yake.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 11 | وَمِنَ الْأَنْعَامِ أَزْوَاجًا ۖ | Na Amewaumbia katika wanyama wafugwao aina nane. |
| 2. | 16 | دَاحِضَةٌ | Ubatilifu wake. |
| 3. | 20 | حَرْثَ الْآخِرَةِ | Amali ya akhera. |
| 4. | 23 | حُسْنًا ۚ | Ujira na thawabu. |
| 5. | 33 | فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ | Vinakuwa vimetulizana haviji wala haviendi, bali vimesimama tuli. |
| 6. | 34 | أَوْ يُوبِقْهُنَّ | Na lau Angelitaka Angeliyaangamiza majahazi na Akayagharikisha. |
| 7. | 52 | رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ | Yaani Qur'an. |

## Sura ya Az-Zukhrufu.

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 54 hii imeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya As-Shuraa. Idadi ya Aya zake ni 89 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Muujiza uliopo katika Qur'an, na kwamba ni ishara ya kweli ya Mtume صلى الله عليه وسلم katika yale aliyokuja nayo. Na katika madhumuni yake muhimu ni hali ya Washirikina inayoshangaza, pale wanapojumuisha baina ya kukiri kwao kuwa Allah تعالى Ndiye Muumba, kisha wanayaabudu masanamu kinyume chake, na kudai kwao kuwa Allah تعالى Ana mabinti. Kadhalika Sura imebainisha ubatilifu wa vile vinavyoabudiwa kinyume na Allah تعالى, Allah تعالى Amewatahadharisha wao wasihadaike kwa kupewa muda wa kuishi. Pia sura imetaja Utume wa Ibrahim عليه السلام, Mussa na Issa عليه السلام, na Ibrahimu عليه السلام amehusishwa katika Sura kwa kulifanya tamko la Tawhidi kuwa ni lenye kubaki baada yake na akawatahadharisha wao na adhabu ya akhera baada ya kufufuliwa.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 13 | مُقْرِنِينَ | Wenye kuweza |
| 2. | 22 | أُمَّةٍ | Neno Umma hapa: Maana yake ni Dini |
| 3. | 31 | مِّنَ الْقَرْيَتَيْنِ | Yaani mji wa Makka na Taif |
| 4. | 54 | فَاسْتَخَفَّ قَوْمَهُ | Alizidunisha akili zao hivyo basi akawalingania katika upotevu |
| 5. | 55 | آسَفُونَا | Ametughadhibisha Sisi |
| 6. | 61 | لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ | Kushuka kwake kwa Ishara za Kiama hujulikanwa kuwa kipo karibu |
| 7. | 63 | بِالْحِكْمَةِ | Kwa Utume |
| 8. | 79 | وَأَزْوَاجُكُمْ | Wenza wenu, yaani wake zenu |

## Sura ya Ad-Dukhaan

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura Az-Zukhrufu. Idadi ya Aya zake ni 59 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imetaja Qur'an na utukufu wake, na utukufu wa wakati wa kushuka kwake, nao ni usiku wenye cheo, ili hilo lipate kuwa ni tangazo ya kuwa Qur'an inatoka kwa Allah تعالى na uthibitisho wa ujumbe wa Muhammad صلى الله عليه وسلم. Hivyo, basi Qur'an ikawaonya wao kuhusu adhabu itakayowashukia wao, ukiongezea na yale aliyowalingania kwayo Mtume صلى الله عليه وسلم juu yao. Kadhalika Sura imewapigia mfano wao na umma uliokadhibisha Mitume yao. Hivyo basi adhabu ikawashukia. Mfano wa Kaumu ya Firauni na Taubbai. Na sura imehitimisha kwa kufungamanisha moyo wa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم kusubiri nusura, na makafiri kusubiri kushindwa.

**Sababu za Kushuka Aya katika Sura Hii**

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya. Allah تعالى Amesema:

فَٱرۡتَقِبۡ يَوۡمَ تَأۡتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٖ مُّبِينٖ ﴿١٠﴾ يَغۡشَى ٱلنَّاسَۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿١١﴾ رَّبَّنَا
ٱكۡشِفۡ عَنَّا ٱلۡعَذَابَ إِنَّا مُؤۡمِنُونَ ﴿١٢﴾ أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكۡرَىٰ وَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مُّبِينٞ ﴿١٣﴾ ثُمَّ
تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَقَالُواْ مُعَلَّمٞ مَّجۡنُونٌ ﴿١٤﴾ إِنَّا كَاشِفُواْ ٱلۡعَذَابِ قَلِيلًاۚ إِنَّكُمۡ عَآئِدُونَ ﴿١٥﴾ يَوۡمَ
نَبۡطِشُ ٱلۡبَطۡشَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ﴿١٦﴾

***10. Basi ingoje siku ambayo mbingu zitakapoleta moshi ulio dhaahiri,***

***11. Utakao wafunika watu: Hii ni adhabu chungu!***

***12. Mola wetu Mlezi! Tuondolee adhabu hii. Hakika tutaamini.***
***13. Nini faida ya kukumbuka kwao? Na alikwisha wafikia Mtume mwenye kubainisha.***
***14. Na wao wakamgeuzia uso, na wakasema: Huyu amefunzwa, naye ni mwendawazimu.***
***15. Hakika Sisi Tutaiondoa adhabu kidogo, lakini nyinyi kwa yakini mtarejea vile vile!***

***16. Siku Tutayoyashambulia mashambulio makubwa, bila ya shaka Sisi ni wenye Kutesa.*** **(44:10 – 16)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Ibin Masoud رضي الله عنهما amesema: ‘Makurayshi walipomuasi, Mtume صلى الله عليه وسلم aliwaombea balaa la ukame na njaa mithili ya ukame wa Nabii Yusufu عليه السلام. Hivyo basi wakapatwa na ukame na shida hadi ikafikia hatua ya wao kula mifupa. Hivyo ikawa mtu hutazama mbinguni na huona baina yake na mbingu kama kuna mithili ya moshi na ukungu kutokana na shida ya ukame. Hivyo basi Allah تعالى Akateremsha:

فَٱرۡتَقِبۡ يَوۡمَ تَأۡتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٖ مُّبِينٖ

***“Basi ingoje siku ambayo mbingu zitakapoleta moshi uliodhaahiri,”*** **(44:10)**

Na akaendewa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akaambiwa: “‘Waombee Mudhar ili mvua kuwanyeshea, kwani bila ya shaka wamepata shida.’ Hivyo basi Mtume صلى الله عليه وسلم akawaombea mvua iwanyeshee na ikawanyeshea.” Katika hilo ikashuka Aya hii.[116]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 3 | لَيْلَةٍ مُّبَارَكَةٍ ۚ | Nao ni usiku wenye cheo katika mwezi Mtukufu wa Ramadhani. |
| 2. | 16 | الْبَطْشَةَ الْكُبْرَىٰ | Nayo ni siku ya Kiama, siku ya vita vya Badri vilevile ni siku ya mashambulizi. |
| 3. | 19 | لَّا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ ۖ | Msitakabari mkaacha kufuata Aya Zake. |
| 4. | 24 | رَهْوًا ۖ | Katika hali yake imeachana. |
| 5. | 37 | قَوْمُ تُبَّعٍ | Na jina lake ni As’ad nao ni katika Sabaa |
| 6. | 47 | سَوَاءِ الْجَحِيمِ | Katikati yake |

[116] Hadithi ameinukuu Bukhari katika “Sahihi yake” Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka (**Qur’an 44:11**) (4821). Na Muslimu katika “Sahihi yake” Faslu ya Sifa za Wanafiki na hukumu zao. (2798)

## Sura ya Al-Jaathiya

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 14 imeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Ad-Dukhaan. Idadi ya Aya zake ni 37 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imeanza na Muujiza wa Qur'an, na kwamba Qur'an imekuja na Ukweli, kuthibitisha Upweke wa Allah تعالى katika Uungu Wake. Kadhalika sura imewakosoa Washirikina pale walipojitengenezea wao wenyewe miungu mingine asiyekuwa Allah تعالى kwa utashi wao, na wakapinga kufufuliwa. Na kutishwa kwao kupata hasara siku ya malipo, na kuwataka Waislamu wachukie uovu wa Makafiri kwao wao, kuelezea baadhi ya vituko vya kutisha vya siku ya Kiama. Kadhalika, Sura imempa Mtume صلى الله عليه وسلم ithibati ya kuwa kadhia ya Sharia yake ni kama kadhia ya Sharia ya Nabii Mussa عليه السلام asirudi nyuma kutokana na upinzani, kwani hilo haliichafui Sharia hiyo wala lile ambalo amekuja nalo, na wala asikatishwe tama na wapinzani, na wala wingi wao usimtishe kwani hauna uzito wowote wingi wao mbele ya Allah تعالى.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| **No.** | **Namba ya Aya** | Neno | **Maana Yake** |
|---|---|---|---|
| 1. | 21 | اجْتَرَحُوا السَّيِّئَاتِ | Waliotenda katika dhambi. |
| 2. | 28 | جَاثِيَةً ۚ | Umepiga magoti kutokana na shida na ukubwa wa siku hiyo. |

## Sura ya Al-Ahqaaf

Sura imeshuka Maka, isipokuwa Aya ya 10, 15 zimeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya Sura ya Al-Jaathiya. Idadi ya Aya zake ni 35 kwa Mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imeashiria Muujiza wa Qur'an kuthibitisha ya kwamba imeteremshwa kutoka kwa Allah تعالى, uthibitisho wa Uumbaji madhubuti wa mbingu na ardhi ni ushahidi wa kupwekeka kwa Allah تعالى katika Uungu, na kubatilisha uungu wa masanamu wa washirika, kuthibitisha malipo baada ya kufufuliwa, uthibitisho wa ujumbe wa Muhammad صلى الله عليه وسلم, na kushuhudiwa na shahidi katika Wana wa Israili naye ni Abdillahi bin Salaam. Kadhalika, Sura imewasifia wale walioamini na kutaja baadhi ya sifa zao, ambazo zipo kinyume kabisa na sifa za Makafiri. Vilevile, Sura imetaja kuamini majini. Na Sura imehitimisha kwa kumpa Mtume صلى الله عليه وسلم ithibati na kuchukua mazingatio kwa upotevu wa washirikina pamoja na nguvu yao, na Allah تعالى Amewaadhibu wao kwa sababu ya ukafiri wao, na wala wafuasi wao hawakuwasaidia wao na jambo lolote.

**Maneno ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِۦ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ فَـَٔامَنَ وَٱسْتَكْبَرْتُمْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠﴾<br>***Sema: Mnaonaje yakiwa haya ni kweli*** | إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى | Ni kisimamo kibaya kinachokanusha sifa ya uongofu kwa Allah تعالى. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***yametoka kwa Mwenyezi Mungu, nanyi mmeyakataa, na akashuhudia shahidi miongoni mwa Wana wa Israili juu ya mfano wa haya, na akaamini, na nyinyi mnafanya kiburi? Hakika Mwenyezi Mungu Hawaongoi watu wenye kudhulumu.* (46:10)** | | |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 9 | مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ الرُّسُلِ | Mimi sio Mtume صلى الله عليه وسلم wa mwanzo, bali wamekuja Mitume kabla yangu, vipi mnanikanusha! |
| 2. | 15 | حَمَلَتْهُ أُمُّهُ كُرْهًا | Mama yake amechukua mimba yake kwa taabu. |
| 3. | 21 | بِالْأَحْقَافِ | Ni mlima wa changarawe. |
| 4. | 27 | وَصَرَّفْنَا الْآيَاتِ | Tumezibainisha na kuziweka wazi. |
| 5. | 28 | إِفْكُهُمْ | Uongo wao. |

## Sura ya Muhammad

Sura hii imeshuka Madina, isipokuwa Aya ya 13, imeshuka njiani wakati wa Mtume صلى الله عليه وسلم kuhama. Sura imeshuka baada ya Sura ya Al-Hadid. Idadi ya Aya zake ni 38 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Jambo kubwa ambalo limebainishwa katika Sura hii, ni kuhamasisha juu ya kupigana na Washirikina, na Waislamu kushajiika na thawabu za Jihadi, na kwa Waumini waliopigana Jihadi kuingia Peponi na wasifu wa pepo hiyo kwao. Kama ambavyo Sura imekaripia Washirikina na kutoa ahadi ya ya kuwa wataingia motoni na wasifu wa moto watakaouingia. Vilevile, Sura imewahofisha Wanafiki ya kuwa Allah تعالى Humfahamisha Mtume wake kuhusu alama zao, na kuwatahadharisha Waislamu kuhusu wao. Sura imehitimisha kuashiria ahadi ya Allah تعالى kwa Waumini kwa kupata nguvu ya utawala, na ikawatahadharisha na ufisadi na kuvunja undugu.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 15 | غَيْرِ آسِنٍ | Yasiyobadilika harufu yake |
| 2. | 16 | آنِفًا ۚ | Sasa hivi |
| 3. | 21 | عَزَمَ الْأَمْرُ | Hali imekuwa nzito na vita vimedhihiri |
| 4. | 29 | أَضْغَانَهُمْ | Chuki zao dhidi ya Waumini na husuda yao kwao |
| 5. | 35 | وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَالَكُمْ | Wala hatayafuta na kuyabatilisha matendo yenu, bali Atawalipa thawabu zake wala Hatapunguza kitu chochote katika haya. |
| 6. | 37 | فَيُحْفِكُمْ | Kukushikilieni |

## Sura ya Al-Fat'hi

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Al-Jumu'a. Sura hii imeshuka njiani baada ya kuondoka kutoka katika Mkataba wa Hudaibiya. Idadi ya Aya zake 29 kwa mtazamo wa wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Zaidi bin Aslam رضي الله عنه kutoka kwa baba yake, kuwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alikuwa akitembea katika baadhi ya Safari zake, na Umar bin Al-Khattab رضي الله عنهما huku akitembea pamoja naye usiku, Umar رضي الله عنه akamuuliza jambo fulani lakini Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم hakumjibu, kisha Umar رضي الله عنه akamuuliza tena, Mtume صلى الله عليه وسلم hakujibu, kisha Umar رضي الله عنه akamuuliza tena lakini Mtume صلى الله عليه وسلم hakumjibu.

Umar رضي الله عنه akajisemea: 'Mama yako amekula hasara Ewe Umar, رضي الله عنه umezidisha kumuuliza Mtume صلى الله عليه وسلم mara tatu, mara zote hizo hakujibu.' Umar رضي الله عنه akasema: 'Nikamuendesha Ngamia wangu hadi nilipokuwa mbele ya watu, na nikaogopa Qur'an kushuka kunihusu mimi, haukupita muda hadi niliposikia mtu akiniita kwa sauti ya juu kabisa.' Akasema: Nikasema, 'Nimehofia kuwa huenda Qur'an imeshuka kuhusu kadhia yangu.' Akasema: 'Nikamjia Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم nikamsalimia akasema:

"لَقَدْ أنْزِلَتْ عَلَيَّ اللّيْلَةَ سُوْرَةٌ لَهِيَ أَحَبّ إلَيَّ مِمَّا طَلَعَتْ عَلَيْه الشّمْسُ"

*"Hakika imeteremshwa juu yangu usiku huu Sura yenye kupendeza zaidi kwangu kuliko vile vyote vinavyoangaziwa na Jua."*

Kisha akasoma:

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ﴿١﴾

***"Hakika Tumekufungulia Ushindi wa dhaahiri."* (48:1)**[117]

### Madhumuni ya Sura

Katika Sura hii kuna bishara kwa Waumini katika uzuri wa matokeo ya Mkataba wa Hudaibiya, na kwamba Mkataba huo ni nusura na ushindi.

---

[117] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Fadhila za Qur'an, Mlango wa Ubora wa Sura ya Al-Fat'hi (5012).

Kadhalika, sura imetaja ubora kwa aliyehudhuria Mkataba huo, na fedheha kwa aliyerudi nyuma miongoni mwa Mabedui, na kusemwa kwao na sifa ya woga, tama na kumfikiria vibaya Allah تعالى. Vilevile, kuna kutaja kukataaa kushiriki kwao vita vya Khaibar, na kuwahabarisha wao kwamba wataitwa katika Jihadi nyingine, wakikubali kushiriki watasamehewa kitendo chao cha kukaa nyuma katika Mkataba wa Hudaibiya. Kadhalika, kuna ahadi kwa Mtume صلى الله عليه وسلم kuhusu ushindi mwingine mkubwa zaidi.

**Sababu ya Kushuka Aya katika Sura Hii**

Katika Sura hii kuna sababu mbili za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

لِّيَغْفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢﴾

***"Ili Mwenyezi Mungu Akusamehe makosa yako yaliyotangulia na yajayo, na Akutimizie Neema Zake, na Akuongoe katika njia iliyonyooka"* (48:2)**

Hadi Kauli Yake Allah تعالى:

لِّيُدْخِلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٥﴾

***"Ili Awaingize Waumini wanaume Na Waumini wanawake katika Bustani zipitazo Mito kati yake, wadumu humo, na Awafutie makosa yao. Na huko ndiko kufuzu kukubwa mbele ya Mwenyezi Mungu."* (48:5)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu na At-Tirmidhi kutoka kwa Anasi رضي الله عنه amesema: Aya hii:

لِّيَغْفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ ﴿٢﴾

***"Ili Mwenyezi Mungu Akusamehe makosa yako yaliyotangulia…."* (48:2)**

Imeteremshwa kwa Mtume صلى الله عليه وسلم akirejea kutoka Hudaibiya. Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"لَقَدْ أُنْزِلَتْ عَلَيَّ آيَةٌ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمّا عَلَى الأرض"**

*"Hakika imeteremshwa juu yangu "Aya" inayopendeza zaidi juu yangu kuliko vilivyomo juu ya ardhi"*

Kisha Mtume صلى الله عليه وسلم akawasomea, wakasema: 'Ni jambo zuri na la kupongezwa ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم! Hakika Allah تعالى Ameshakubainishia wewe utakachofanyiwa na Yeye, je utakuwaje upande wetu sisi? Ikashuka juu yake:

لِّيُدْخِلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ۝

***"Ili Awaingize Waumini wanaume na Waumini wanawake katika Bustani zipitazo mito kati yake, wadumu humo, na Awafutie makosa yao. Na huko ndiko kufuzu kukubwa mbele ya Mwenyezi Mungu."* (48:5)**[118]

2. Allah تعالى Amesema:

وَهُوَ ٱلَّذِى كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ مَكَّةَ مِنۢ بَعْدِ أَنْ أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا

***"Na Yeye ndiye Aliyeizuia mikono yao kwenu, na mikono yenu kwao, katika bonde la Makka baada ya Kukupeni Ushindi juu yao. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kuyaona myatendayo."* (48:24)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu, At-Tirmidhi na An-Nasai kutoka kwa Anasi رضي الله عنه amesema: Kwamba Makafiri wa Makka wapatao thamanini walishuka kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم kupitia jabali la Tan'iim huku wakiwa wamesheheni silaha za vita, wanataka kumvamia Mtume صلى الله عليه وسلم na Maswahaba wake, akawateka wao kirahisi na akawaacha bila ya kuwaua. Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

وَهُوَ ٱلَّذِى كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ مَكَّةَ مِنۢ بَعْدِ أَنْ أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ

***"Na Yeye Ndiye Aliyeizuia mikono yao kwenu, na mikono yenu kwao, katika bonde la Makka baada ya Kukupeni Ushindi juu yao."* (48:24)**[119]

[118] Hadithi imenukuliwa na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Jihadi na Sira (1786), na At-Tirmidhi katika "Sunan yake" Faslu ya Tafsiri, Sura ya Al-Fat'hi (3263). Na hili ni tamko lake.

[119] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Jihadi na Sira (1808)

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 9 | وَتُعَزِّرُوهُ | Mumtukuze yeye |
| 2. | 9 | وَتُوَقِّرُوهُ | Mumheshimu yeye |
| 3. | 9 | وَتُسَبِّحُوهُ | Mumtukuze Allah تعالى |
| 4. | 25 | مَّعَرَّةٌ | Dhambi na makosa |
| 5. | 25 | لَوْ تَزَيَّلُوا | Lau wangewalitenganisha Makafiri na Waumini ambao wapo nao. |
| 6. | 26 | وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوَىٰ | Na akawalazimisha neno la uchamungu. Hadithi imepokewa kutoka kwa Mtume صلى الله عليه وسلم: "لاإله إلاالله"<br>Neno lenyewe ni: "*Hapana Mola apasaye kuabudiwa kwa haki isipokuwa Allah*" (Sahihi ameinukuu At-Tirmidhi 3265). |
| 7. | 28 | بِالْهُدَىٰ | Kwa elimu yenye manufaa |
| 8. | 28 | وَدِينِ الْحَقِّ | Amali njema |
| 9. | 29 | شَطْأَهُ | Chipukizi lake |
| 10. | 29 | فَآزَرَهُ | Ukalitia nguvu |
| 11. | 29 | فَاسْتَغْلَظَ | Ukakua na kurefuka |

## Sura ya Al-Hujuraati

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Al-Mujaadila. Idadi ya Aya zake 18 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura hii hufungamana na matukio ambayo ndio sababu ya kushuka ndani yake hukumu na Adabu, miongoni mwao ni kuwafunza Waislamu baadhi ya mambo yanayopasa juu yao katika kuwa na Adabu pindi wanapokuwa na Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم na kuwa na uhakika wakati wa kusambaza taarifa, na kujiepusha na tabia za Makafiri. Kadhalika, Sura imeangazia amri ya kusuluhisha baina ya Waislamu wanaopigana, na ubainifu wa kuwa wao ni ndugu, licha ya kutokea mapigano baina yao, na ubainifu wa vipi muamala mzuri unatakiwa baina ya Waislamu katika hali ya siri na dhahiri.

**Sababu za Kushuka Aya katika Sura Hii**

Katika Sura hii kuna sababu mbili za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١

***"Enyi mlioamini! Msitangulie mbele ya Mwenyezi Mungu na Mtume wake, na mcheni Mwenyezi Mungu. Hakika Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kusikia, Mwenye Kujua."* (49:1)**

Hadi Kauli Yake Allah تعالى:

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ صَبَرُواْ حَتَّىٰ تَخۡرُجَ إِلَيۡهِمۡ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

***" Na lau wao wangeli ngojea mpaka uwatokee ingelikuwa kheri kwao. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Maghfira, Mwenye Kurehemu."* (49:5)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na wengine kupitia njia ya Ibin Juraiji kutoka kwa Ibin Abuu Mulaika, kwamba Abdillahi bin Zubeir alimfahamisha kuwa msafara wa Banuu Tamimi ulikuja kwa Mtume صلى الله عليه وسلم, Abubakar رضي الله عنه akasema: Nashauri uongozi apewe Al-Qa'aqa'a bin Habisi. Umar رضي الله عنه naye akashauri uongozi apewe Al-Aqra'a bin habisi" Abubakar رضي الله عنه

akasema (kumwambia Umar رضي الله عنه): 'Hukuwa na lingine ila kunipinga?!' Umar رضي الله عنه akasema: 'Sikuwa na nia ya kukupinga." Hivyo basi wakajadiliana hadi sauti zao zikawa juu, hivyo ikashuka Kauli Yake Allah تعالى katika hilo:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيْنَ يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۖ ﴿١﴾

***"Enyi mlioamini! Msitangulie mbele ya Mwenyezi Mungu na Mtume wake."* (49:1)**

Hadi Kauli Yake Allah تعالى:

وَلَوْ أَنَّهُمْ صَبَرُواْ

***" Na lau wao wangeli ngojea."* (49:5)[120]**

2. Allah تعالى Anasema:

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱقْتَتَلُواْ فَأَصْلِحُواْ بَيْنَهُمَا ۖ فَإِنۢ بَغَتْ إِحْدَىٰهُمَا عَلَى ٱلْأُخْرَىٰ فَقَٰتِلُواْ ٱلَّتِى تَبْغِى حَتَّىٰ تَفِىٓءَ إِلَىٰٓ أَمْرِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن فَآءَتْ فَأَصْلِحُواْ بَيْنَهُمَا بِٱلْعَدْلِ وَأَقْسِطُوٓاْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ﴿٩﴾

***"Na ikiwa makundi mawili katika Waumini yanapigana, basi yapatanisheni. Na likiwa moja la hao linamdhulumu mwenzie, basi lipigeni linalo dhulumu mpaka lirejee kwenye amri ya Mwenyezi Mungu. Na likirudi basi yapatanisheni kwa uadilifu. Na hukumuni kwa haki. Hakika Mwenyezi Mungu Anawapenda wanao hukumu kwa haki."* (49:9)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Anasi bin Maliki رضي الله عنه kwamba Mtume صلى الله عليه وسلم alipanda Punda na akaenda kwa Abdillahi bin Ubayi رضي الله عنه, akasema: 'Niondokee hapa, harufu mbaya ya Punda wako inanikera." Mtu mmoja katika Answari akasema: 'Naapa kwa Allah تعالى! Punda wa Mtume صلى الله عليه وسلم ana harufu nzuri kuliko wewe." Mtu mmoja katika watu wa Abdillah akakasirika, na kila mmoja kati ya watu wake walighadhibika, kutokea hapo mapigano yakaanza kwa kutumia makumbi ya mitende, mikono na viatu. Hivyo ikashuka Aya katika kadhia hiyo:

[120] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu vita (4367)

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱقۡتَتَلُواْ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَاۖ

***"Na ikiwa makundi mawili katika Waumini yanapigana, basi yapatanisheni."* (49:9)[121]**

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | لَا تُقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيِ اللَّهِ وَرَسُولِهِۖ | Msiharakishe kufanya vitu mbele yake, bali mfuateni yeye katika mambo yote. |
| 2. | 3 | امْتَحَنَ اللَّهُ قُلُوبَهُمْ لِلتَّقْوَىٰۚ | Allah تعالى Amezisafisha nyoyo zao kwa Ikhlasi na Akazijaalia kuwa zinastahili jambo hilo. |
| 3. | 4 | الْحُجُرَاتِ | Katika nyumba za wake zake Mtume صلى الله عليه وسلم |
| 4. | 11 | وَلَا تَلْمِزُوا أَنفُسَكُمْ | Msivunjiane heshima baadhi yenu juu ya wengine. |
| 5. | 14 | لَا يَلِتْكُم | Hatakupunguzieni |
| 6. | 14 | مِّنْ أَعْمَالِكُمْ | Katika ujira wenu |

[121] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya kutoleana Salamu, Mlango wa Kusalimia katika baraza iliyokuwa na Mchanganyiko baina ya Waislamu na Washirikina (6254). Na Muslimu kaitka "Sahihi yake" Faslu ya Jihadi na Sira.

## Sura ya Qaaf

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya 38 imeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya Sura ya Al-Mursalaat. Idadi ya Aya zake ni 45 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Jabir bin Samara رضي الله عنه amesema: Kwamba Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwa akisoma:

ق ۚ وَالْقُرْآنِ الْمَجِيدِ ﴿١﴾

***"Qaaf. Naapa kwa Qur'ani tukufu!"* (50:1)**

Katika Swala ya Alfajiri. Na Swala yake baada ya hapo hufanya tahafifu.[122]

### Madhumuni ya Sura

Sura imetaja jambo la Qur'an, na Washirikina kumkadhibisha Mtume صلى الله عليه وسلم, na karipio la Makafiri kufikwa na yaliyowafika umma uliokadhibisha adhabu, na kuthibitisha kufufuliwa, na kwamba jambo hilo sio kubwa sana ukilinganisha na kuumba. Kadhalika Sura imetaja vituko vya siku ya Kiama, na kutaja miadi kwa Waumini kupata neema za akhera, na Waumini kukubali suala la kufufuliwa, na kwamba wao ndio wanaowaidhika na Qur'an. Vilevile Sura imetaja kuliwazwa kwa Mtume صلى الله عليه وسلم na kuenea elimu ya Allah تعالى kwa vitu na nafsi zilizojificha.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 5 | مَّرِيجٍ | Yeye kuhitalifiana, kuchanganya na kutatiza |
| 2. | 14 | وَأَصْحَابُ الْأَيْكَةِ | Hao ni watu wa Nabii Shuaib عليه السلام |
| 3. | 27 | قَرِينُهُ | Ni shetani aliyesalitiwa naye |

[122] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala (458)

| | | | |
|---|---|---|---|
| 4. | 36 | فَنَقَّبُوا فِي الْبِلَادِ | Wakatembea katika miji wanatafuta riziki na kipato. |
| 5. | 36 | هَلْ مِن مَّحِيصٍ | Je, wana kimbilio jingine la kuikwepa Hukumu ya Allah تعالى na kudura yake? Na je adhabu ya Allah تعالى itawakosa baaada ya kustahili kuipata. |
| 6. | 37 | قَلْبٌ | Akili wanayoitumia katika kufahamu |

## Sura ya Ad-Dhaariyaat

Sura imeshuka Makka baada ya kushuka Sura Al-Ah'qaaf. Na idadi ya Aya zake ni 60 kwa mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii

Ubora uliojiri katika Sura hii ni Hadithi ya Wathila bin Al-As'qaa رضي الله عنه ambayo imeshapita maelezo yake.

### Madhumuni ya Sura

Sura imejumuisha uhakika wa watu kufufuliwa, na kubatilisha madai ya Makafiri wenye kukanusha kufufuliwa na Ujumbe wa Muhammad صلى الله عليه وسلم, na kuahidiwa wao adhabu itakayowafitini wao. Na Waumini kuahidiwa neema ya milele. Kadhalika, Sura imebainisha uthibitisho wa Upweke wa Allah تعالى, na kuwepo kufufuliwa na kutahadharishwa yasije kuwakuta yale yaliyowatokea umma uliokadhibisha Mitume wa Allah. Vilevile Sura imewataka Washirikina kumrejea Allah تعالى na kumsadikisha Mtume wake صلى الله عليه وسلم, na kuachana na ushirikina na kuchukia kwao kumfuata Mtume صلى الله عليه وسلم.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno Katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | وَالذَّارِيَاتِ ذَرْوًا | Naapa kwa pepo zinazo tawanya |
| 2. | 2 | فَالْحَامِلَاتِ وِقْرًا | Mawingu yanayobeba maji |
| 3. | 3 | فَالْجَارِيَاتِ يُسْرًا | Majahazi yanayotembea kwa wepesi katika maji |
| 4. | 4 | الْمُقَسِّمَاتِ أَمْرًا | Malaika wanaoshuka na maamrisho ya Allah تعالى ya Kisharia na Kimaumbile ya dunia |
| 5. | 6 | الدِّينَ | Hisabu na malipo |
| 6. | 7 | وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الْحُبُكِ | Zenye uzuri wa kuvutia na kulingana sawa |
| 7. | 11 | فِي غَمْرَةٍ | Katika ukafiri na shaka |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 8. | 17 | مَا يَهْجَعُونَ | Yaani usingizi wao |
| 9. | 22 | رِزْقُكُمْ | Yaani mvua |
| 10. | 22 | وَمَا تُوعَدُونَ | Yaani Pepo |
| 11. | 29 | صَرَّةٍ | Ukelele mkali |
| 12. | 29 | فَصَكَّتْ وَجْهَهَا | Akajipiga usoni kwa kustaajabu |
| 13. | 47 | بِأَيْدٍ | Kwa nguvu |
| 14. | 53 | بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ | Lakini wao ni watu wapotevu zimeshabihiana nyoyo zao |
| 15. | 59 | ذَنُوبًا | Sehemu ya adhabu |

## Sura ya At-Tuur

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya As-Sajda. Idadi ya Aya zake ni 49 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii

Hadithi iliyonukuliwa na Jubairi bin Mut'im رضي الله عنه amesema: Nimemsikia Mtume صلى الله عليه وسلم anasoma katika Swala ya Magharibi Sura ya At-Tuur, alipofikia katika Aya hizi:

أَمْ خُلِقُوا۟ مِنْ غَيْرِ شَىْءٍ أَمْ هُمُ ٱلْخَٰلِقُونَ ﴿٣٥﴾ أَمْ خَلَقُوا۟ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ ۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ﴿٣٦﴾ أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ ٱلْمُصَۜيْطِرُونَ ﴿٣٧﴾

***35. Au wao wameumbwa pasipo kutokana na kitu chochote, au ni wao ndio waumbaji?***
***36. Au wao wameziumba mbingu na ardhi? Bali hawana yakini.***
***37. Au wanazo khazina za Mola wako Mlezi au wao ndio wenye madaraka?***
**(52:35 – 37)**

Moyo wangu ulikaribia kutaka kuruka.[123]

### Madhumuni ya Sura

Katika Sura hii, kuna vitisho vya adhabu kuwashukia wanaomkadhibisha Mtume صلى الله عليه وسلم siku ya Kiama na kupata kile walichoadhibiwa. Kwa upande mwengine Waumini wachamungu watapata walichoahidiwa katika neema na wasifu wa neema hizo. Kadhalika katika Sura hii, kuna maliwazo kwa Mtume صلى الله عليه وسلم na kubatilisha kauli za Makafiri na kusubiri kwao kufa kwa Mtume صلى الله عليه وسلم. Kadhalika, Sura imetoa changamoto kwa Makafiri na ubainifu wa kushindwa kwao kuleta mfano wa Qur'an hii, na kubatilisha kupinga kwao sana kuhusu kadhia ya kurudiwa tena kuumbwa. Pia Sura imetaja isihzai ya Makafiri kuhusu Kiama, na amri ya Mtume صلى الله عليه وسلم kumtaka awe na subira na kuwapuuza makafiri, na kumuahidi kumuunga mkono, na kumuamuru amshukuru Mola wake Mlezi katika nyakati zote.

---

[123] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa – "دون الترجمة" "*Duna Tarjama.*" (4854)

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji wa Hafswi**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayyiba. Katika usomaji wa:

أَمْ هُمُ ٱلْمُصَيْطِرُونَ ﴿٣٧﴾

"….***au wao ndio wenye madaraka…?*** **(35 – 37)**

Husomwa kwa herufi ya **"Swadi"** na **"Sin"** kwa njia mbili. Na njia iliyo mashuhuri ni kwa herufi ya **"Swadi"** kupitia usomaji wa Ash-Shatibi. Na husomwa kwa herufi ya **"Siin"** kupitia usomaji wa Attayiba.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | وَالطُّورِ | Ni mlima ambao unakuwa na miti mithili ya mlima ambao Allah تعالى Alimsemesha Nabii Mussa عليه السلام. |
| 2. | 3 | فِي رَقٍّ | Ni ngozi nyembamba ambayo huandikiwa ndani yake. |
| 3. | 13 | يُدَعُّونَ | Watakaposukumwa na kukokotwa. |
| 4. | 26 | مُشْفِقِينَ | Wenye kuogopa adhabu na mateso ya Mola wetu Mlezi. |
| 5. | 42 | هُمُ الْمَكِيدُونَ | Wafanyie wao vitimbi, hakika si vingine balaa lake huwarejea wao wenyewe. |
| 6. | 47 | عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ | Kabla ya huko akhera Tutawaadhibu wao katika dunia, na Tutawajaribu wao ndani yake kwa misiba huenda watarejea na kutubu. |
| 7. | 49 | وَإِدْبَارَ النُّجُومِ | Rakaa mbili za kabla ya Swala ya Alfajiri, hakika hizo zimeruhusiwa Kisharia wakati nyota zinapopotea. |

## Sura ya An-Najm

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya 32, hii imeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya ya Sura ya Ikhlasi. Idadi ya Aya zake ni 62 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura inathibitisha ukweli wa Mtume صلى الله عليه وسلم katika yale anayofikishiwa kutoka kwa Mola wake Mlezi, na kuthibitisha kuwa Qur'an ni Wahyi kutoka kwa Allah تعالى kupitia Malaika Jibril عليه السلام, na ubainifu wa sifa ya kushuka Jibril عليه السلام na Wahyi, na kubatilisha uungu wa masanamu ya Washirikina, na kubatilisha kauli yao katika sanamu la Lata. Kadhalika, Sura imetaja malipo kwa kila mtu aliyepinga na aliyeongoka, kuthibitisha kufufuliwa na malipo na kuwakumbusha Washirikina yaliyowasibu umma uliopita huko nyuma, na kuwaonya wao na tukio litakalowakumba wao muda si mrefu.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | وَالنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ | Nyota ya Thuraya inapotua pamoja na Alfajiri. |
| 2. | 2 | مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ | Mtume hakupotea. Yaani si mjinga ambaye anafuata njia isiyokuwa ya elimu. |
| 3. | 2 | وَمَا غَوَىٰ | Hakukukosea. Yaani si mkosevu ambaye anaijua haki kisha anaipindisha. |
| 4. | 5 | شَدِيدُ الْقُوَىٰ | Mwenye nguvu nyingi, ambaye ni Jibril عليه السلام |
| 5. | 8 | دَنَا فَتَدَلَّىٰ | Jibril عليه السلام ameteremka kwa Mtume صلى الله عليه وسلم ardhini na akakurubia. |
| 6. | 19 | اللَّاتَ | Sanamu la Lata, chanzo chake ni mtu aliyekuwa akiwaandalia mahujaji chakula. |
| 7. | 19 | وَالْعُزَّىٰ | Sanamu la Uzza, wamelitohoa kutoka jina la "Al-Azizi", asili yake ni mti uliokuwa umejengwa na kufunikwa na mtende baina |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | ya Makka na Taif. |
| 8. | 20 | وَمَنَاةَ | Ni sanamu baina ya Makka na Madina (Imenukuliwa na Bukhari kutoka kwa Mama Amina) |
| 9. | 22 | ضِيزَىٰ | Dhuluma na batilifu |
| 10. | 32 | فَلَا تُزَكُّوا أَنفُسَكُمْ ۖ | Msijisifu usafi, kwa kuzisifu nafsi zenu na kujiona kwa matendo yenu. |
| 11. | 37 | وَإِبْرَاهِيمَ الَّذِي وَفَّىٰ | Na Ibrahimu عليه السلام aliyetimiza ahadi, alisimama kwa maamrisho yote, na kuacha makatazo yote na akafikisha ujumbe wa utimilifu. |
| 12. | 49 | الشِّعْرَىٰ | Shii'ra ni nyota iliyokuwa ikiabudiwa na Waarabu. |
| 13. | 53 | وَالْمُؤْتَفِكَةَ | Miji iliyopinduliwa ya Nabii Luti عليه السلام |
| 14. | 57 | أَزِفَتِ الْآزِفَةُ | Kimekaribia karibu Kiama |
| 15. | 61 | سَامِدُونَ | Wenye kughafilika. |

## Sura ya Al-Qamar

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 44, 45 na 46 hizi zimeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya kushuka Sura At-Twariq. Idadi ya Aya zake ni 55 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Qamari

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Ubaidillahi bin Abdilahi رضي الله عنه kwamba Umar bin Khattab رضي الله عنه alimuuliza Abuu Wakidi Allaithi رضي الله عنه kuhusu Sura alizokuwa Mtume صلى الله عليه وسلم akizisoma katika Swala za Iddi ya Al-Adh'ha na Al-Fit'ri, akasema: Alikuwa akisoma:

ق ۚ وَٱلْقُرْءَانِ ٱلْمَجِيدِ ﴿١﴾

***"Qaaf. Naapa kwa Qur'ani tukufu."*** Qur'ani 50:1

ٱقْتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلْقَمَرُ[124]

"***Saa imekaribia, na mwezi umepasuka!"*** Qur'ani 54:1-2.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii imesajili kutakabari kwa Washirikina katika Ishara zilizowazi, na amri ya Mtume صلى الله عليه وسلم kuchukia jambo hilo, na kuwaonya wao na siku ya Kiama, na yale yatakayowasibu katika shida na taabu, na yale yaliyowakuta umma zilizokadhibisha Mitume miongoni mwa adhabu ya duniani, na kuwaonya Washirikina na vita watakavyoshindwa, kisha akhera watapata adhabu kali. Kadhalika imewajulisha makafiri kuhusu ujuzi na elimu ya Allah تعالى iliyozunguka vitendo vyao, na kuthibitisha kufufuliwa na wasifu wa baadhi ya vituko vya siku ya Kiama.

### Sababu za Kushuka kwa Aya katika Sura Hii

Katika Sura hii kuna sababu mbili za kushuka kwa Aya.

1. Allah تعالى Amesema:

[124] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala za Idi mbili (891)

ٱقۡتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلۡقَمَرُ ۝١ وَإِن يَرَوۡاْ ءَايَةً يُعۡرِضُواْ وَيَقُولُواْ سِحۡرٌ مُّسۡتَمِرٌّ ۝٢

***1. Saa imekaribia, na mwezi umepasuka!***

***2. Na wakiona Ishara hugeuka upande na husema: Huu uchawi tu unazidi kuendelea.* (54:1 – 2)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari, Muslimu na Al-Hakim na tamko ni la kwake, kutoka kwa Ibin Masoud رضي الله عنهما amesema: Niliuona mwezi umepasuka vipande viwili Makka, kabla ya Mtume صلى الله عليه وسلم kuhama, wakasema: 'Huu ni uchawi wa mwezi, hivyo ikashuka:

ٱقۡتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلۡقَمَرُ ۝١

***"… Saa imekaribia, na mwezi umepasuka!.."* (54:1)[125]**

Hadithi iliyonukuliwa na At-Tirmidhi kutoka kwa Anasi رضي الله عنه amesema: 'Watu wa Makka walimtaka Mtume صلى الله عليه وسلم alete ishara inayothibitisha Utume wake, hivyo basi mwezi ukapasuka mara mbili."

ٱقۡتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلۡقَمَرُ hadi Kauli Yake Allah سِحۡرٌ مُّسۡتَمِرٌّ[126] ۝٢

2. Allah تعالى Amesema:

إِنَّ ٱلۡمُجۡرِمِينَ فِي ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ۝٤٧

***"Hakika wakosefu wamo katika upotofu na wazimu."* (54:47)**

---

[125] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa

وَٱنشَقَّ ٱلۡقَمَرُ

***"… na mwezi umepasuka!.."* (54:1)[125]**

na (4864). Na Al-Hakim ameinukuu katika Al-Mustadrak (2/512). Na hili ni tamko la Al-Hakim.

[126] Hadithi kadhalika imenukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake" Maudhui iliyotangulia (4867) kupitia Hadithi ya Anasi رضي الله عنه

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu na At-Tirmidh kutoka kwa Abuu Huraira amesema: Washirikina wa Kikuraishi walikuja kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم wakajadiliana naye kuhusu Kadari ya Allah تعالى. Hivyo ikashuka Aya:

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٧﴾

***"Hakika wakosefu wamo katika upotofu na wazimu."* (54:47)** hadi Kauli Yake Allah تعالى:

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَٰهُ بِقَدَرٍ ﴿٤٩﴾

***"Kwa hakika Sisi Tumekiumba kila kitu kwa kipimo."* (54:49)**

**Kisimamo cha Lazima Kinachokubalika na Wengi**

| No. | Aya | Ubainifu Wake |
|---|---|---|
| 1. | فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَيْءٍ نُّكُرٍ ﴿٦﴾ ***"..Basi jiepushe nao. Siku atakapoita muitaji kuliendea jambo linalo chusha.."* (54:6)** | Kusoma kwa kuunganisha hutatiza kwamba kujiepusha nao makafiri inakuwa ni katika siku hiyo. (Siku ya Kiama). Na wala sio hivyo, hakika inakuwa ni katika dunia. Na neno "Siku atakapoita" Sio wakati wa kujiepusha nao, bali ni wakati pale (watakapotoka makaburini). |

**Baadhi ya Ubainifu wa Miasamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 7 | الْأَجْدَاثِ | Makaburi |
| 2. | 8 | مُهْطِعِينَ | Wenye kufanya haraka |
| 3. | 13 | وَدُسُرٍ | Misumari |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 4. | 19 | صَرْصَرًا | Ni baridi kali mno |
| 5. | 47 | الْمُجْرِمِينَ | Washirikina |
| 6. | 51 | أَشْيَاعَكُمْ | Mithili yenu (katika ukafiri) katika umma uliopita |
| 7. | 52 | وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِي الزُّبُرِ | Ni kila jambo walilolifanya limo vitabuni, yaani limeandikwa katika madaftari ambayo yapo mikononi mwa Malaika. |

## Sura ya Ar-Rahmaani

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Ar-Ra'adi. Idadi za aya zake ni 78 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Jabir bin Abdillah رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم aliisoma Sura ya Ar-Rahmaan kwa Maswahaba wake hadi alipomaliza akasema:

**"مالِيْ أرَاكُمْ سُكُوْتًا للجن كَانُوا أحْسن منكم مَـرْدُوْدًا مَا قَرأتُ عَليْهم مِنْ مَرَّة" فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢١﴾**

*"Kwanini ninawaona mpo kimya! Majini walikuwa na majibu mazuri walipoisikiliza Sura hii kushinda nyinyi, kila mara ninapowasomea Aya. "**Basi ni ipi katika neema za Mola wenu Mlezi mnayoikanusha?"*** Wao husema: 'Hakuna neema yako yoyote tunayoipinga, ni zako sifa njema.'[127]

### Madhumuni ya Sura

Sura imetaja Qur'an na kutanguliza mbele neema ya Allah تعالى, na neema bora kabisa ni ya Dini, na utukufu zaidi katika neema ya Dini ni Qur'an, kushuka kwake na kujifunza kwake, kisha imetaja uumbaji wa Mwanadamu kutokana na kuwa tofauti na wanyama wote. Yote hayo ni ubainifu na kukumbusha uthibitisho wa Kudura na uwezo wa Allah تعالى katika Ubunifu Wake mzuri katika Kuumba. Kadhalika, sura imetaja Kuumbwa watu na Kukusanywa pamoja. Na Sura imehitimisha kwa kumuadhimisha Allah تعالى na kumsifu Yeye, na yale Aliyowaandalia wakosefu miongoni mwa mateso, na thawabu na utukufu kwa Wachamungu na wasifu wa neema kwao wao. Na hii ni Sura pekee iliyoanza kwa jina miongoni mwa majina ya Allah تعالى, na kuhesabu neema na utukufu wa Allah تعالى kwa Kauli Yake Aliyetukuka:

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢١﴾

"***Basi ni ipi katika neema za Mola wenu Mlezi mnayoikanusha?"***

[127] Hadithi ameinukuu "Al-Mustadrak" (2/515), na akasema: "Hadithi ni Sahihi kwa kipimo cha Bukhari na Muslimu na wao hawakuinukuu" na Ad-Dhahabi amesema: "Haipo ipo katika kipimo cha Bukhari na Muslimu."

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 5 | بِحُسْبَانٍ | Zinatembea kwa kupishana kwa hesabu makini isiyotofautiana. |
| 2. | 6 | وَالشَّجَرُ | Na miti, iliyosimama wima. |
| 3. | 10 | لِلْأَنَامِ | Ni viumbe mbalimbali, aina zao na maumbo yao. |
| 4. | 11 | ذَاتُ الْأَكْمَامِ | Yenye mafumba |
| 5. | 12 | ذُو الْعَصْفِ | Zenye makapi, nayo ni majani ya kijani ambayo yamekatwa mashina yake, yanapokauka huitwa makapi. |
| 6. | 24 | وَلَهُ الْجَوَارِ الْمُنشَآتُ | Ni vyake yeye viendavyo baharini vilivyoundwa ambavyo ni majahazi yanayotembea. |
| 7. | 24 | الْأَعْلَامِ | Muwako au mwale. |
| 8. | 35 | شُوَاظٌ | Yaliyofikia kikomo katika joto na kuchemka |
| 9. | 44 | آنٍ | Matawi yaliyotanda ya kijani. |
| 10. | 48 | أَفْنَانٍ | Za kijani kibivu, kutokana na kupitiwa sana. |
| 11. | 64 | مُدْهَامَّتَانِ | Za kijani kibivu. |
| 12. | 66 | نَضَّاخَتَانِ | Chemchem mbili zinazo furika. |
| 13. | 70 | خَيْرَاتٌ حِسَانٌ | Humo mna wanawake wema wazuri, kiumbo na sura. |
| 14. | 76 | رَفْرَفٍ | Mito. |
| 15. | 76 | وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ | Na busati zuri za watu wa peponi. |

## Sura ya Al-Waaqia

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya za 81 na 82 hizi zimeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya Sura ya Twaha. Idadi ya Aya zake ni 86 kwa mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii

Hadithi imepokewa na Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: Abubakari amesema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم umeota mvi.' Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"شَيَّبَتْنِيْ هـود والـواقِعَة، والـمرسلات، وعـم يتسائلـون، وإذا الشـمس كورت...." الـحديث**

*"Imeniotesha mvi Sura Hudi, Al-Waaqia, Annabai, Kuwwirat…."*[128]

### Madhumuni ya Sura

Sura inakumbusha siku ya Kiama, na kuthibitisha kuwepo kwake, na wasifu wa yale yatakayotokea ulimwenguni, wasifu wa watu wa peponi, na baadhi ya neema za watu wake, na wasifu wa watu wa motoni na baadhi ya adhabu zao. Sura kudhalika imethibitisha kufufuliwa, malipo na uthibitisho na watu kuumbwa kwa mara ya pili. Allah تعالى Kuumba viumbe baada ya kuwa havipo ni uthibitisho juu ya kudura ya Allah تعالى, na Uwezo Wake wa Kuziondosha roho katika viwiliviwili, na watu wanachukia jambo hilo, na hakuna yeyote miongoni mwao anayeweza kuzuia roho yake isitoke. Vilevile, katika Sura hii kuna msisitizo na kutia mkazo ya kuwa Qur'an imeteremshwa kutoka kwa Allah تعالى, na ubainifu wa makundi ya watu wakati wa kufa, watu wa upande wa kulia, watu wakadhibishaji wapotevu.

### Sababu za Kushuka Aya katika Sura Hii

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya: Allah تعالى Amesema:

---

[128] Hadithi ameinukuu Saidi bin Mansuur katika "Assunan" (5/372,111). Na At-Tirmidhi katika "Jamii yake" Faslu ya Tafsiri ya Qur'an. Sura ya Al-Waaqia (3297). Na Al-Hakim katika Al-Mustadrak (2/374) na At-Tirmidhi amesema: Hii ni Hadithi Hassan nyingine, hatujui katika Hadithi ya Ibin ila katika njia hii. Na Al-Hakim amesema: "Hadithi hii ipo katika vipimo na vigezo vya Bukhari lakini hawakuinukuu "Na Adh-Dhahabi ameafikiana naye katika hilo. Lakini Ibin Hajar Mtazamo wake katika kitabu cha "An-Nukar Allaa Ibin As-Swalaah" (2774) kuwa hii ni Hadithi "*Mudh'taribu*" Na hapa akimaanisha kuwa ni dhaifu kiupande wake.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ﴿٧٥﴾

***" Basi Naapa kwa maanguko ya nyota,"* (56:75)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنهما amesema: 'Watu walinyeshewa na mvua zama za Mtume, Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**" أصْبح من الناس شاكر ومنهم كافر، قالوا هذه رحمة الله، وقال بعضهم لقَدْ صَدَقَ نَوْءُ كَذاوَكذا.."**

*"Watu wamepambazukiwa na Asubuhi huku miongoni mwao wapo walioshukuru na wengine waliokufuru, walionasibisha mvua na nyota fulani, kwa kusema: 'Nyota fulani imesema kweli kadhaa na kadhaa."*

Ibn Abbas رضي الله عنهما akasema: hivyo basi, ikashuka aya hii:

فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ﴿٧٥﴾

***" Basi Naapa kwa maanguko ya nyota,"* (56:75)** Hadi Kauli Yake:

وَتَجۡعَلُونَ رِزۡقَكُمۡ أَنَّكُمۡ تُكَذِّبُونَ ﴿٨٢﴾

***"Na badala ya kushukuru kwa riziki yenu mnafanya kuwa mnakadhibisha?"* (56:82)**[129]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 3 | خَافِضَةٌ | Linanyanyua watu hadi motoni |
| 2. | 13 | مِّنَ الْأَوَّلِينَ | Katika watu wa mwanzoni mwa Umma huu |
| 3. | 29 | وَطَلْحٍ | Ni mti mkubwa unaokuwa katika ardhi ya Hijaaz |
| 4. | 65 | تَفَكَّهُونَ | Mnastaajabu |
| 5. | 73 | وَمَتَاعًا لِّلْمُقْوِينَ | Na manufaa kwa wasafiri |
| 6. | 79 | الْمُطَهَّرُونَ | Ni Malaika waliosifiwa kwa utwahara na usafi |

[129] Hadithi ipo katika "Sahihi yake" Faslu ya Imani (73)

## Sura ya Al-Hadidi

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Az-Zilzala. Idadi ya Aya zake ni (29) kwa mujibu wa mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Hadid, Al-Hashri, Al-Mumtahina, As-Saff, Al-Jumua na At-Taghaabuni

Hadithi iliyopokewa kutoka kwa Irbaan bin Sariya رضي الله عنه alihadithia kuwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alikuwa akisoma Sura zenye kuanza na kumtakasa Allah تعالى kabla ya kulala, na Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

" إنَّ فِيْهِنَّ آيَةً أَفْضَلُ مِنْ أَلْفِ آيَةٍ"

*"Hakika katika Sura hizo kuna Aya ambayo ni bora zaidi kuliko Aya elfu moja.*[130]

### Madhumuni ya Sura

Sura imekumbusha utukufu wa Allah تعالى na Sifa Zake Tukufu, na Ukubwa wa Uwezo Wake na Ufalme Wake. Kadhalika katika Sura hii kuna kutanabahisha yaliyomo ndani ya Qur'an miongoni mwa uongofu na njia ya mafanikio, na kuhamasisha suala la kutoa katika Dini ya Allah تعالى, na kufuzu ambako Allah تعالى Amewaandalia Waumini wanaume na wanawake. Na kuwatahadharisha Waislamu wasije kuingia katika mapitio ya ugumu wa moyo. Vilevile, Sura imekumbusha suala la kufufuliwa, kuwa na subira juu ya matatizo na hekima ya kutuma Mitume na kuteremsha vitabu, na kuashiria fadhila za Jihadi katika Dini ya Allah تعالى, na ahadi kwa Waislamu walio na Ikhlasi kupata mwisho mzuri, na kwamba Allah تعالى Amewafadhilisha kuliko umma mwengine, na kwamba Fadhila za Allah تعالى zipo Mkononi Mwake Humpa Amtakaye.

[130] Hadithi ameinukuu Ahmad katika "Musnadi wake (17160), At-Tirmidh katika "Jamii yake" Faslu ya Fadhila za Qur'an (2921) na amesema: "Hii ni Hadithi Hasana Gharib"

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Si ruhusa kuanza nayo | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | لِّئَلَّا يَعۡلَمَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ أَلَّا يَقۡدِرُونَ عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ<br>***“Ili watu wa Kitabu wajue kwamba wao hawana uweza wowote juu ya Fadhila za Mwenyezi Mungu. Na Fadhila zote zimo Mikononi mwa Mwenyezi Mungu. Humpa Amtakaye. Na Mwenyezi Mungu ndiye Mwenye Fadhila kuu”.*** **(57:29)** | يَقۡدِرُونَ عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّن فَضۡلِ ٱلله | Ni uanzaji mbaya |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 27 | ابْتَدَعُوهَا | Wameyazusha umma wa Kinaswara, yaani Wakristo. |
| 2. | 28 | يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِن رَّحْمَتِهِ | Atakupeni sehemu mbili katika rehema yake, yaani kwa kumuamini kwao Nabii Isa رضي الله عنه, Taurati, Injili, kadhalika kumuamini kwao Mtume Muhammad صلى الله عليه وسلم. |

## Sura ya Al-Mujaadala

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Al-Munafiquun. Idadi ya Aya zake ni 22 kwa mujibu wa mapokeo ya wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii ina Hukumu ya *Dhihaari* iliyokuja kutokana na kadhia ya Ausi Bin As-Swamiti na mkewe Khawla. Na inabatilisha mila na desturi za Kijahili ya mtu kumuona mkewe kuwa ni haramu juu yake, pale anapomfanyia *Dhihaari*, Yaani mtu kumuambia mkewe wewe nakuona ni kama vile mama yangu mzazi katika mahusiano ya tendo la ndoa. Kadhalika, Sura imebainisha tabia za Wanafiki, miongoni mwa tabia zao hizo ni kunong'ona kwao mbele ya Waumini, ili wawatie uchungu na kuwahuzunisha. Sifa yao nyingine ni kuwafanya marafiki Mayahudi, na kuapa kwao juu ya uongo. Vilevile, Sura imeeleza Adabu za kukaa pamoja na Mtume صلى الله عليه وسلم kwenye mabaraza, na Sharia ya kutoa Sadaka kabla ya kuongea naye, kisha Hukumu hiyo ikafutwa. Pia sura imewasifu Waumini katika kukabiliana na Mayahudi na kuweka wazi ya kuwa Allah تعالى na Mtume wake na watu wake ndio wenye kushinda.

### Sababu ya Kushuka kwa Aya katika Sura Hii

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya: Allah تعالى Amesema:

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَـٰجَوْنَ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ۝٨

***"Kwani huwaoni wale waliokatazwa kunong'onezana kisha wakayarudia yale yale waliyo katazwa, na wakanong'ona juu ya mambo ya dhambi, na ya uadui, na ya kumuasi Mtume? Na wakikujia hukuamkia sivyo anavyokuamkia Mwenyezi Mungu. Na husema katika nafsi zao: Mbona Mwenyezi Mungu Hatuadhibu kwa haya tuyasemayo? Basi Jahannamu itawatosha; wataingia humo! Na hayo ndiyo marejeo maovu yaliyoje!"* (58:8)**

Hadithi iliyonukuliwa na Aisha رضي الله عنها amesema: 'Mayahudi walikuwa wakimsalimia Mtume صلى الله عليه وسلم kwa kumuambia: "*Assamu Alaika*" 'Yaani mauti yashuke juu yako.' Hivyo basi, Aisha رضي الله عنها akagundua jinsi wanavyomsalimia, akawajibu: "*Alaikumu Asssaamu.*" Yaani, mauti yashuke juu yenu na laana, Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"مَــهلاً يا عائشة إن الله يُحــب الرفق فى الأمــر كلِّهِ"**

"*Taratibu ewe Aisha! Hakika Allah Anapenda upole katika hali zote."*

Aisha رضي الله عنها akasema: "Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم hukusikia wanavyosalimia?" Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**" أوَلَــم تسْمعِيْ أنّيْ أرُدّ ذلك عليْهم فأقولُ وعَلَيْكمْ"**

*"Hivi Aisha hujasikia nami nikiwarudishia kwa kusema, Na mauti yawe juu yenu."*[131]

**Kuthibitisha Hukumu Mpya "*Ann-Aasikh*" na Kufuta Hukumu ya Zamani "*Al-Mansuuk***

| No. | Aya iliyofutwa Hukumu yake "*Al-Mansukha*" | Aya iliyothibitisha Hukumu mpya "*Annaa-Sikh* | Ushahidi |
|---|---|---|---|
| 1. | إِذَا نَـٰجَيْتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيْنَ يَدَىْ نَجْوَىٰكُمْ صَدَقَةً ۚ<br>***"Mnaposema siri na Mtume, basi tangulizeni sadaka kabla ya kusemezana kwenu."*** **(58:12)** | ۚ فَإِن لَّمْ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾<br>***"Na ikiwa hamkupata cha kutoa, basi Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kusamehe, Mwenye Kurehemu."*** **(58:12)** | Aya ya kunong'ona na Mtume صلى الله عليه وسلم |

131 Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" (6395), na Muslimu ameinukuu katika Sahihi yake (2165). Na hili ni tamko la Bukhari.

| | | | |
|---|---|---|---|
| 2. | | فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ<br>***"Ikiwa hamkufanya hayo, na Mwenyezi Mungu Akapokea toba yenu"* (58:13)** | Aya ya kunong'ona na Mtume. |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiti ya Maneno katika Sura**

| Aya | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | الَّتِي تُجَادِلُكَ | Anayejadiliana nawe, ambaye ni Khawla bint Tha'alaba رضي الله عنها. |
| 2. | 11 | وَإِذَا قِيلَ انشُزُوا | Mnapoambiwa ondokeni, yaani mnapoitwa kwenye kheri. |
| 3. | 14 | قَوْمًا غَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِم | Watu aliowakasirikia Allah تعالى . Yaani, Mayahudi ambao wanafiki walikuwa wakiwafanya marafiki wa siri. |

## Sura ya Al-Hashiri

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Al-Bayyinna. Idadi ya Aya zake ni 24 kwa mujibu wa wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Yapo makubaliano ya Pamoja kuwa sura imeshuka kuhusu kadhia ya Banuu An-Nadhiir, na imejumuisha kwamba vyote vilivyomo katika mbingu na ardhi ni uthibitisho juu ya utakaso wa Allah تعالى, na kwamba Yeye Ndiye Mfalme Mwenye Nguvu, Mwenye Kupangilia mambo yote. Kadhalika sura imetaja neema ya Allah تعالى kwa kufanya wepesi juu ya kuwatoa Banuu An-Nadhir licha ya kuwa na ngome, vizuizi na maandalizi ya kutosha. Na hii ni alama katika alama zake Allah تعالى katika kumpa nguvu Mtume صلى الله عليه وسلم na kutaja yale aliyoyapitisha kupitia mikono ya Waislamu, katika kuzitaifisha mali za Banuu An-Nadhir na Hukumu za Mali zao. Vilevile katika Sura hii, kuna kuliadhimisha jambo la Muhajirun na Answari na watakaokuja baada yao miongoni mwa Waumini, na kufichua siri za Wanafiki, na amri kwa Waumini kumcha Allah تعالى na kuchukua tahadhari kutokana na hali za motoni. Na Sura imehitimisha kwa kutaja wasifu kwa Uungu wa Allah تعالى.

### Sababu za Kushuka Aya katika Sura

Katika Sura hii kuna sababu mbili za kushuka kwa Aya:

1. Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنهما amesema: Sura ya Al-Anfaal imeshuka katika vita vya Badri, na Sura ya Al-Hashri imeshuka katika kuwahusu Banuu An-Nadhiir. Allah تعالى Amesema:

مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ ٱلْفَٰسِقِينَ

***"Mtende wowote mlio ukata au mlio uacha unasimama vile vile juu ya mashina yake, basi ni kwa idhini ya Mwenyezi Mungu, na kwa kuwahizi wapotovu." (59:5)***

Kadhalika, Bukhari amenukuu na wengine kutoka kwa Ibin Umar رضي الله عنهما kwamba Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم aliiunguza na kuikata mitende ya Banuu An-Nadhiir, nayo ni sehemu iitwayo Buwaila. Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا

***"Mtende wowote mlioukata au mliouacha...."*** **(59:5)**[132]

1. Allah تعالى Amesema:

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِي صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ أُوتُواْ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾

***"Na walio na maskani zao na Imani yao kabla yao, wanawapenda walio hamia kwao, wala hawaoni choyo katika vifua vyao kwa walivyopewa (Wahajiri), bali wanawapendelea kuliko nafsi zao, ingawa wao wenyewe ni wahitaji. Na mwenye kuepushwa uchoyo wa nafsi yake, basi hao ndio wenye kufanikiwa."*** **(59:9)**

Hadithi iliyonukuliwa kutoka kwa Abuu Huraira رضي الله عنه amesema: Mtu mmoja alikuja kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema: 'Ewe Mjumbe wa Allah njaa imenikamata.' Mtume صلى الله عليه وسلم akampeleka kwa wakeze, ikawa hakuna chochote kilichobaki, Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema:

"ألا رَجُلٌ يُضَيِّفُ هــذه الليلة يَرْحــمه الله"

*"Je, kuna yeyote atakayemkirimu mgeni huyu usiku wa leo tu, Allah Atamrehemu"*

Mtu mmoja miongoni mwa Answari akasimama na akasema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم mimi hapa nitamkirimu." Akaondoka na mgeni hadi kwa mkewe na kumuambia: 'Huyu ni mgeni wa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم usimnyime chochote." Mwanamke akasema: 'Naapa kwa Allah تعالى! Hakuna kilichobakia ila cha watoto tu." Mume akasema kumuambia mkewe: 'Watoto wakihitaji chakula walaze. Na sogea hapa, zima taa na matumbo yetu usiku huu inabidi tuyakunje." Mwanamke yule akafanya kama alivyoagizwa na mumewe: Kulipopambazuka Asubuhi mtu yule alienda kwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم. Hivyo basi Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

[132] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Faslu ya Vita" Mlango wa Hadithi ya Banu An-Nadhir (4031). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Jihadi na Sira (174).

" لَــقَدْ عَجبَ الله عز وجل- أو ضحك- مِن فلان وفلانــةٍ"

*"Hakika Allah Azza Wajallah amecheka kwa kuridhia kitendo alichokifanya mke wa fulani na mumewe fulani."* Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ

***"…bali wanawapendelea kuliko nafsi zao, ingawa wao wenyewe ni wahitaji…"* (59:9)**[133]

**Aya ambazo Si Ruhusa Kuziunganisha Mbele Yake**

| No. | Aya | Ubainifu |
|---|---|---|
| 1. | وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ۝٧ لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَـٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَـٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ<br>***"……Na mcheni Mwenyezi Mungu. Hakika Mwenyezi Mungu ni Mkali wa kuadhibu. Wapewe mafakiri Wahajiri waliotolewa majumbani mwao na mali yao…."* (59:7-8)** | Huharibu maana |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namb aya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | لِأَوَّلِ الْحَشْرِ ۚ | Kuelekea Shaam ardhi ya watu kukusanywa pamoja. |
| 2. | 7 | دُولَةً | Zikizunguka. |

---

[133] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli ya Allah

وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ ۚ

***"…bali wanawapendelea kuliko nafsi zao, …"* (59:9)**[133] Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Vinywaji (2054)

| | | | |
|---|---|---|---|
| 3. | 9 | خَصَاصَةٌ ج | Haja na shida |
| 4. | 23 | الْقُدُّوسُ | Ni msafi wa kila aibu na Ametakasika na kila ambalo haliwiani Naye |
| 5. | 23 | السَّلَامُ | Mwenye salama, na dhambi zote na mapungufu |
| 6. | 23 | الْمُؤْمِنُ | Ni Mwenye amani kwa viumbe Wake hawezi Kuwadhulimu wao |
| 7. | 23 | الْمُهَيْمِنُ | Mshuhuda kwa viumbe Wake kwa matendo yao |
| 8. | 23 | الْعَزِيزُ | Amekishinda kila kitu na Kukitenza nguvu, na Amevishinda vitu vyote. Hakuna wa Kumpiku Uangalizi Wake, kwa sababu ya Utukufu Wake, Kiburi Chake na Kutakabari Kwake. |
| 9. | 23 | الْجَبَّارُ | Mwenye Kutengeneza mambo ya viumbe Wake, Mwenye Kuyaendesha mambo yenye maslahi yao. |
| 10. | 23 | الْمُتَكَبِّرُ ج | Mkubwa Amejizuia na kila ubaya |
| 11. | 24 | الْخَالِقُ الْبَارِئُ | Muumbaji, Mtengenezaji, Mpitishaji wa kila Alilokadiria na Akalithibitisha kuwepo kwake. |
| 12. | 24 | الْمُصَوِّرُ صلے | Mwenye Kutia sura, ambaye Akitaka kitu Hukiambia Kuwa nacho kinakuwa. Kinakuwa kulingana na sifa sura Anayoitaka. |

## Sura ya Al-Mumtahina

Sura imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Al-Ahzaab, idadi ya Aya zake ni 13 katika mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imetutahadharisha kuwafanya Washirikina ni marafiki pamoja na kuwa wanaipinga haki. Kadhalika, Sura imeruhusu kuishi vizuri na makafiri ambao hawana nia ya kupigana na Waislamu, na wala hawakuwafukuza Waislamu katika majumba yao. Vilevile, Sura imebainisha Hukumu ya wanawake Waumini ambao ni wahamiaji, na kuwapa mtihani juu ya ukweli wa imani yao na kuwekeana nao ahadi, na kufanya mbadala wa waume zao makafiri, na kuharamisha Waislamu kuoa wanawake wa kishirikina pamoja na kuwafanya marafiki Mayahudi.

### Sababu za Kushuka kwa Aya

Katika Sura hii kuna sababu tatu za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّى وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَآءَ تُلْقُونَ إِلَيْهِم بِٱلْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم مِّنَ ٱلْحَقِّ يُخْرِجُونَ ٱلرَّسُولَ وَإِيَّاكُمْ ۙ أَن تُؤْمِنُواْ بِٱللَّهِ رَبِّكُمْ إِن كُنتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَٰدًا فِى سَبِيلِى وَٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِى ۚ تُسِرُّونَ إِلَيْهِم بِٱلْمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعْلَمُ بِمَآ أَخْفَيْتُمْ وَمَآ أَعْلَنتُمْ ۚ وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١﴾

***"Enyi mlioamini! Msiwafanye adui zangu na adui zenu kuwa marafiki mkiwapa mapenzi, na hali wao wamekuisha ikataa haki iliyo kujieni, wakamfukuza Mtume na nyinyi kwa sababu mnamuamini Mwenyezi Mungu, Mola Mlezi wenu. Mnapotoka kwa ajili ya Jihadi katika Njia Yangu na kutafuta Radhi Yangu, mnafanya urafiki nao kwa siri, na Mimi Nayajua mnayoyaficha na mnayodhihirisha. Na mwenye kufanya hayo kati yenu basi ameipotea njia ya sawa."*** **(60:1)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Ali رضي الله عنه kwamba Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema:

" انْطَلِقــوا حتى تأتوا روضة خاخ فَإِنَّ بِهَا ظَعينة معها كتاب فخذوه "

*"Nendeni hadi mfike Raudha Khakhi sehemu iliyopo baina ya Makka na Madina, hakika kuna mwanamke ana barua ichukueni kutoka kwake mje nayo."*

Ali رضي الله عنه anasema: Tukaondoka kwa kuwakimbiza farasi wetu hadi tukafika Raudha, hapo kweli tukamkuta mwanamke, tukamuambia: 'Tupe barua uliyokuwa nayo.' Akasema, 'Mimi sina hiyo barua mnayoidai kwangu.' Tukasema: 'Ima utupe barua au tukakusasambua nguo zako.' Hivyo basi, akaitoa kutoka katika misokoto ya nywele zake, tukaja na barua hiyo hadi kwa Mtume صلى الله عليه وسلم. tukakuta ndani yake imeandikwa kutoka kwa Hatibu bin Abuu Baltaa رضي الله عنه kwenda kwa Washirikina wa Makka, kuwahabarisha baadhi ya mikakati ya Mtume صلى الله عليه وسلم. Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

" مــاهذا يا حا طب"

*"Ewe Hatibu ndio kitu gani hiki ulichokifanya?"*

Hatibu رضي الله عنه akasema: 'Usifanye haraka kunihukumu Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم, hakika mimi kabla ya kusilimu nilikuwa upande wa Makuraishi, na mimi sina uhusiano nao wa kinasaba. Na Muhajirun uliokuwa nao wana ndugu zao Makka wanaowatetea jamaa zao ambao hawakuhama pamoja nawe na mali zao. Hivyo basi, kwa kukosa ndugu ambao wataitetea familia yangu, nikaona nitafute fursa ya kupata msaada wa utetezi kwa familia yangu kutoka kwa Makuraishi. Na sikulifanya hilo kwa nia ya ukafiri au kuisaliti Dini yangu!" Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

" إنـــه قد صدقكم"

*"Hakika Hatibu amesema kweli"*

Umar رضي الله عنه akasema: 'Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم acha nimkate shingo yake.' Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

" إنه شهد بدرا وما يدريك لعل الله عزوجل اطلع على أهل بدر،فقال:اعـملوا ما شئتم فقد غفرت لكم"

*"Hakika Hatibu ameshiriki vita vya Badri, huwezi kujua huenda Allah Azza Wajalla Amewapa Ilhamu Maswahaba walioshiriki vitu vya Badri kwa kusema: Fanyeni mlitakalo, hakika nimekwisha wasamehe"*

Amri رضي الله عنه amesema: Aya ilishuka na ndani yake:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّى وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَآءَ

***"Enyi mlioamini! Msiwafanye adui Zangu na adui zenu kuwa marafiki …"* (60:1)**[134]

2. Allah تعالى Amesema:

لَّا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ يُقَـٰتِلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن دِيَـٰرِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوٓاْ إِلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ﴿٨﴾

***"Mwenyezi Mungu Hakukatazini kuwafanyia wema na uadilifu wale ambao hawakukupigeni vita, wala hawakukutoeni makwenu. Hakika Mwenyezi Mungu Huwapenda wafanyao uadilifu."* (60:8)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Asmaa binti Abubakari amesema: Mama yangu alinijia hali ya kuwa ni mwenye jambo fulani kwangu, nikamuuliza Mtume صلى الله عليه وسلم 'Niunge naye undugu?" Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

**"نعـــــــــم"**

*"Ndio"*

Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

لا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ يُقَـٰتِلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ

***"Mwenyezi Mungu Hakukatazini kuwafanyia wema na uadilifu wale ambao hawakukupigeni vita katika dini,…"* (60:8)** [135]

Hadithi iliyonukuliwa na Ahmad, Al-Hakim na ameisahihisha kutoka kwa Abdillahi bin Zubeir amesema: Quaila binti wa Abdu Al-Uzza Ibin Abdu As'ad katika Banuu Maliki bin Hasali alifika kwa binti yake Asmaa binti

---

[134] Hadithi imenukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّى وَعَدُوَّكُمْ

***"Enyi mlioamini! Msiwafanye adui zangu na adui zenu kuwa …"*** (60:1)134 (4890). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu aya Fadhila ya Maswahaba (2494).

[135] Hadithi imenukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Adabu, Mlango wa kumfanya ndugu mzazi mshirikina (5978).

Abubakar رضي الله عنها akiwa na zawadi za chakula kilichotengenezwa kutokana na mchanganyiko wa nafaka, zabibu, maziwa makavu na samli, hali ya kuwa ni mshirikina, Asmaa رضي الله عنها akakataa kupokea zawadi zake na kuziingiza nyumbani mwake. Hivyo basi, akamuuliza Mtume صلى الله عليه وسلم. Allah تعالى Akateremsha:

لا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ يُقَـٰتِلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ

***"Mwenyezi Mungu Hakukatazini kuwafanyia wema na uadilifu wale ambao hawakukupigeni vita,…"* (60:8)** [136]

2. Allah تعالى Amesema:

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلْمُؤْمِنَـٰتُ مُهَـٰجِرَٰتٍ فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ۖ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَـٰنِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَـٰتٍ فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى ٱلْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَءَاتُوهُم مَّآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ وَلَا تُمْسِكُوا۟ بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ ۖ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾

***"Enyi mlio amini! Wakikujilieni wanawake Waumini walio hama, basi wafanyieni mtihani - Mwenyezi Mungu ndiye Mwenye Kujua zaidi Imani yao. Mkiwa mnawajua kuwa ni Waumini basi msiwarudishe kwa makafiri. Wanawake hao si halali kwa hao makafiri, wala hao makafiri hawahalalikii wanawake Waumini. Na wapeni hao wanaume mahari waliotoa. Wala hapana makosa kwenu kuwaoa mkiwapa mahari yao. Wala msiwaweke wanawake makafiri katika kifungo cha ndoa zenu. Na takeni mlichokitoa, na wao watake walichokitoa. Hiyo ndiyo hukumu ya Mwenyezi Mungu Anayo Kuhukumuni. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye Kujua, Mwenye Hikima."* (60:10)**

[136] Hadithi imenukuliwa Ahmad katika "Al-Musnad" (16111). Na Al-Hakim katika "Al-Mustadrak" (2/521) Na akasema: "Hadithi ni Sahihi isnadi yake na wala hakuinukuu Bukhari na Muslimu." Na Ad-Dhahabi amesema: Hadithi ni Sahihi.

Hadithi imenukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Mis'wari na Mar'wan bin Al-Hakam: Mtume صلى الله عليه وسلم siku alipoandikiana na Suhail bin Amri kuhusu masharti ya Mkataba ya Hudaibiya, kwamba yeyote miongoni mwa washirikina atakayesilimu na kumfuata Mtume صلى الله عليه وسلم Madina ni lazima Mtume صلى الله عليه وسلم amrudishe Makka kwa makafiri, na jambo lake aliache baina yao na mtu huyo. Sharti hili liliwakera Waumini na kuwa zito juu yao. Suhail alishikilia sharti hilo.

Hivyo basi, Mtume صلى الله عليه وسلم akafunga naye Mkataba katika hali hiyo, kufuatana na Mkataba huo, Abuu Jandali na Waislamu wengine walirejeshwa hapo hapo. Na Waumini wanawake waliosilimu walifika hali ya kuwa ni wahamiaji. Ummu Kulthumu binti Uqba bin Abuu Muayti, ni katika waliohama siku hiyo pamoja na Mtume صلى الله عليه وسلم akiwa ameshabaleghe. Hivyo basi jamaa zake wakaja kwa Mtume صلى الله عليه وسلم wanamuomba wamrudishe kwao wao. Mtume صلى الله عليه وسلم hakumrejesha kwao, kutokana na Allah تعالى Kuteremsha Aya inayowahusu wao:

إِذَا جَآءَكُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ مُهَٰجِرَٰتٍ فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ۖ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّ ۖ

***"Wakikujilieni wanawake Waumini waliohama, basi wafanyieni mtihani - Mwenyezi Mungu ndiye Mwenye Kujua zaidi Imani yao."* (60:10)**

Hadi Kauli Yake Allah تعالى:

وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ

***"…..wala hao makafiri hawahalalikii wanawake Waumini…"* (60:10)[137]**

[137] Hadithi imenukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Masharti, Mlango wa mambo yanayoruhusiwa miongoni mwa Sharti katika Uislamu na Hukumu za uungaji mkono wa jambo (27111 – 2712)

**Kuthibitisha Hukumu Mpya *"Ann-Aasikh"* na Kufuta Hukumu ya Zamani *"Al-Mansuukh"***

Ndani ya Sura hii kuna Aya moja tu, Hukumu yake imefutwa kwa mujibu wa maelezo ya mwanazuoni wa fani ya Tafsiri As-Suyutwi na wengineo.

| No. | Aya iliyofutwa Hukumu yake *"Al-Mansukh"* | Aya iliyothibitisha Hukumu yake mpya *"Annaa-Sikh"* | Ushahidi |
|---|---|---|---|
| 1. | فَـَٔاتُواْ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتۡ أَزۡوَٰجُهُم مِّثۡلَ مَآ أَنفَقُواْۚ<br>***"..basi wapeni waliokimbiwa na wake zao kiasi cha mahari waliyoyatoa….."* (60:11)** | Aya ya upanga 9:5 au 29<br>Aya ya ghanima 8:41 | Kutoa mahari kwa mwanamke aliyewasili. |

**Maneno ambayo Hayafai Kuanza Nayo**

| No. | Aya | Ni ruhusa kuanza nayo | Ubainifu wake |
|---|---|---|---|
| 1. | يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّى وَعَدُوَّكُمۡ أَوۡلِيَآءَ تُلۡقُونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَقَدۡ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم مِّنَ ٱلۡحَقِّ يُخۡرِجُونَ ٱلرَّسُولَ وَإِيَّاكُمۡ ۙ أَن تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ رَبِّكُمۡ إِن كُنتُمۡ خَرَجۡتُمۡ جِهَـٰدًا فِى سَبِيلِى وَٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِىۚ تُسِرُّونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَأَنَا۟ أَعۡلَمُ بِمَآ أَخۡفَيۡتُمۡ وَمَآ أَعۡلَنتُمۡۚ وَمَن يَفۡعَلۡهُ مِنكُمۡ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١﴾ | وَإِيَّاكُمۡ ۙ أَن تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ | Uanzaji mbaya |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***"Enyi mlioamini! Msiwafanye adui zangu na adui zenu kuwa marafiki mkiwapa mapenzi, na hali wao wamekwisha ikataa haki iliyo kujieni, wakamfukuza Mtume na nyinyi kwa sababu mnamuamini Mwenyezi Mungu, Mola Mlezi wenu. Mnapotoka kwa ajili ya Jihadi katika Njia Yangu na kutafuta Radhi Yangu, mnafanya urafiki nao kwa siri, na Mimi Nayajua mnayoyaficha na mnayo dhihirisha. Na mwenye kufanya hayo kati yenu basi ameipotea njia ya sawa."*** | | |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | إِن يَثْقَفُوكُمْ | Wakikuwezeni |
| 2. | 6 | الْحَمِيدُ | Mwenye kusifiwa katika maneno yake na vitendo vyake |

## Sura ya Ass'af

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya At-Taghabun. Idadi ya Aya zake ni 14 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imetahadharisha kuacha kutekeleza ahadi, na kulazimiana na mambo ya wajibu katika Dini. Kadhalika sura imehamasisha juu ya Jihadi katika Dini ya Allah تعالى na kuthibiti ndani yake, kuinusuru dini na imani ya kweli. Vilevile, sura imetahadharisha kumuudhi Mtume صلى الله عليه وسلم na imeamuru kuwachukia wanafiki, na ahadi ya kulipwa thawabu akhera na kupata nusura na ushindi.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba Aya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 5 | فَلَمَّا زَاغُوا | Na walipokengeuka kuifuata haki pamoja na kuijua kwao. |
| 2. | 8 | نُورَ اللَّهِ | Sharia yake na uthibitisho wake. |

## Sura ya Al-Jumua

Sura imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Ass'af. Idadi ya Aya zake ni 11 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Jumua na Al-Munaafiquun

Hadithi iliyopokelewa kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه kuwa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم Alikuwa akisoma katika Swala ya Ijumaa Sura ya Al-Jumua na Al-Munafiquun.[138]

### Madhumuni ya Sura

Sura imetahadharisha mtu kuacha kuswali Swala ya Ijumaa, na imeamrisha kuacha kila linaloshghulisha kuacha Swala ya Ijumaa. Kadhalika, Sura imetaja utukufu wa Allah تعالى na utukufu wa Mtume Wake, na kwamba yeye ni Mtume aliyetumwa kwa watu wote. Na katika hili kuna uthibitisho wa karipio kwa Mayahudi kutokana na kuwahusudu kwao Waislamu, kwa kuwa Dini hii imewatukuza, na imejaalia siku ya Ijumaa ni siku bora baada ya Jumamosi.

### Sababu ya Kushuka Aya katika Sura Hii

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya:

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Jabir رضي الله عنه amesema: 'Wakati tulipokuwa tukiswali pamoja na Mtume صلى الله عليه وسلم ulipita msafara wa biashara umebeba chakula, Maswahaba wakauendea na wala hakubakia pamoja na Mtume صلى الله عليه وسلم isipokuwa watu kumi na mbili tu. Hivyo ikashuka Aya hii. Allah تعالى Akateremsha:

وَإِذَا رَأَوْا۟ تِجَٰرَةً أَوْ لَهْوًا ٱنفَضُّوٓا۟ إِلَيْهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمًا ۚ قُلْ مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ مِّنَ ٱللَّهْوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِ ۚ وَٱللَّهُ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿١١﴾

***"Na wanapoiona biashara au pumbao wanayakimbilia hayo na wakakuacha umesimama. Sema: Yaliyoko kwa Mwenyezi Mungu ni bora kuliko pumbao na biashara. Na Mwenyezi Mungu ni Mbora wa watoa riziki."*** **(62:11)**[139]

---

[138] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala ya Ijumaa (879)
[139] Hadithi imenukuliwa na Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Ijumaa (863)

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba Aya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | الْأُمِّيِّينَ | Ni Waarabu |
| 2. | 9 | فَاسْعَوْا إِلَىٰ ذِكْرِ اللَّهِ | Kusudieni na muazimie kuiendea Swala ya Ijumaa |

## Sura ya Al-Munaafiquun

Sura hii imeshuka Madina baada ya Sura ya Al-Hajj, idadi ya Aya zake ni 11 kwa mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imefichua hali hizo za Wanafiki miongoni mwa tabia zao za kusema uongo na kuvunja ahadi za Allah تعالى na kutokuwa na msimamo wa itikadi na upumbavu wa nafsi katika miili mikubwa, kujiona na kuendelea kuichukia haki na uongofu. Na kuwazuia watu kuifuata haki na uongofu. Kadhalika, Sura imebainisha uongo wa Abdillahi bin Ubayi bin Saluli katika yale aliyoapia kisha akakanusha yale aliyosema. Sura imehitimisha kwa kutoa mawaidha kwa waumini na kuwahimiza wao kutoa na kufanya amali kwa ajili ya akhera kabla ya kufika muda wake.

### Sababu ya Kushuka kwa Aya katika Sura Hii

Katika sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya katika Sura hii:

Allah تعالى Amesema:

هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُوا۟ عَلَىٰ مَنْ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا۟ ۗ وَلِلَّهِ خَزَآئِنُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَـٰكِنَّ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٧﴾

***"Hao ndio wanaosema: Msitoe mali kwa ajili ya walioko kwa Mtume wa Mwenyezi Mungu, ili waondokelee mbali! Na Mwenyezi Mungu ndiye Mwenye khazina za mbingu na ardhi, lakini wanaafiki hawafahamu."* (63:7)**

Hadithi ameinukuu Bukhari na wengine kutoka kwa Zaidi bin Arqam رضي الله عنه amesema: Nilikuwa pamoja na ami yangu[140] nikamsikia Abdillah bin Ubayi bin Saluli anasema: 'Msitoe kuwapa walio karibu na Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم hadi wamkimbie, na tutakaporudi Madina mwenye utukufu zaidi atamfukuza aliyekuwa mnyonge." Habari hiyo nikaihadithia kwa ami yangu,

[140] Ni Saidi bin Ubada Mtukufu wa kabila la Khazraji, na amemwita ami yake kwa njia ya isitiari.(Al-Fat'hu Ar-Rabani 18/306).

na ami yangu naye akamuhadithia Mtume صلى الله عليه وسلم. Mtume صلى الله عليه وسلم akaniita nikamuhadithia, hivyo akamuita Abdillah bin Ubayi na wafuasi wake, wakaapa kabisa kuwa hawakusema. Na Mtume صلى الله عليه وسلم akaniona mimi kuwa ni muongo, na akawasadikisha wao. Hivyo basi, nikapatwa na fedheha ambayo sijawahi kuipata kabisa. Nikakaa nyumbani kwangu, ami yangu akasema: 'Ulichokitaka umekipata, Mtume صلى الله عليه وسلم ameshakuona kuwa wewe ni mtu muongo na amekukasirikia.' Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ ﴿١﴾

***"Wanapokujia wanaafiki……:"* (63:1)**

Hivyo basi Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akatuma ujumbe kwangu, akaisoma Aya hiyo kisha akasema: *'Hakika Allah Amekusadikisha maneno yako.'* Hadithi hii ina njia nyingi sana. Na katika baadhi ya njia zake imekuja kuwa tukio hilo lilikuwa wakati wa vita vya Tabuki, na kwamba tukio la kushuka kwa Sura lilifanyika usiku.[141]

**Maneno Ambayo Si Ruhusa Kusimama Juu Yake**

| No. | Aya | Hairuhusiwi kusimama | Ubainifu |
|---|---|---|---|
| 1. | سَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ أَسۡتَغۡفَرۡتَ لَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تَسۡتَغۡفِرۡ لَهُمۡ لَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ﴿٦﴾ ***"Sawa sawa kwao, ukiwatakia maghfira au hukuwatakia maghfira, Mwenyezi Mungu*** | لَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ | Ni kisimamo kibaya |

[141] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ يَسۡتَغۡفِرۡ لَكُمۡ رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوۡاْ رُءُوسَهُمۡ وَرَأَيۡتَهُمۡ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسۡتَكۡبِرُونَ ﴿٥﴾

***"Na wanapo ambiwa: Njooni ili Mtume wa Mwenyezi Mungu akuombeeni maghfira, huvigeuza vichwa vyao, na unawaona wanageuka nao wamejaa kiburi"*** Qur'ani 63:5

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ***Hatawaghufiria. Hakika Mwenyezi Mungu Hawaongoi watu wapotovu.”* (63:6)** | | |

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba Aya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | جُنَّةً | Kinga wanayojikinga na kuuawa |

## Sura ya At-Taghaabun

Sura hii imeshuka Madina baada ya Sura ya At-Tahriim. Idadi ya Aya zake 18 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura inakumbusha ya kuwa kila kiumbe kilichokuwa katika mbingu na ardhi humsabihi Allah تعالى na kumtakasa, na kwamba ni Yeye Pekee Anayestahiki sifa njema, kwa kuwa ni Yeye Aliyepwekeka katika Kuumba. Kadhalika Sura imetahadharisha kuhusu kukanusha ujumbe wa Muhammad صلى الله عليه وسلم na kuwaonya wao juu ya hilo, na kujuza ya kuwa Allah تعالى ni Mjuzi wa dhahiri na siri ya vyote vilivyomo mbinguni na ardhini. Sura kadhalika imetahadharisha kuhusu kukanusha kufufuliwa, kuthibitisha kwa Waumini katika yale yanayowakabili miongoni mwa madhara ya Makafiri na kuwa na subira juu yao. Vilevile Sura imetaja suala la kutoa katika njia za kheri na kumcha Allah تعالى na kufuata pamoja na kutii.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba Aya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 9 | لِيَوْمِ الْجَمْعِ | Hiyo ni siku ya Kiama Allah تعالى Atawajumuisha watu wa mwanzo na wa mwisho katika eneo moja. |
| 2. | 9 | يَوْمُ التَّغَابُنِ | Hiyo ni siku ya kupunjana, nayo ni siku ya Kiama watu wa peponi watawapunja watu wa motoni. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 3. | 17 | إِن تُقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَاعِفْهُ لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ | Chochote kile mnachokitoa Allah تعالى Ataleta mbadala wake, na chochote mtakachotoa sadaka, basi ni juu Yake malipo yake. |

## Sura ya Attalaaq

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Al-Insaan. Idadi ya Aya zake ni 12 kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imetaja Sharia na Hukumu za Talaka na yanayofuatia baada ya Talaka miongoni mwa eda, kunyonyesha, kuhudumia kimatumizi, na kutoa makazi. Kadhalika, Sura imekataza kuwazuru watalikiwa na kuwafanyia mbinyo juu yao. Sura imetaka kuweka ushuhuda juu ya kuacha na kurejea. Vilevile, Sura imebainisha ya kuwa Allah تعالى Humpa nguvu mtu anayemcha Allah تعالى, na Hujaalia katika jambo lake wepesi na Humfutia makosa yake, na Sura imefuatisha baada ya hapo kwa kutoa mawaidha kuhusu umma uliokuwa umepetuka mpaka katika kutii amri za Allah تعالى na Mtume wake. Kadhalika sura imetaja utukufu wa wahyi wa Allah تعالى, kwamba umeteremshwa kutoka mbingu ya saba na umetokana na Ujuzi wa Allah تعالى na Kudura Yake.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiti ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | وَأَحْصُوا الْعِدَّةَ ۖ | Ihifadhini na mjue mwanzo wake na mwisho wake, ili eda isije kurefuka kwa mwanamke, hivyo ikazuia kuolewa. |
| 2. | 6 | وُجْدِكُمْ | Kulingana na kipato chenu. |
| 3. | 6 | وَأْتَمِرُوا بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ | Na iwe mambo yenu baina yenu ni kwa njia ya wema bila ya kudhuru wala kudhuriana. |
| 4. | 8 | عَتَتْ | Iliyoasi na kupetuka mipaka na kutakabari |

## Sura ya Attah'riim

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya Al-Hujuraati. Idadi ya Aya zake ni 12 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imebainisha kuwa mtu yeyote haitakikani kwake kuikataza nafsi yake na yale aliyohalalisha Allah تعالى kwa ajili ya kumridhisha mtu mwengine. Kadhalika Sura imetanabahisha kwa wake wa Mtume صلى الله عليه وسلم ya kuwa wivu wa Allah تعالى kwa Mtume wake صلى الله عليه وسلم ni mkubwa zaidi na wenye malengo matukufu kuliko wivu wao juu yake. Vilevile, Sura imebainisha kuwa yeyote atakayeapa kiapo akaona kuachana na alichokiapia ni bora zaidi kuliko kutekeleza, ni vema kutoa kafara ya kufuta kiapo hicho, na kisha kufanya lile ambalo analiona kuna kheri ndani yake. Katika Sura hii pia kuna mafunzo kwa wake kuacha kukithirisha kuwasumbua waume zao, pia kuna mawaidha kwa watu katika upande wa malezi wao kwa wao. Kisha Allah تعالى Akapiga mifano miwili ya Wanawake walio wema na wale wasiokuwa wema, kwani katika hilo kuna utukufu kwa wanawake Waumini pamoja na mama zao.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 9 | جَاهِدِ الْكُفَّارَ | Pambana na makafiri kwa silaha na vita. |
| 2. | 9 | الْمُنَافِقِينَ | Na makafiri kwa kusimamisha Sharia ya Allah تعالى juu yao. |
| 3. | 10 | فَخَانَتَاهُمَا | Wakawahini waume zao katika imani hawakuwakubali katika Utume. |
| 4. | 12 | أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا | Aliyahifadhi na kulinda tupu yake . |
| 5. | 12 | فَنَفَخْنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا | Na Tukampulizia humo roho Yetu kupitia malaika Jibril عليه السلام, hakika Allah تعالى Alimuamuru yeye kupulizia katika upande wa mfuko wake wa nguo, mpulizo ukaenda moja kwa moja katika tupu yake, hivyo basi hiyo ikawa ni sababu ya ujauzito wa Issa عليه السلام. |

## Sura ya Al-Mulki

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya At-Tuur. Idadi ya Aya zake ni 30 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii

Hadithi iliyopokelewa kutoka kwa Abuu Huraira رضي الله عنه kutoka kwa Mtume صلى الله عليه وسلم kuwa amesema:

" إن سورة منَ الْــقُرآن ثلاثون آية شفعت لرجل حتى غفرله وهي:تَبَٰرَكَ ٱلَّذِى بِيَدِهِ ٱلْمُلْكُ....

*"Hakika Sura katika Qur'an yenye Aya thelathini ilifanyiwa uombezi kwa mtu hadi akasamehewa dhambi zake "Ni sura ya Tabaraka au Al-Mulk"*[142]

Na katika Hadithi ya Ibin Abbasi رضي الله عنـهما iliyonukuliwa na At-Tirmidh kwamba Sura hii Mtume صلى الله عليه وسلم ameiita, 'kizuizi au kinga."[143]

### Madhumuni ya Sura

Sura hii imeanza kwa kuwahabarisha Waumini kuhusu Ujuzi wa Allah تعالى na Utukufu Wake, na kutaamali pamoja na kutafakari juu ya ufundi na ubunifu wa hali ya juu wa Uumbaji wa Allah تعالى unaothibitisha kuwa Yeye Aliyetukuka ni wa Pekee Asiyekuwa na mshirika katika Uungu Wake. Kadhalika Sura imekumbusha juu ya suala la mauti, kwamba Yeye Allah تعالى Ndiye Aliyeumba umauti na uhai, ili katika hali mbili hizi yapate kudhihiri matendo ya waja. Kuwatahadharisha watu kuhusu vitimbi vya shetani, na kubainisha kuwa katika kumfuata Mtume صلى الله عليه وسلم kuna kuokoka au adhabu. Kadhalika katika Sura hii, kuna kukumbusha kuhusu neema ya Allah تعالى katika Kuwaumbia walimwengu ardhi hii na utaratibu wake uliomakinika wa hali ya juu, na wenye kuendana na maisha ya watu. Vilevile, sura imewaidhisha ya kuwa Allah تعالى ni Muweza wa Kuuvuruga utaratibu na mpangilio huo wa ardhi. Pia katika Sura hii, kuna kuwafedhehesha na kuwatahadharisha Washirikina juu ya kukanusha kwao neema ya Allah تعالى na kufanyia istihzai ahadi Yake, na kwamba ahadi hiyo haiko mbali kutokea.

---

[142] Hadithi ameinukuu Ahmad katika "Musnadi wake (7975), At-Tirmidhi katika "Al-Jamii" Faslu ya Ubora wa Qur'an, Mlango wa Ubora wa Sura ya Al-Mulk. (2891). Na amesema: Hadithi ni Hasani.

[143] Hadithi ameinukuu At-Tirmidhi rejeo la nyuma (2890)

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | بِيَدِهِ الْمُلْكُ | Mkononi Pake upo ufalme, Mwenye Kuyaendesha Atakavyo mambo yote ya viumbe, hakuna wa kuhoji juu ya Hukumu Yake, na wala Haulizwi juu ya yale Ayafanyayo. |
| 2. | 3 | تَفَاوُتٍ | Tofauti, dosari au mapungufu. |
| 3. | 22 | يَمْشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِ | Anayekwenda kifudifudi juu ya uso wake, hajui aendako! Bali tayari ameshapoteza dira na mpotevu. Huu ndio mfano wa kafiri katika matendo yake. |

## Sura ya Al-Qalamu

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 17 hadi Aya ya 33, na kuanzia Aya ya 48 hadi Aya ya 50 hizi zote zimeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Al-Alaq. Idadi ya Aya zake ni 52 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imetoa changamoto kwa wapingaji kuleta mithili ya Sura ya Qur'an, na katika kuanza kwa kumsemesha Mtume صلى الله عليه وسلم ni njia ya kumliwaza yeye, na kuthibitisha ukamilifu wa uongofu na mafundisho yake katika dunia na akhera, na upotevu wa anayempinga yeye. Na katika kulithibitisha hilo, Amesisitiza kwa kiapo, ambacho ni katika Hekima za Allah تعالى zilizo dhahiri, katika Kumfunza Mwanadamu kuandika, hivyo basi, hujumuisha utukufu wa herufi za kutajihisha, uandishi na elimu, ili uandishi na elimu ipate kuwa ni njia ya kuhifadhi Qur'an.

Kadhalika, Sura imetoa ahadi ya uwepo wa adhabu ya akhera kwa washirikina wapingaji, na waliodanganyika na utukufu pamoja na utajiri wao. Allah تعالى Atawaondoshea wao na Ataiteketeza neema yao. Kinyume chake ni kwamba Waumini wamchao Allah تعالى watakuwa katika hali nzuri. Na kwamba Allah تعالى Amewateua wao kwa Uislamu. Vilevile, Allah تعالى Amemuamrisha Mtume صلى الله عليه وسلم kuwa na subira katika ufukishaji wa wito wa Allah تعالى.

### Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an na Hafswi

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

نٓۚ وَٱلۡقَلَمِ وَمَا يَسۡطُرُونَ ۝١

***"Nuun. Naapa kwa kalamu na yale wayaandikayo."* (68:1)**

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 16 | سَنَسِمُهُ عَلَى الْخُرْطُومِ | Tutabainisha jambo lake wazi wazi, hadi wapate kuijua alama na kovu juu ya pua yake. |
| 2. | 19 | طَائِفٌ مِّن رَّبِّكَ | Janga kutoka mbinguni. |
| 3. | 25 | حَرْدٍ | Uwezo na nguvu. |
| 4. | 28 | أَوْسَطُهُمْ | Muadilifu na mbora wao. |
| 5. | 40 | أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ | Ni nani mwenye kudhamini hili. |
| 6. | 42 | يُكْشَفُ عَن سَاقٍ | Siku Mola wetu Atakapoweka wazi Mundi Wake, hivyo basi akamsujudia Yeye kila Muumini Mwanaume na Muumini mwanamke. |
| 7. | 48 | كَصَاحِبِ الْحُوتِ | Yaani, Dha Nnuni ambaye ni Mtume Yunusu bin Mata عليه السلام. |

## Sura ya Al-Haaqqa

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Mulki. Idadi ya Aya zake ni 52 kwa mujibu wa mapokezi ya wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura hii imekusanya vitisho vya siku ya Kiama na kuwakaripia wanaokadhibisha siku hiyo kutokea kwake. Na kuwakumbusha yale yaliyousibu umma uliopita uliokadhibisha adhabu katika dunia na akhera, na ubainifu wa kwamba Allah تعالى Amewaokoa Waumini na adhabu, na kusifu hali ya kupewa malipo na kutafautiana kwa watu katika siku hiyo. Na kumtakasa Mtume صلى الله عليه وسلم dhidi ya anayedai kuwa si Mtume, pia kumtakasa Allah تعالى ili apate kuthibitisha yule aliyekuwa akimzushia yeye. Kadhalika Sura inampa ithibati Mtume صلى الله عليه وسلم na kutoa kwa Washirikina uhakika wa ahadi iliyotajwa ndani ya Qur’an kuwa ipo.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | الْحَاقَّةُ | Kiama huthibitika ndani yake ahadi na makemeo |
| 2. | 2 | بِالطَّاغِيَةِ | Ni ukelele mmoja uliowanyamazisha na zilzala ambayo iliwatuliza. |
| 3. | 36 | مِنْ غِسْلِينٍ | Ni damu na maji yanayotirizika katika nyama zao. |
| 4. | 45 | بِالْيَمِينِ | Tungeliwaadhibu kwa mkono wa kulia kwa kuwa ndio wenye nguvu katika kuadhibu. |
| 5. | 46 | الْوَتِينَ | Ni mshipa mkubwa wa moyo |

## Sura ya Al-Maariji

Sura hii imeshuka Makka baada ya Sura ya Al-Haaqqa. Idadi ya Aya zake ni 44 kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura ina karipio na vitisho kwa makafiri kushukiwa na adhabu siku ya Kiama, na uthibitisho wa Siku hiyo na vituko vyake. Kadhalika, Sura imesifia Utukufu wa Allah تعالى katika siku hiyo, na vitisho vya kutisha vya nyumba ya mateso ambayo ni Jahannamu. Vilevile, Sura imetaja sababu za kustahiki adhabu. Na kwa upande wa pili Sura imetaja amali za Waumini ambazo zinawajibisha kwao kupata utukufu na kukirimiwa. Pia Sura imetoa ithibati kwa Mtume صلى الله عليه وسلم na kumliwaza yeye juu ya yale anayokutana nayo kutoka kwa Washirikina, na kuwatahadharisha Washirikina kuangamizwa kwao na kuumbwa watu bora kuliko wao.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 3 | الْمَعَارِجِ | Vipando vya mbingu |
| 2. | 4 | وَالرُّوحُ إِلَيْهِ | Ni Malaika Jibril عليه السلام |

## Sura ya Nuhu

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya An-Nahli. Idadi ya Aya zake ni 28 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Kusudio kubwa la Sura hii, ni kupiga mfano kwa Washirikina wa kaumu ya Nuhu عليه السلام na wao ndio watu wa mwanzo kushuka adhabu ya Allah تعالى juu yao hapa duniani. Kadhalika katika Sura hii, kuna ufafanuzi mpana kuhusu wito wa Nabii Nuhu عليه السلام kwa kaumu yake katika kumpwekesha Allah تعالى (Tawhid) na kuachana na ibada ya masanamu, na kuwaonya jamaa zake na adhabu yenye kutia uchungu. Kadhalika sura inawakumbusha wao kuhusu siku ya ufufuo na kuendelea kwao juu ya kumuasi yeye. Vilevile sura imebainisha kitendo cha kuyapa majina masanamu waliyokuwa wakiyaabudu. Na wito wa Nabii Nuhu عليه السلام kaumu yake kuangamizwa, ni ishara ya kuja kwa gharika, na maombi ya Nuhu عليه السلام kuwatakia msamaha Waumini na maangamivu kwa makafiri. Vilevile, Sura imetaja suala la kuzidishiwa kipato na riziki kwa wale wenye kutii, na kuongezeka kwa kizazi na neema za Peponi.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 4 | وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ | Kwa kuongeza katika amali zenu |

## Sura ya Al-Jinni

Sura hii imeshuka Makka baada ya Sura ya Al-A'raaf. Idadi ya Aya zake ni 28 kwa mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura inathibitisha utukufu wa Mtume صلى الله عليه وسلم, na kwamba wito wake umefika hadi kwa aina nyingine ya viumbe – majini; na wao kufahamu yale anayoyalingania Mtume صلى الله عليه وسلم miongoni mwa kumpwekesha Allah تعالى (Tawhid), na kujua ujuzi na utukufu wa Allah تعالى, na kutakasika Kwake kuwa na mshirika, msaidizi na mwana. Kadhalika, Sura imekanusha kuabudiwa majini, na kuweka ubainifu kwamba majini wapo aina mbalimbali, kuna wema na waovu. Kadhalika sura huweka wazi kuwa wao hawawezi kuchupa na kufikia katika mamlaka ya Allah تعالى. Na majini hushangaa pindi kimondo kinapompata anayetaka kufanya udukuzi wa kusikia habari za mbinguni. Kadhalika, Sura inawaonya Washirikina kwamba wao watajuta kutokana na uadui wao dhidi ya Mtume صلى الله عليه وسلم na kujaribu kuwanyamazisha kwa kuikosoa dini yao.

### Sababu za Kushuka kwa Aya katika Sura

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya:

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ فَقَالُوٓاْ إِنَّا سَمِعْنَا قُرْءَانًا عَجَبًا ﴿١﴾

***"Sema: Imefunuliwa kwangu ya kuwa kundi moja la majini lilisikiliza, na likasema: Hakika sisi tumeisikia Qur'ani ya ajabu!"* (72:1)**

Hadithi iliyonukuliwa na Muslimu na wengine kutoka kwa Bin Abbas رضي الله عنهما amesema, Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم hakuwasomea majini na wala hakuwaona wao, Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم aliondoka na kikundi cha Maswahaba wake wakielekea soko la Ukadhi, na ikawa kumewekwa kizuizi baina ya mashetani na habari za mbinguni, na wameshatumiwa juu yao vimondo, mashetani wakarejea kwa jamaa zao wakisema: 'kwanini wanasema kuwa kumewekwa kizuizi baina yetu na habari za mbinguni, na kumetumwa juu yetu vimondo?' Wakasema: 'Jambo hilo litakuwa linamaanisha kilichotokea, hebu nendeni Mashariki ya dunia na Magharibi yake, mfanye uchunguzi ili m-baini ni kipi kilichosababisha hadi kukawa na kizuizi baina yetu na Habari za mbinguni."

Hivyo basi, wakaanza kuondoka wakisafiri Mashariki ya ardhi na Magharibi yake, kundi moja lilikwenda upande wa Tihana wakikusudia soko la Ukadh, huku Mtume صلى الله عليه وسلم akiswali katika Mtende pamoja na Maswahaba wake Swala ya Al-fajiri. Majini yaliposikia Qur'an waliisikiliza na Kusema: 'Hiki ndio ambacho kimeweka kizuizi baina yetu na habari za mbinguni.' Hivyo haraka wakarejea kwa jamaa zao wakasema: 'Enyi kaumu yetu.."

Hivyo basi Allah تعالى Akateremsha kwa Mtume صلى الله عليه وسلم

إِنَّا سَمِعْنَا قُرْءَانًا عَجَبًا ﴿١﴾ يَهْدِىٓ إِلَى ٱلرُّشْدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدًا ﴿٢﴾

***"Hakika sisi tumeisikia Qur'ani ya ajabu, Inaongoza kwenye uwongofu, kwa hivyo tumeiamini, wala hatutamshirikisha yeyote na Mola wetu Mlezi. "* (72:1 - 2)**

Hivyo basi, Allah تعالى Akateremsha Aya kwa Mtume wake صلى الله عليه وسلم:

قُلْ أُوحِىَ إِلَىَّ أَنَّهُ ٱسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ

***"Sema: Imefunuliwa kwangu ya kuwa kundi moja la majini lilisikiliza"* (72:1)**

Na hakika si vingine amepewa wahyi [144]kama wanavyothibitisha majini.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 3 | تَعَالَىٰ جَدُّ رَبِّنَا | Utukufu wa Mola wetu Umetukuka na kuwa juu jambo Lake. |
| 2. | 4 | سَفِيهُنَا | Iblisi |
| 3. | 16 | الطَّرِيقَةِ | Njia ya Uislamu |

[144] Hadithi ameinukuu Musimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala (449)

## Sura ya Al-Muzzammili

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 10, 11 na 20 hizi zote zimeshuka Madina baada aya kushuka Sura ya Al-Qalamu. Idadi za Aya zake ni (20) kwa mujibu wa Wanazuoni wa mji wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura inatoa utambulisho wa upole wa Allah تعالى kwa Mtume wake صلى الله عليه وسلم kwa kumuita yeye kwa sifa ya mwenye kujizongazonga nguo. Kadhalika, Sura imebainisha amri ya Allah تعالى kwa Mtume صلى الله عليه وسلم kusimamia jukumu na uzito wa kufikisha Wahyi, amri ya kusimamisha Swala, kutoa Zaka, kutoa Sadaka, na kuchukia ukadhibishaji wa washirikina. Allah تعالى Amedhamini kwa Mtume wake صلى الله عليه وسلم Kumpa nusura dhidi yao, na Amewaahidi wao adhabu, na Akawawaidhi wao kuhusu adhabu iliyowashukia kaumu ya Firauni pale walipomkadhibisha Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم. Vilevile, Sura imetaja siku ya Kiama na wasifu wa vituko vyake vya kutisha.

Kadhalika, Sura imetaja ndani yake ufutaji wa Hukumu ya kusimama sehemu kubwa ya siku na kutosheka na baadhi ya sehemu ya usiku. Pia Sura imetoa ahadi ya malipo makubwa ya usiku na kutosheka na baadhi ya sehemu ya usiku. Pia Sura imetoa ahadi ya malipo makubwa ya kheri, na ndani yake kumetajwa adabu za usomaji wa Qur’an na uzingatiaji wake, na kwamba amali za mchana si sehemu ya Kisimamo cha usiku.

### Kuthibitisha Hukumu Mpya *“An-Aasikh”* na Kufuta Hukumu ya Zamani *“Al-Mansuukh”*

Ndani ya Sura hii kuna Aya moja tu, Hukumu yake imefutwa kwa mujibu wa maelezo ya mwanazuoni wa fani ya Tafsiri As-Suyutwi na wengineo.

| No. | Aya iliyofutwa Hukumu yake *“Al-Mansukh”* | Aya iliyothibitisha Hukumu mpya *“Anna-Sikh”* | Ushahidi |
|---|---|---|---|
| 1. | يَـٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ۝١ قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ۝٢ <br> ***1. Ewe uliye jifunika!*** <br> ***2. Kisha usiku kucha, ila kidogo tu!* (73:1 – 2)** | فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ <br> ***“Basi someni kilicho chepesi katika Qur'ani.”* (73:20)** | Hicho pia ni Kisimamo cha usiku |

Na hii iliyofuta nayo imefutwa kwa utekelezaji wa Swala tano.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | الْمُزَّمِّلُ | Mwenye kujifunika kipindi cha usiku |
| 2. | 4 | وَرَتِّلِ الْقُرْآنَ تَرْتِيلًا | Isome Qur’an kwa upole, hakika huko kunasaidia juu ya kuifahamu Qur’an na kuizingatia, na hivyo ndivyo alivyokuwa Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwa akiisoma. |
| 3. | 5 | قَوْلًا ثَقِيلًا | Kauli nzito, yaani katika kuifanyia kazi, na uzito wakati wa kushuka kwake kutokana na utukufu wake. |
| 4. | 6 | نَاشِئَةَ اللَّيْلِ | Wakati wa usiku, na kila sehemu katika usiku huitwa *“Nashiat”* |
| 5. | 6 | أَشَدُّ وَطْئًا | Ina utulivu zaidi kwa mwenye kuswali, na ni nzito zaidi kuliko Swala ya mchana. |
| 6. | 6 | وَأَقْوَمُ قِيلًا | Na usomaji unaopatia zaidi na kauli iliyo sahihi kwa ajili ya utulivu kwa watu. |

## Sura ya Al-Muddaththir

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Muzammil. Na idadi ya Aya zake ni 56 kwa mujibu wa Mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii inamtukuza Mtume صلى الله عليه وسلم na ina amri ya kufikisha wito wa Ujumbe, na kutangaza Upweke wa Allah تعالى katika Uungu na Ibada, na amri ya kujitakasa kimaana na kidhahiri, na kuachana na masanamu. Kadhalika, Sura imehimiza kukithirisha zaidi kutoa Sadaka na kuvumilia, na kuwaonya Washirikina kuhusu kufufuliwa, na kusifia vituko vya siku ya Kiama. Vilevile, sura imetoa vitisho kwa mtu anayeitia dosari Qur'an, na akadai kuwa ni maneno ya wanadamu, na mkosoaji huyu akakanusha neema ya Allah تعالى iliyo juu yake. Hali za Waumini zitakuwa tofauti kabisa na hali za Makafiri siku ya malipo.

### Sababu za Kushuka Aya katika Sura Hii

Katika Sura hii kuna sababu mbili za kushuka kwa Aya:

1. Allah تعالى Amesema:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُدَّثِّرُ ۝١ قُمْ فَأَنذِرْ ۝٢ وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ ۝٣ وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ۝٤

***"1. Ewe uliye jigubika! 2. Simama uonye! 3. Na Mola wako Mlezi mtukuze! 4. Na nguo zako, zisafishe."* (74:1 – 4)**

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu kutoka kwa Jabir رضي الله عنه amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema:

*"Nilikaa katika pango la Hiraa, nilipomaliza ukazi wangu, nilishuka nikawa bado nipo ndani ya bonde, nikaitwa, nikatazama mbele yangu, nyuma yangu, kulia kwangu na kushoto kwangu. Hivyo basi haraka nikamuendea Khadija nikamuambia: Nifunike nguo na unimiminie maji ya baridi"* hivyo basi, Allah تعالى Akateremsha:

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُدَّثِّرُ ۝١ قُمْ فَأَنذِرْ ۝٢

***"1. Ewe uliyejigubika! 2. Simama uonye! "* (74:1 – 2)**[145]

[145] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah Aliyetukuka ,

Hadithi iliyopokewa na Ibin Abbasi رضي الله عنه kwamba Walid bin Mughira alikuja kwa Mtume صلى الله عليه وسلم akamsomea yeye Qur'an, ni kama vile alimlainisha yeye. Habari hiyo ikamfikia Abuu Jahli, akamuendea, akasema: 'Ewe ami yangu, hakika jamaa zako wanaona wakuchangie mali kwa ajili yako.' Akauliza: 'Kwa minajili gani?' Akasema: 'ili wakupe wewe, kwani umeenda kwa Muhammadi ili upokee yale aliyokuwa nayo.' Akasema: 'Hakika Makureshi wenyewe wanakiri kwamba mimi ni tajiri wa kupindukia.' Akasema: 'Kama ndio hivyo, basi sema kauli watakayoisikia jamaa zako, kwamba wewe unaichukia Qur'an na unaipinga.' Akasema: "Niongee nini mimi! Naapa kwa Allah تعالى hakuna yeyote katika nyinyi aliye mweledi katika fani ya Ushairi kunizidi mimi, na hakuna yeyote anayejua wimbo au kasida au mashairi yeyote hata ya majini kunishinda mimi. Naapa kwa Allah تعالى ! Katika yote hayo hakuna kinachoshabihiana kabisa na nilichokisikia mimi. Naapa kwa Allah تعالى! Hakika maneno yake anayoyasema Muhammad yana utamu ndani yake, na hakika juu yake yana uzuri, huzalisha matunda juu yake na hububujisha maji chini yake, na maneno hayo siku zote yapo juu na wala hayatakaliwa juu na kitu kingine, na Qur'an husambaratisha kila kilichopo chini yake." Akasema: "Jamaa zako hawatakuwa radhi nawe hadi uiseme vibaya Qur'an." Walidi akasema: "Hebu niache kidogo nitafakari." Alipotafakari, alisema: "Huu ni uchawi ulionukuliwa. Muhammad anaunukuu kutoka kwa mwengine." Hivyo Allah تعالى amesema:

ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ﴿١١﴾

*" Niache peke yangu na Niliyemuumba" (74:11)*[146]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | الْمُدَّثِّرُ | Mwenye kujigubika nguo zake. |
| 2. | 5 | وَالرُّجْزَ | Masanamu |

---

وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ

***"Na Mola wako Mlezi mtukuze! ." Qur'ani74:* 4)** (4924)

[146] Hadithi ameinukuu Al-Hakim katika "Almustadrak" (2/550), na amesema: Hadithi ni Sahihi kwa sharti ya Bukhari.

| | | | |
|---|---|---|---|
| 3. | 29 | لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ | Yenye kuunguza ngozi ya Mwanadamu. |
| 4. | 35 | إِنَّهَا لَإِحْدَى الْكُبَرِ | Mambo makubwa, yaani moto. |
| 5. | 45 | نَخُوضُ مَعَ الْخَائِضِينَ | Na tulikuwa tukizama pamoja na waliozama katika maovu. Yaani, tukizungumza tusiyoyajua. |
| 6. | 51 | فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍ | Wanaomkimbia anayetaka kuwawinda miongoni mwa samba. |
| 7. | 56 | هُوَ أَهْلُ التَّقْوَىٰ | Uchamungu ni Kwake Yeye. Yaani Yeye Ndiye Anayestahiki Kuogopewa. |

## Sura ya Al-Qiyaama

Sura hii imeshuka baada ya kushuka Sura ya Al-Qariah. Idadi ya Aya zake ni 40 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imethibitisha kuhusu suala la kufufuliwa na kukumbusha siku ya Kiama, na kutaja alama zake. Kadhalika, Sura imethibitisha malipo kulingana na amali za watu, kutofautiana baina ya watu waovu na watu wema. Vilevile, Sura imekumbusha kuhusu mauti na kwamba mauti ndio mafanikio ya mwanzo ya kuelekea akhera. Pia Sura imekemea kufadhalisha manufaa ya maisha ya duniani kuliko manufaa ya akhera, na ikachanganya ndani yake Aya:

لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ

***"Usiutikisie kwa huu wahyi ulimi wako. .."*** **(75:16)** hadi Kauli Yake Allah تعالى:

وَقُرۡءَانَهُۥ ﴿١٧﴾

***"…na kuusomesha….."*** **(75:17)** Hakika hizo zimeshuka katikati ya kushuka Sura hizi.

### Sababu ya Kushuka kwa Aya katika Sura Hii

Sura hii ina sababu moja tu ya kushuka kwa Aya:

Allah تعالى Anasema:

لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ﴿١٦﴾

***"Usiutikisie kwa huu wahyi ulimi wako kwa kuufanyia haraka."*** **(75:16)** hadi

Kauli ya Allah تعالى:

ثُمَّ إِنَّ عَلَيۡنَا بَيَانَهُۥ ﴿١٩﴾

***"Kisha ni juu Yetu Kuubainisha." (75:19)***

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari kutoka kwa Ibin Abbasi رضي الله عنه amesema: "Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم alikuwa Jibril anaposhuka na Wahyi, hutikisika ulimi wake na midomo yake, hivyo humuia ugumu juu yake na

alikuwa hujulikanwa katika hilo. Hivyo basi Allah تعالى Akateremsha Aya ambayo ipo katika:

لَآ أُقۡسِمُ بِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ ١

**“ *Ninaapa kwa Siku ya Kiyama!”* (75:1)**

لَا تُحَرِّكۡ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعۡجَلَ بِهِۦٓ ١٦

**“ *Usiutikisie kwa huu wahyi ulimi wako kwa kuufanyia haraka.”* (75:16)**

إِنَّ عَلَيۡنَا جَمۡعَهُۥ وَقُرۡءَانَهُۥ ١٧

**“*Hakika ni juu Yetu Kuukusanya na Kuusomesha.”* (75:17)**[147]

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur’an wa Hafswi**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli ila katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

وَقِيلَ مَنۡۜ رَاقٖ ٢٧

***“Na pakasemwa: Nani wa kumganga?” (95:27)***

Aya hii husomwa kunyamaza kidogo bila ya kuvuta pumzi kwa kuunganisha, katika njia ya usomaji wa As-Shatibi na huo ni usomaji wa Attayiba.

[147] Hadithi ameinukuu Bukhari katika “Sahihi yake” Faslu ya Tafsiri, Mlango wa Kauli Yake Allah:

فَإِذَا قَرَأۡنَٰهُ فَٱتَّبِعۡ قُرۡءَانَهُۥ

***“Tunapo usoma, basi nawe fuatiliza kusoma kwake.”*** Qur’ani 75:18”
(4929) Na Muslimu katika “ sahih yake” Faslu ya Swala (448)

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | بِالنَّفْسِ اللَّوَّامَةِ | Ni nafsi ambayo inamlaumu muhusika wake katika kheri na shari na hujutia kwa yaliyompata. |
| 2. | 29 | وَالْتَفَّتِ السَّاقُ بِالسَّاقِ | Utapoambatishwa mundi kwa mundi, yaani miguu yake imekufa haina tena uwezo wa kumbeba, na alikuwa juu ya miguu hiyo akitembelea. |

## Sura ya Al-Insaan

Sura imeshuka Madina baada ya Sura ya At-Rahmaan. Idadi Aya zake ni 31 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Insaan

Hadithi iliyonukuliwa na Abuu Huraira رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم siku ya Ijumaa katika Swala ya Alfajiri alikuwa akisoma:

الٓمٓ ﴿١﴾ تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ لَا رَيۡبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٢﴾

***"Alif Lam Mim (A.L.M.) Huu ni mteremsho wa Kitabu kisicho kuwa na shaka yoyote kinacho toka kwa Mola Mlezi wa walimwengu wote."*** Qur'ani 32:1-2.

هَلۡ أَتَىٰ عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ حِينٞ مِّنَ ٱلدَّهۡرِ

***"Hakika kilimpitia binaadamu kipindi katika Dahari….."* (76:1)**[148]

### Madhumuni ya Sura

Sura inakumbusha ya kuwa kila Mwanadamu aliumbwa, na kuwa kabla ya hapo hakuwepo, vipi ahukumu kuwa muhali kwake yeye kurejeshwa tena baada ya kuwa mwanzo hakujulikana kabisa. Kadhalika, Sura imetaja wajibu wa Kumpwekesha Allah تعالى katika ibada kwa kumshukuru Yeye, kuthibitisha malipo, watu kuneemeka na neema ya kuumbwa, kuwa na ufahamu na kumaizi baina ya kheri na shari. Vilevile, Sura imebainisha ithibati kwa Mtume صلى الله عليه وسلم juu ya kusimamia kazi ya Utume na kusubiri juu yake, na kutahadharisha kuwa laini kwa Makafiri, na kwamba kuchaguliwa kwa ajili ya Utume ni neema inayostahiki kumshukuru Aliyeineemesha na kufanya ibada kwa ajili Yake.

### Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'an wa Hafswi

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa

---

[148] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu yake" Faslu ya Siku ya Ijumaa. Mlango wa Sura anayoisoma katika Swala ya Alfajiri siku ya Ijumaa (89). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Al-Jumaa (879).

*mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

سَلَٰسِلَاْ

***"...minyororo …"* (76:4)** Katika hali ya usomaji wa kusimama.

Kuithibitisha herufi "Alif" na kuiondosha, kuna njia mbili katika usomaji wa Ash-Shatibi. Ama kwa upande wa usomaji wa Attayib husomwa kwa kuiondosha herufi ya "Alif" kama hivi:

سلاسل

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | أَمْشَاجٍ | Mchanganyiko wa maji ya mwanamume na mwananmke yanapokusanyika pamoja. |

## Sura ya Al-Mursalaati

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya ya 48 imeshuka Madina. Sura hii imeshuka baada ya Sura ya Al-Humaza. Idadi ya Aya zake ni 50 katika mapokeo ya Wanazuoni wa mji wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii

Hii ni moja ya Sura ambazo zilimuotesha mvi Mtume صلى الله عليه وسلم na Hadithi yake imeshatangulia katika Sura ya Al-Waqia'h. Imepokewa kutoka kwa Ibin Abbas رضي الله عنه amesema: Hakika nimemsikia Ummu Al-Fadhli رضي الله عنه hali ya kuwa anasoma:

وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ۝١

***"…. Naapa kwa zinazo tumwa kwa upole…!"* (77:1)**

Akasema: "Ewe kijana wangu! Hakika kusoma kwako Sura hii kumenikumbusha jambo. Hakika Sura hii ndio ya mwisho niliyomsikia Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم katika Swala ya Magharibi."[149]

### Madhumuni ya Sura

Sura imetaja uthibitisho wa watu kufufuliwa, na karipio kali kwa anayekanusha hilo, na kusifia vituko vyake. Kadhalika, Sura imethibitisha uwezekano wa watu kuumbwa kwa mara nyingine, ukiacha uumbaji wa mwanzo wa Mwanadamu na ardhi. Vilevile, Sura imebainisha uwezekano wa kuadhibiwa hapa duniani kwa wanaokanusha siku hii, kama ulivyoangamizwa umma uliokadhibisha huko nyuma. Kwa upande mwengine Waumini watakutana na malipo yao matukufu. Pia Sura imetaja uhuishaji wa wito katika Uislamu na kuisadikisha Qur'an kwa kudhihiri ishara zake.

### Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji wa Qur'an wa Hafswi

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

---

[149] Hadithi ameinukuu Bukhari "Sahihi yake" Faslu ya Adhana, Mlango wa Kusoma Qur'an katika Swala ya Magharibi. (763).

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى ظِلَـٰلٍ وَعُيُونٍ ﴿٤١﴾

***" Hakika wachamngu watakuwa katika vivuli na chemchem…." ***(77:41)**

Katika usomaji wa Aya hii kuna njia mbili. Kuna kuchanganya timilifu *"Idghamun Kamili"* na kuchanganya nakisi *"Id'ghaamun Nakisi."* Usomaji wa kwanza ndio mashuhuri katika njia ya usomaji wa Ash-Shatibi na katika njia ya usomaji wa Attayiba ni *"Id'ghaamun Kamili"*.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | وَالْمُرْسَلَاتِ عُرْفًا | Naapa kwa pepo zinazoenda pole pole mithili ya nyoya za pembeni katika shingo ya farasi. |
| 2. | 2 | فَالْعَاصِفَاتِ عَصْفًا | Na pepo zinazovuma kwa kasi |
| 3. | 3 | وَالنَّاشِرَاتِ نَشْرًا | Na pepo zinazotawanya mawingu katika pambizo na mbingu |
| 4. | 4 | فَالْفَارِقَاتِ فَرْقًا | Ni malaika wanaoshuka na amri ya Allah تعالى, hutenganisha baina ya haki na batili |
| 5. | 5 | فَالْمُلْقِيَاتِ ذِكْرً | Malaika wanaopeleka wahyi kwa Mitume |
| 6. | 21 | قَرَارٍ مَّكِينٍ | Mfuko wa uzazi, ndio mahali patulivu madhubuti kwa kuyahifadhi maji ya mwanamume na mwanamke |
| 7. | 30 | ظِلٍّ ذِي ثَلَاثِ شُعَبٍ | Yaani, miale ya moto, pindi inapokuwa juu na kupanda pamoja na moshi, kwa yule mwenye nguvu, vipi mtu atanusurika na mapande matatu hayo ya miale ya moto. |
| 8. | 33 | كَأَنَّهُ جِمَالَتٌ صُفْرٌ | Ngamia weusi |

## Sura ya An-Nabai

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Maariji. Idadi ya Aya zake ni 40 kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imeelezea uingiliaji wa Washirikina katika suala la Qur'an na yaliyomo ndani yake ambayo yanapingana na itikadi zao. Na miongoni mwa hayo ni kuthibitisha kufufuliwa, na watu kuulizana wao kwa wao kuhusu ujio wa Kiama kwa njia ya istihzai. Kadhalika, Sura inathibitisha kuwepo kufufuliwa baada ya watu kufa, kwa Kuumbwa tena viumbe ambavyo ni vikubwa zaidi kuliko Uumbaji wa Mwanadamu. Pia, Sura imeelezea siku ya watu kukusanywa pamoja na vituko vya siku hiyo, na kubainisha neema mbalimbali za Waumini, na kutaja kuenea elimu ya Allah تعالى kwa kila kitu, na katika hilo ni Kujua amali za waja.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | عَنِ النَّبَإِ الْعَظِيمِ | Ni kuhusiana na jambo la Kiama, nayo ni habari ya kutisha na kuogofya. |
| 2. | 14 | الْمُعْصِرَاتِ | Na mawingu yanayotirizika mvua, na mvua yenyewe bado kunyesha |
| 3. | 23 | أَحْقَابًا | Nao ni muda katika zama |
| 4. | 28 | الرُّوحُ | Nao ni Wanadamu |

## Sura ya An-Naazia'ati

Sura imeshuka Makka baada ya Sura ya An-Nabai. Idadi ya Aya zake ni 46 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura inathibitisha kuwepo kufufuliwa, malipo na vitisho wakati wa kutokea kwa hayo, ubainifu ya kwamba ukanushaji wa watu kufufuliwa ni matokeo ya upotevu wa anayekanusha kutokea kwa jambo hilo, na kushabihiana na Firauni katika hilo. Kutaja hayo ni kumliwaza Mtume صلى الله عليه وسلم na ni mazingatio kwao wao. Kadhalika, Sura imetaja habari ya ufidhuli wa Washirikina kuulizia Kiama, na ubainifu kwamba kuja kwake hicho Kiama ni karibu mno, na kukaa kwao hapa duniani muda mrefu, watahisi ni kama vile hawakukaa isipokuwa muda mchache wakati wa mchana.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 2 | وَالنَّاشِطَاتِ نَشْطًا | Na kuna ambao wataichukua roho yake kwa upole na ulaini, kama vile pambio lake ni kutokana na upole. |
| 2. | 4 | فَالسَّابِقَاتِ سَبْقًا | Malaika wametangulia katika imani na kumsadikisha yeye. |
| 3. | 5 | فَالْمُدَبِّرَاتِ أَمْرًا | Malaika kupangilia mambo kutoka mbinguni hadi ardhini kwa amri ya Mola wako Mlezi *Azza Wajalla* |
| 4. | 6-7 | الرَّاجِفَةُ - الرَّادِفَةُ | Ni mpulizo wa kwanza na wa pili |
| 5. | 10 | الْحَافِرَةِ | Na wanapinga suala la kufufuliwa baada ya kuwa wameshakuwa makaburini |
| 6. | 14 | بِالسَّاهِرَةِ | Uso wa ardhi nyingine na ya juu, na walikuwa chini yake |
| 7. | 34 | الطَّامَّةُ الْكُبْرَىٰ | Ni siku ya Kiama: Itakuza kila jambo kuwa kubwa na lenye kuogofya. |

## Sura ya Abasa

Sura imeshuka Maka baada ya kushuka Sura ya An-Najmi. Idadi ya Aya zake ni 42 kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imetoa mafunzo kwa Mtume صلى الله عليه وسلم kufanya ulinganifu baina ya mambo yenye tija na maslahi, na wajibu wa kufuatilia yaliyojificha. Kadhalika, Sura imeashiria tofauti za hali kati ya Washirikina na Waumini, na ikakutanishwa hilo kwa kuwakirimu Waumini. Vile vile, Sura imesifia Qur'an, na hali ya inadi na upinzani mkali wa ukafiri na lililosababisha Mtume صلى الله عليه وسلم kuacha kumpatiliza Ibin Ummi Maktumi aliyekuwa na utashi wa Kusilimu. Vilevile, Sura imetoa uthibitisho wa kufufuliwa, na kuonya juu ya kuja kwa Kiama, na kutahadharisha vituko vyake, na yanayofuatia baada ya hapo miongoni mwa kulipwa thawabu wachamungu na kuadhibiwa wapingaji. Sura imetaja Waumini dhaifu, na kwamba wao ni watukufu zaidi mbele ya Allah تعالى kuliko makafiri matajiri.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| **1.** | 33 | **الصَّاخَّةُ** | Ni Kiama, kitakachokuwa kizito kishindo chake hadi kukurubia kutia uziwi. |

## Sura ya At-Tak'wiiri

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Masadi. Idadi ya Aya zake ni 29 kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura za At-Tak'wiir, Al-Infitwaar na Al-Inshiqaaq

Hadithi iliyonukuliwa kutoka kwa Ibin Umar رضي الله عنه amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema:

**"من سره أن ينظر إلى يوم القيامة كأنه رأي عين فليقرأ" إِذَا الشَّمْسُ كُوِّرَتْ، إِذَا السَّمَاءُ انفَطَرَتْ، إِذَا السَّمَاءُ انشَقَّتْ"**

*"Mtu yeyote atakayependezwa kutazama siku ya Kiama kama vile anatazama kwa jicho la kawaida, basi na asome sura ya Tak'wiir, Infitwaar na Inshiqaaq"*[150]

### Madhumuni ya Sura

Sura imekusanya uthibitisho wa wazi kuhusu malipo ya siku ya Kiama, na juu ya uthibitisho wa kufufuliwa na kusifia vitisho vya utangulizi wa siku ya Kiama na baada yake. Kadhalika, Sura imetaja jambo la Qur'an kwa kuwa imewaahidi wao kufufuliwa, na kuweka msisitizo wa watu kufufuliwa, kwani katika suala hili, makafiri walimtuhumu Mtume صلى الله عليه وسلم kuwa ni mwendawazimu na eti anayemshushia Qur'an ni shetani.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No. | Namba ya aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | إِذَا الشَّمْسُ كُوِّرَتْ | Pindi jua litakapokusanywa pamoja na Kukunjwa na Kutupwa huko. |
| 2. | 2 | انكَدَرَتْ | Zitakapodondoka . |

150 Hadithi ameinukuu At-Tirmidhi katika "Al-Jamii" Faslu ya Tafsiri ya Qur'an. Mlango wa Sura ya (3333). Na al-Hakim katika Al-Mustadrak "4/620). Na At-Tirmidhi amesema Hadithi ni Hasan. Na Al-Hakim amesema: (Isnadi yake ni Sahihi na wala hawakuinukuu Bukhari na Muslimu) Na Ad-Dhahabi ameiafiki.

| | | | |
|---|---|---|---|
| 3. | 3 | سُيِّرَتْ | Ni ngamia mwenye mimba ambazo zimefikia miezi kumi. |
| 4. | 4 | الْعِشَارُ | Watakapoachwa na kutelekezwa baada ya kuwa ni kitu chenye kupendeza kwao wao. |
| 5. | 4 | عُطِّلَتْ | Kusanywa. |
| 6. | 5 | حُشِرَتْ | Washwa moto, ikawa ni moto unaowaka. |
| 7. | 6 | سُجِّرَتْ | Nafsi zikajumuishwa pamoja, nafsi ya mtu mwema ikakutanishwa pamoja na mtu mwema, na nafsi ya mtu muovu ikakutanishwa pamoja na mtu muovu motoni. |
| 8. | 7 | وَإِذَا النُّفُوسُ زُوِّجَتْ | Ni binti wanayemzika katika mchanga kwa kuchukia watoto wa kike. |
| 9. | 8 | الْمَوْءُودَةُ | Pindi kila mwanadamu atakapopewa daftari lake kwa mkono wake wa kulia au wa kushoto. |
| 10. | 10 | وَإِذَا الصُّحُفُ نُشِرَتْ | Mbingu itakapofunuliwa. |
| 11. | 11 | وَإِذَا السَّمَاءُ كُشِطَتْ | Nyota zinafutika mchana (hivyo hujificha hazionekanai) |
| 12. | 15 | بِالْخُنَّسِ | Usiku unapofunika mchana. |
| 13. | 16 | الْكُنَّسِ | Na asubuhi inapopambazuka, yaani mwanga wake unapodhihiri na kuja. |
| 14. | 17 | وَاللَّيْلِ إِذَا عَسْعَسَ | Usiku unapofunika mchana. |
| 15. | 18 | وَالصُّبْحِ إِذَا تَنَفَّسَ | Na asubuhi inapopambazuka. |
| 16. | 19 | رَسُولٍ كَرِيمٍ | Ni Malaika Mtukufu, mwenye tabia nzuri na muonekano mzuri, naye ni Jibril عليه السلام |
| 17. | 20 | مَكِينٍ | Mwenye hadhi mbele ya Allah na cheo kitukufu. |
| 18. | 24 | بِضَنِينٍ | Bahili, bali hutoa kwa kila mtu. |

## Sura ya Al-Infitwaar

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya An-Naziati. Idadi ya Aya zake ni 19 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura hii imekusanya uthibitisho wa kufufuliwa watu na kutaja vituko ambavyo vitaitangulia siku hiyo. Kadhalika Sura inawazindua Washirikina kutafakari mambo ambayo yamewafanya wasikiri suala la Upwekeshaji wa Allah تعالى, na kutotafakari ishara za kuwepo kufufuliwa watu na kulipwa malipo yao. Vilevile, Sura inaweka wazi kwamba amali zinahifadhiwa, na ubainifu wa malipo ya amali hizo kheri yake na shari yake. Pia Sura imewatahadharisha watu wasidhanie kabisa kuokoka na adhabu ya Allah تعالى iwapo hawatajiepusha na matendo maovu.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | إِذَا السَّمَاءُ انفَطَرَتْ | Pindi mbingu itapopasuka. |
| 2 | 2 | الْكَوَاكِبُ انتَثَرَتْ | Na nyota zitakapotawanyika |
| 3 | 3 | الْبِحَارُ فُجِّرَتْ | Allah تعالى Atazipasua bahari baadhi yake katika nyingine na maji yake kuondoka. |

## Sura ya Al-Mutaffifiin

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Ankabuuti, nayo ni Sura ya mwisho kushuka Makka. Idadi ya Aya zake ni 36 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imetahadharisha suala la kupunguza uzito wa kilo na uzani katika vipimo, na kulifanya zito jambo hilo, na kwamba ni katika mambo watakayohesabiwa nayo watu siku ya Kiama, na vitisho vya siku hiyo, kwa kuwa ndani yake watu watasimama mbele ya Allah تعالی ili apate Kuwalipa. Kadhalika, Sura imebainisha kuwa amali zitahifadhiwa mbele ya Allah تعالی, na karapio kwa wale ambao wanakadhibisha siku ya malipo, na kwamba Qur'ani imetere - mshwa kutoka kwa Allah تعالی. Vilevile, Sura imeeleza hali za makundi mawili katika ulimwengu wenye kutoweka, ambapo washirikina wanawadhi -haki Waumini na kuwang'ong'a pamoja na kuwadhalilisha, na vipi hali itakavyogeuka katika ulimwengu wa milele!

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'ani wa Hafswi.**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

بَلْۜ رَانَ

**"….*Bali yametia kutu*…." (83:14)**

Mahali hapa pana kisimamo bila ya kuvuta pumzi katika hali ya kuunganisha katika njia ya usomaji wa Ash-Shatibi na kadhalika Attayiba.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misimati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 25 | مِن رَّحِيقٍ مَّخۡتُومٍ | Katika vinywaji vya peponi, "*Rahiiq*" ni katika majina ya vinywaji vya peponi. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 2 | 27 | تَسْنِيمٍ | Ni kinywaji kitukufu zaidi cha watu wa peponi. |

## Sura ya Al-Inshiqaaq

Sura hii imeshuka Makka baada ya Sura ya Al-Infitwaar. Idadi ya Aya zake ni 25 kwa mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imeanza kwa kutaja alama za Kiama, na kuja siku ya kufufuliwa watu, na kutafautiana siku hiyo hali za viumbe, baina ya watu wema na waovu.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misimati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 2 | وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا | Na ikamsikiliza Mola Wake na ikatii amri Yake kwa kupasuka. |
| 2 | 14 | ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ | Anaitakidi kuwa hatarudi kwa Allah تعالى, na wala hatamrudisha baada ya kufa. |
| 3 | 16 | بِالشَّفَقِ | Ni wekundu uliopo kuanzia jua kutua hadi wakati wa Isha ya mwisho. |
| 4 | 19 | طَبَقًا عَن طَبَقٍ | "*Hali baada ya Hali*." Ameyasema hayo Mtume wenu صلى الله عليه وسلم {Bukhari}. |

## Sura ya Al-Buruuj

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Ash-Shams. Idadi ya Aya zake ni 22 katika Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imeanza kwa kupiga mfano wa watu waliowafitini Waislamu wa Makka ni sawa na Watu wa Kisa cha Handaki, ili mfano huu upate kuwapa ithibati Waislamu na kuvumilia maudhi ya Washirikina. Kadhalika, Sura inawajulisha Waislamu ya kuwa nguvu za Allah تعالى ni kubwa, Washirikina watakutana na malipo ya vitendo vyao. Na waislamu watakutana na neema ya milele na nusura. Vilevile, Allah تعالى Amepiga mfano wa kaumu ya Firauni na Thamud,

na vipi matokeo ya ukaidi wa kuwapinga kwao Mitume ulivyokuwa. Pia Sura imetaja shani ya utukufu wa Qur'ani.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misimati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | الْبُرُوجِ | Ni nyota kubwa |
| 2 | 3 | وَشَاهِدٍ وَمَشْهُودٍ | Na siku yenye kushuhudiwa ni siku ya Arafa. Na shahidi ni: "*Siku ya Ijumaa*" Hadithi ni Hasan ameinukuu At-Tirmidhi. |
| 3 | 12 | إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ | Hakika Kutesa Kwake maadui Wake ambao wamewakadhibisha Mitume Yake. |
| 4 | 14 | الْوَدُودُ | Mwenye upendo. |

## Sura ya Atw'aariq

Sura imeshuka Makka baada ya Sura ya Al-Balad. Idadi ya Aya zake ni 17 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imethibitsha amali ya kuhesabiwa na kisha kulipwa. Kadhalika, Sura imethibitisha namna mwanadamu alivyoumbwa, na kumpa ithibati Mtume صلى الله عليه وسلم na kumuahidi ya kwamba Allah تعالى Atampa nusura si muda mrefu.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misimati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 3 | النَّجْمُ | Nyota hii imeitwa *"At-Twariq"* kwa kuwa huonekanwa usiku na kujificha mchana. |
| 2 | 3 | الثَّاقِبُ | Yenye mwanga mkali, nayo huwaunguza mashetani inapotumwa juu yao. |
| 3 | 4 | حَافِظٌ | Kila nafsi ina muangalizi anayoilinda kutokana na maafa. |
| 4 | 8 | رَجْعِهِ | Juu ya kumrejesha na kumfufua katika maisha ya akhera. |

## Sura ya Al-Aa'alaa

Sura hii imeshuka Makka baada ya Sura ya Tak'wiir. Idadi ya Aya zake ni 19 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura za Al-Aa'laa na Al-Ghashiya

Hadithi iliyonukuliwa na An-Nuumani bin Bashir رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwa katika Swala ya Idi mbili na Swala ya Ijumaa akisoma:

سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ۝١

***"Litakase Jina la Mola wako Mlezi aliye juu kabisa.."* (87:1)** na,

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡغَٰشِيَةِ ۝١

***" Je! Imekufikia khabari ya msiba wa kufudikiza?"*(88:1)**

Amesema: *"Na Swala ya Idi na Ijumaa zinapokutana katika moja, vile vile huzisoma katika Swala mbili."*[151]

### Madhumuni ya Sura

Sura inamtakasa Allah تعالى na kuashiria Upekee na Kupwekeka Kwake kwa viumbe, kumpa nguvu Mtume صلى الله عليه وسلم na ithibati katika upokeaji wa Wahyi, na kwamba yale aliyofunuliwa kwa njia ya Wahyi, husadikishwa na vitabu vya Mitume waliokuja nyuma yake. Kadhalika, Sura imebainisha kuwa wanaowaidhika na Qur'ani ni watu wenye nafsi safi, na wanaoichukia Qur'ani ni watu wenye nafsi ovu ambao hufadhilisha zaidi maisha ya dunia kuliko ya akhera.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misimati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 4 | أَخْرَجَ الْمَرْعَىٰ | Aliyeotesha aina zote za malisho na mimea. |
| 2 | 5 | غُثَاءً أَحْوَىٰ | Makavu yenye kubadilika. |

[151] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake " Faslu ya Ijumaa (878).

## Sura ya Al-Ghaashiya

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Ad-Dhaariyaat. Idadi ya Aya zake ni 26 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imekusanya suala la vitisho vya siku ya Kiama, na yatakayojiri siku hiyo miongoni mwa mateso na neema. Kadhalika, Sura imebainisha upingaji wa watu ambao hawakuongoka na uthibitisho wa viumbe wa Allah تعالى, kuhusu Kupwekeka Kwake katika Uungu. Vilevile, Sura inampa Mtume صلى الله عليه وسلم ithibati juu ya wito wake katika Uislamu.

**Hukumu Zinazozingatiwa katika Usomaji Qur'ani wa Hafswi.**

Usomaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswli, katika aina ya usomaji wa As-Shatibi, kwa kutumia mfumo wa kati na kati. Na upunguzaji wa *mada* (mwendelezo wa sauti) ya Al-Munfaswili katika aina ya usomaji wa Attayyiba.

بِمُصَيۡطِرٍ ﴿٢٢﴾

***"….kuwatawalia."* (88:22)**

Mahali hapo husomwa kwa herufi ya "***Aswadi"*** katika usomaji wa Ash-Shatibi na kadhalika Attayiba.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | الغَاشِيَةِ | Kiama "Kwa kuwa kitawafunika watu na kuwaenea." |
| 2 | 2 | خَاشِعَةٌ | Dhalili |
| 3 | 15 | وَنَمَارِقُ | Mito |
| 4 | 16 | وَزَرَابِيُّ | Mazulia. |

## Sura ya Al-Fajri

Sura hii imeshuka Makka baada ya Sura ya Al-Lail. Idadi ya Aya zake ni 30 kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura katika madhumuni yake imekusanya upigaji mifano wa Washirikina wa Makka katika kupinga kwao ujumbe wa Mola wao Mlezi, ni sawa na Adi, Thamudi na kaumu ya Firauni. Kadhalika, Sura imehofisha adhabu ya akhera, kumpa ithibati Mtume صلى الله عليه وسلم pamoja na kumuahidi kumdhoofisha adui yake. Vilevile, Sura imevunjilia mbali kiburi cha Washirikina, na kwamba wao hawakuishukuru neema ya Allah تعالى Aliyowatunuku nayo, hivyo hawakuwaliwaza kwa neema waliyopewa na Allah تعالى watu wanyonge. Na kwamba watajuta siku ya Kiama kwa kuacha kuzitangulizia nafsi zao amali zitakazowanufaisha.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misimiati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 2 | وَلَيَالٍ عَشْرٍ | Siku kumi za mwezi wa Dhulhijja {Mfunguo tatu} |
| 2 | 3 | وَالشَّفْعِ | Jinsia ya kiume na ya kike. |
| 3 | 5 | لِّذِي حِجْرٍ | Kwa mwenye akili. Akili imeitwa "*Hijri*" kwa kuwa inamzuia mtu kufanya yaliyo kinyume na utu. |
| 4 | 7 | ذَاتِ الْعِمَادِ | Wairami:Walikuwa wakiishi nyumba za nyoya zilizoinuliwa kwa nguzo zilizo madhubuti. |
| 5 | 19 | التُّرَاثَ | Urithi |
| 6 | 19 | أَكْلًا لَّمًّا | Kutokana na njia yoyote inayopatikana kwao iwe ya Halali au ya Haramu. |
| 7 | 20 | جَمًّا | Kwingi. |

## Sura ya Al-Balad

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Qaaf. Idadi ya Aya zake ni 20 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura.**

Sura imetaja mji wa Makka na hadhi ya Mtume صلى الله عليه وسلم katika mji huu, pamoja na baraka yake juu ya wakazi wake. Kadhalika, Sura imetaja watangulizi wa Mtume صلى الله عليه وسلم katika wakazi wake wa mwanzo ambao walikuwa ni Mitume, mithili ya Nabii Ibrahim عليه السلام, Ismaili عليه السلام au wafuasi wa mila iliyoepukana na ushirikana "*Al-Hanafiya*" miongoni mwa koo za Adnan na Mudhari. Vilevile, Sura imewakaripia Washirikina kukanusha kwao watu kufufuliwa, na yale waliyoyapuuza miongoni mwa kushukuru neema ya viungo vya hisia, kutamka, kufikiri na neema ya kuashiria, na yale waliopitiliza mipaka katika mambo ya imani na tabia zake, na karipio kwa makafiri na ishara kwa Waumini.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misimati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 3 | وَوَالِدٍ وَمَا وَلَدَ | Yeye ni Adamu baba wa watu na kizazi chake. |
| 2 | 20 | نَارٌ مُّؤْصَدَةٌ | Moto uliofungiwa juu yao hawana ujanja wa kuukwepa. |

## Sura ya Ash-Shams

Sura hii imeshuka Makka baada ya Sura ya Al-Qad'r, Idadi ya Aya zake ni 15 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa,

**Madhumuni ya Sura**

Sura inatoa vitisho vikali kwa Washirikina ya kuwa inakurubia kwao kuwapata wao adhabu, kwa sababu ya kushirikisha na kukadhibisha kwao ujumbe wa Muhammadi صلى الله عليه وسلم kama ambavyo Thamudi walivyomshirikisha Allah تعالى. Na hilo limetiliwa mkazo kwa kuapa na vitu vikubwa. Kadhalika Sura imebainisha Uumbaji mzuri wa Allah تعالى ambao unafahamisha juu ya

Kupwekeka Kwake katika Uungu. Vilevile, Sura imetaja hali mahususi za nafsi na daraja zake katika njia za uongofu, upotevu, wema na uovu.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 6 | وَمَا طَحَاهَا | Aliyeitandaza. |
| 2 | 7 | وَنَفْسٍ وَمَا سَوَّاهَا | Aliyeiumba sawasawa nyoofu juu ya umbile lake la asili nyoofu. |
| 3 | 9 | قَدْ أَفْلَحَ مَن زَكَّاهَا | Mwenye kuitakasa nafsi yake kwa utiifu wa Allah تعالى, na akaitakasa na tabia duni na chafu. |
| 4 | 10 | مَن دَسَّاهَا | Aliyeiviza, na akaficha mahali pake ukafiri na maasi na akaacha utiifu wa *Allah* تعالى. |
| 5 | 11 | بِطَغْوَاهَا | Upotofu wao. Uliwachukua wao katika kukadhibisha. |
| 6 | 13 | نَاقَةَ اللَّهِ | Ngamia wa Allah تعالى, tahadharini kumgusa kwa ubaya. |

## Sura ya Al-Lail

Sura hii imeshuka Makka baada ya Sura ya Al-A'alaa, Idadi ya Aya zake ni 21 kwa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura inabainisha utukufu wa Waumini na ubora wa amali zao, na kuwataha dharisha Washirikina na maovu yao. Na malipo ya kila kikundi. Na kwamba Allah تعالى Ndiye Anayewaongoza watu, na kwamba Yeye ndiye Aliyemtuma Mtume wake صلى الله عليه وسلم kukumbusha kuhusu Allah تعالى na vilivyokuwa kwa Allah تعالى, hivyo basi atanufaika mwenye kumcha Allah تعالى kwa kufaulu, na ataenda kombo anayechukia ukumbusho wa Allah تعالى kila aliye muovu. Kadhalika, Sura imeashiria uthibitisho na Uwezo Mkubwa wa Allah تعالى na uzuri wa Kuumba Kwake.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 4 | إِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتَّىٰ | Amali za ibada yenu zimepishana na zinatofautiana vilevile. Kuna anayefanya amali za kheri na kuna anayefanya amali za Shari. {Aya hii ndio inayoapiwa} |
| 2 | 12 | إِنَّ عَلَيْنَا لَلْهُدَىٰ | Tunabainisha Halali na Haramu. |

## Sura ya Ad-Dhuhaa

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Fajri. Idadi ya Aya zake ni 11 kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura inabatilisha madai ya Washirikina waliodai kuwa wahyi uliokuwa ukimjia Mtume صلى الله عليه وسلم umekatika. Kadhalika, Sura imetaja bishara ya kuwa akhera ni bora kuliko ulimwengu. Vilevile, Sura imetaja hatua zote Allah تعالى

Alizomtunuku Mtume صلى الله عليه وسلم miongoni mwa upole na uangalizi Wake, tokea utotoni mwake, ukubwani mwake na kipindi cha ukongwe wake, na akamuamuru ashukuru neema hizo na kumsifia Allah تعالى kwa kuwa Yeye Ndiye Anayestahiki Kusifiwa.

**Sababu za Kushuka kwa Aya katika Sura**

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya:
Allah تعالى Amesema:

وَٱلضُّحَىٰ ﴿١﴾ وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾ مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾

***1. Naapa kwa mchana! 2. Na kwa usiku unapo tanda! 3. Mola wako Mlezi Hakukuacha, wala hakukasirika nawe.*** **(**93:1-3) .

Hadithi iliyonukuliwa na Bukhari na Muslimu na wengineo kutoka kwa Jundub amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم aliumwa, hivyo basi hakuweza kusimama usiku mmoja au miwili. Mwanamke mmoja akamuendea akasema: "Ewe Muhammad inavyoonekana shetani wako amekuacha." Hivyo basi

Allah تعالى Akateremsha Ayah ii,

وَٱلضُّحَىٰ ﴿١﴾ وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾ مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾

***1. Naapa kwa mchana! 2.Na kwa usiku unapotanda! 3.Mola wako Mlezi Hakukuacha."*** **(**93:3)[152]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 3 | مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ | Hajakuacha Mola wako. |
| 2 | 7 | وَوَجَدَكَ ضَالًّا | Na Akakuta umepotea, katika yale uliyokuwa juu yake. |
| 3 | 7 | فَهَدَىٰ | Hivyo, Akakuongoza kwa ajili ya |

[152] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake, Faslu ya ubora wa Qur'ani" Mlango, 'vipi kulikuwa kushuka kwa Wahy, na Wahyi wa mwanzo kushuka (4983). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Jihadi na Sira (1797).

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | Upwekeshaji {Tawhidi} na Utume. |
| 4 | 8 | وَوَجَدَكَ عَائِلًا | Na Akakuta ni fukara muhitaji |
| 5 | 9 | فَلَا تَقْهَرْ | Usimdhalilishe, kumkemea na kumnyongesha. Lakini mfanyie yeye hisani. |
| 6 | 10 | وَأَمَّا السَّائِلَ فَلَا تَنْهَرْ | Na anaye omba au kuuliza usimkaripie! Yaani, na kama vile ulivyokuwa umepotea Allahتعالى akakuongoza. Hivyo basi Usimkemee muombaji. |

## Sura ya Ash-Shar'h

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Ad-Dhuha. Idadi ya Aya zake ni 8 kwa mtazamo wa wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imejumuisha juu ya utajo wa Uangalizi wa Allah تعالى kwa Mtume wake صلى الله عليه وسلم, kwa Kumfanyia yeye upole na Kumuondoshea huzuni na taabu, na Kumfanyia wepesi yale yaliyokuwa mazito juu yake na Kukifanya kitukufu cheo chake ili apate kuwa na thamani, ili ipate kujulikana kuwa ambacho amekianza kwa neema yake hawezi Kumkatia yeye fadhila zake, na Akafuatisha hilo kwa ahadi Yake, kuwa hayo ni maneno mapana mazito, hivyo atakuta kwake katika jambo hilo wepesi, kama ilivyo kawaida ya Allah تعالى katika kuamiliana naye.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ | Hivi hatukukinawirisha kifua chako, na Tukakijaalia kipana na kikunjufu. |
| 2 | 2 | وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ | Na Tukakuondolea wewe mzigo wako (Ili Allah تعالى Akusamehe yaliyotangulia katika madhambi yako na yaliyochelewa). |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 3 | 3 | أَنقَضَ ظَهْرَكَ | Uliokuzidia uzito mzigo wake. |
| 4 | 7 | فَإِذَا فَرَغْتَ | Na ukipata faragha, kutoka katika mambo ya dunia na shughuli zake na ukaachana nayo. |
| 5 | 7 | فَانصَبْ | Fanya juhudi katika kufanya ibada. |
| 6 | 8 | وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَارْغَب | Ijaalie nia yako na utashi wako kwa Allah تعالى. |

## Sura ya At-Tiin

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Buruuji. Idadi ya Aya zake 8 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya At-Tiin

Hadithi iliyonukuliwa na Al-Barrau bin Azib رضي الله عنه amesema: "Nimemsikia Mtume صلى الله عليه وسلم anasoma Sura ya (**وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ**) katika Swala ya Isha, na sijamsikia yeyote mwenye sauti au kisomo kizuri kushinda yeye."[153]

### Madhumuni ya Sura

Sura imekusanya utanabahishaji kuwa Allah تعالى Amemuumba Mwanadamu katika umbile lililonyooka, ili apate kujua kwamba Uislamu ni Dini inayoendana na umbile asili la Mwanadamu, na kwamba kila linaloenda kinyume na Uislamu ni ufisadi na uharibifu. Kadhalika, Sura imetoa karipio kali kwa wale wanaoupinga Uislamu. Vilevile, Sura imeashiria mambo yaliyoapiwa, kadhalika sura imetaja uzuri wa malipo ya wale walioufuata Uislamu katika misingi yake na tanzu zake. Kupata mazingatio Mwanadamu kupitia umbile lake, kutokana na mpangilio mzuri uliopo katika mwili wake na nafsi yake.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1. | 1 | **وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ** | Mahali pa tini na zaituni, ni ardhi takatifu (*Bait Al-Makdisi*) ambapo Allah تعالى mahali hapo Alimpa Utume Isa bin Mariyamu عليه السلام . |
| 2. | 2 | **وَطُورِ سِينِينَ** | Ni Jabali Sinai ambalo Allah تعالى Alimsemesha Musa عليه السلام |
| 3. | 3 | **الْبَلَدِ الْأَمِينِ** | Yaani, Makka ambao ni mji wa Mtume صلى الله عليه وسلم |
| 4. | 7 | **بِالدِّينِ** | Malipo siku ya Kiama. |

[153] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Adhana, Mlango wa kusoma katika Swala ya Isha(769). Na Muslimu katika "Sahihi yake" Faslu ya Swala (464).

## Sura ya Al-A'laq

Sura imeshuka Makka, nayo ni Sura ya mwanzo kushuka katika Qur'ani. Idadi ya Aya zake ni 19 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-A'laq

Hadithi iliyopokewa na mama Aisha رضي الله عنها katika kushuka wahyi kwa Mtume صلى الله عليه وسلم ni uthibitisho unaofahamisha yakuwa ndiyo Sura ya mwanzo kushuka katika Qur'ani.[154]

### Madhumuni ya Sura

Sura imetaja suala la kumtamkisha Muhammad صلى الله عليه وسلم maneno ya Qur'ani na kusoma kwake, ishara ya kwamba kuijua Qur'ani ni jambo jepesi, kwa kuwa Allah تعالى ambaye Amewafahamisha watu elimu kwa kuandika, Ana uwezo wa kumfundisha anayemtaka kuanzia mwanzo, na kwamba umma wake utakuwa ni umma wa kujua kusoma, kuandika na ujuzi. Kadhalika, Sura imetoa vitisho na karipio kwa ambaye amemkadhibisha Mtume صلى الله عليه وسلم na akajaribu kutaka kumzuia kuswali, kulingania kwenye uwongofu na kumcha Allah تعالى. Vilevile, Sura inatoa ithibati kwa Mtume صلى الله عليه وسلم, kuwa aliyokuja nayo ni katika haki, na wala asikatishwe tama na nguvu za maadui wake.

### Sababu ya Kushuka kwa Aya katika Sura Hii

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya.

Allah تعالى Amesema :

كَلَّآ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَيَطْغَىٰٓ ﴿٦﴾ أَن رَّءَاهُ ٱسْتَغْنَىٰٓ ﴿٧﴾ إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجْعَىٰٓ ﴿٨﴾ أَرَءَيْتَ ٱلَّذِى
يَنْهَىٰ ﴿٩﴾ عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰٓ ﴿١٠﴾ أَرَءَيْتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلْهُدَىٰٓ ﴿١١﴾ أَوْ أَمَرَ بِٱلتَّقْوَىٰٓ ﴿١٢﴾
أَرَءَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ﴿١٣﴾ أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٤﴾

***6. Kwani! Hakika mtu bila ya shaka huwa jeuri, 7. Akijiona katajirika. 8. Hakika kwa Mola wako Mlezi ndio marejeo. 9. Umemuona yule anaye mkataza 10. Mja anaposwali? 11. Umeona kama yeye yuko juu ya uwongofu? 12. Au anaamrisha uchamngu? 13. Umeona kama yeye***

---

[154] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya kuanza kwa Wahyi (3).

***akikanusha na anarudi nyuma? 14. Hajui ya kwamba Mwenyezi Mungu Anaona? (****96:6-14)*

Hadithi iliyonukuliwa na Abuu Huraira رضي الله عنه amesema: Abuu Jahli amesema: "Je Muhammad anaweza kudhalilishwa mbele yenu?" Akasema: Akaambiwa: 'Ndio linawezekana hilo.' Akasema: 'Naapa kwa sanamu la mungu Lata na Uzza! Nikimuona Muhammad anafanya tena ibada yake, nitamkanyaga juu ya shingo yake au nitausambaratisha uso wake katika mchanga." Akasema: "Hivyo basi akamuendea Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم hali ya kuwa akiswali na akakusudia kumkanyaga juu ya shingo yake. Akasema: Ghafla wanamuona aliyejitapa kwa maneno hayo akirudi nyuma, na huku akijikinga kwa mikono yake." Akasema: Akaulizwa, "kitu gani kilichokusibu?!" Akasema: "Hakika baina yangu na Muhammadi kulikuwa na handaki la moto na kitu cha kutisha." Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema:

**"لو دنا مني لاختطفته الـــملائكة عضوا عضوا"**

*"Lau angelithubutu kunikaribia tu Malaika*
*wangemnyakua kiungo kimoja juu ya kingine"*

Akasema: "Hivyo ndio ikashuka Aya hizo." [155]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 7 | أَن رَّآهُ اسْتَغْنَىٰ | Pale anapoiona nafsi yake kuwa ametajirika na mali yake imekuwa nyingi. |
| 2 | 15 | لَنَسْفَعًا بِالنَّاصِيَةِ | Tutamshika mbele ya kichwa chake na kisha kumtupa motoni. |
| 3 | 17 | فَلْيَدْعُ نَادِيَهُ | Basi na aite jamaa zake na kaumu yake, yaani awaite wao ili wamnusuru wao. |

[155] Hadithi ameinukuu Muslimu katika Sahihi yake (2797).

## Sura ya Al-Qadri

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Abasa. Idadi ya Aya zake ni 5 kwa mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura.**

Sura imetaja ubora wa Qur'ani na utukufu wake kwa kuiegemeza kushuka kwake kwa Allah تعالى , na kuliadhimisha tukio la kushuka kwake, na malaika kushuka katika usiku wa kushuka kwake, na kuufadhilisha usiku ambao unaafikiana na kushuka kwake Qur'an katika kila mwaka. Kadhalika, Sura inawarudi wale waliokana kuwa Qur'ani haikutoka kwa Allah تعالى, na kuwahamasisha Waislamu kuupokea usiku wenye cheo "*Lailatu Al-Qadri*" kwa kisimamo cha usiku na kutoa sadaka.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misimati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 4 | وَالرُّوحُ | Ni Jibrili عليه السلام |
| 2 | 5 | سَلَامٌ هِيَ | Wote huo una kheri, hauna shari ndani yake. |

## Sura ya Al-Bayyinah

Sura hii imeshuka Madina, imeshuka baada ya Sura ya At-Twalaaq. Idadi ya Aya zake ni 8 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

**Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Al-Bayyina**

Hadithi ilipokewa na Anasi رضي الله عنه amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم, amesema kumuambia Ubbayi bin Ka'ab رضي الله عنه :

"ان الله أمرني أن أقرأ عليك (لَمْ يَكُنِ الَّذِينَ كَفَرُوا)

*"Hakika Allah Ameniamrisha nikusomee Sura ya Al-Bayyina"*

Ka'ab رضي الله عنه akauliza: 'Allah تعالى Amenitaja kwa jina langu kabisa?!' Mtume صلى الله عليه وسلم akamjibu:

"نَعَـــمْ"

*“Ndio”*

Hivyo Ka’ab رضي الله عنه akalia kwa kunyenyekea na hofu kwa Allah تعالى.[156]

**Madhumuni ya Sura**

Sura imewatahadharisha na kuwafedhehesha Washirikina na Watu waliopewa Kitabu juu ya tabia yao ya uwongo, na kustaajabu juu ya tabia yao ya kigeugeu, kwani wao walikuwa katika hali ya kusubiri ushahidi na ubainifu, ulipowajia ubainifu waliukana na kuupinga. Kadhalika, Sura imebainisha uwongo wao ya kuwa Allah تعالى Amewajibisha juu yao kushikamana na dini ambazo wanazifuata. Vilevile, Sura imetaja karipio kwao kuhusu kupata adhabu huko akhera, na kuwaorodhesha wao kuwa ni watu waovu. Kama ambavyo Sura imewasifia Waumini na imewaahidi wao kupata neema ya milele na radhi ya Allah تعالى iwe juu yao, na Allah تعالى Kuwapa wao yale ambayo yatawaridhisha wao.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | مُنفَكِّينَ | Waache |
| 2 | 2 | رَسُولٌ مِّنَ اللَّهِ يَتْلُو صُحُفًا مُّطَهَّرَةً | Ni Muhammad صلى الله عليه وسلم na yale anayoyasoma yalioandikwa katika mbingu za juu tukufu katika kurasa zilizotakasika. |
| 3 | 4 | جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَةُ | Zitakaposimama juu hoja na ubainifu |
| 4 | 6 | شَرُّ الْبَرِيَّةِ | Viumbe viovu kabisa, Amekaa mbali navyo na Ameviacha. |

156 Hadithi ameinukuu Bukhari katika “Sahihi yake” Faslu ya Mambo ya Answari, Mlango wa Mambo bora ya Ubayyi bin Ka’ab (3809). Na Muslimu katika “Sahihi yake.” Faslu ya Swala (799).

## Sura ya Az-Zilzalah

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya An-Nisaa. Idadi ya Aya zake ni 8 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura ya Az-Zilzalah

Hadithi iliyopokewa na Abdillahi bin Umar رضي الله عنهما amesema, "Mtu mmoja alimjia Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akasema: "Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم nisomee Sura iliyojumuisha kila kitu." Hivyo basi Mtume صلى الله عليه وسلم akamsomea:

إِذَا زُلْزِلَتِ ٱلْأَرْضُ زِلْزَالَهَا ﴿١﴾

***"Itakapo tetemeshwa ardhi kwa mtetemeko wake!"* (99:1)**

Hadi Mtume صلى الله عليه وسلم alipomaliza kusoma, mtu yule alisema: "Naapa kwa Yule Aliyekutuma kwa haki, Abadan sitazidisha zaidi ya kufanya kheri na kuacha shari." Kisha mtu yule akaondoka. Mtume صلى الله عليه وسلم akasema: "Amefaulu mtu yule anayeondoka zake, amefaulu mtu yule anayeondoka zake."[157]

### Madhumuni ya Sura

Sura inathibitisha Suala la watu kufufuliwa na kutaja alama zake, na yale yatakayowatokezea watu wakati wa kutokea kwake miongoni mwa fazaa na kuhudhuria kwa ajili ya watu kukusanywa pamoja, na kisha kulipwa malipo yao miongoni mwa kheri na Shari. Na huu ni uhamasishaji wa kufanya kheri na kujiepusha na Shari.

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 4 | تُحَدِّثُ أَخْبَارَهَا | Ardhi itahadithia yale waliyoyafanya wahusika juu ya mgongo wake. |

[157] Hadithi ameinukuu Ahmadi katika "Musanadi wake" (6575). Na Al-Hakim katika "Al-Mustadarak" (2.580) na amesema: "Hii ni hadithi Sahihi kwa vipimo vya Bukhari na Muslimu". Na Ad-Dhahabi naye amesema, "Bali Hadithi ni Sahihi".

| | | | |
|---|---|---|---|
| 2 | 6 | يَصْدُرُ النَّاسُ | Warudi watu sehemu ya kuhesabiwa. |
| 3 | 6 | أَشْتَاتًا | Aina na sampuli baina ya muovu na mwema. |

## Sura ya Al-A'adiyaati

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-As'ri. Idadi ya Aya zake ni 11 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imeyakaripia mambo ambayo wahusika wa mambo hayo watahukumika kuwa wamepata hasara huko akhera. Na hayo ni mambo ya ghali na ya juu kwa Washirikina na Wanafiki, na wanachotakiwa Waiskamu kutahadhari nayo. Kadhalika, Sura imewawaidhi watu kuwa mbele yao kuna hesabu ya amali zao baada ya kufa.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 6 | لِرَبِّهِ لَكَنُودٌ | Katika neema za Mola wake Mlezi anakuwa ni mpingaji mkanushaji. |
| 2 | 8 | وَإِنَّهُ لِحُبِّ الْخَيْرِ | Na hakika ni mwenye kupenda mali. |
| 3 | 8 | لَشَدِيدٌ | Ni mpupiaji mno na bahili; kutokana na kupenda mali. |
| 4 | 10 | وَحُصِّلَ مَا فِي الصُّدُورِ | Yakadhirishwa na kuoneshwa waliyoyaficha katika nafsi zao. |

## Sura ya Al-Qaari'ah

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Quraishi. Idadi ya Aya zake ni 11 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura inathibitisha kuwepo ufufuo kwa watu, na yote yale yatakayotangulia ufufuo miongoni mwa vituko vya kutisha, na kuthibitisha malipo kulingana na amali za watu. Na kwamba watu wa amali njema watakuwa katika neema, na watu wa amali mbaya watakuwa katika shimo la moto.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 5 | كَالْعِهْنِ | Kama sufi. |
| 2 | 9 | فَأُمُّهُ | Ambayo atafikia na yatakuwa ndio makazi yake akhera. |
| 3 | 9 | هَاوِيَةٌ | Motoni. Ni imesemwa: *"Ummuhu*" kwa maana hana makazi isipokuwa hayo. |

## Sura ya At-Takaathur

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Kauthar. Idadi ya Aya zake ni 8 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura.

Sura imekusanya karipio juu ya wale wanaoshughulishwa na starehe na pumbao, wakaacha kutafakari katika hoja za Qur'ani, na wakafadhilisha mali na kushindana katika kuzikusanya, na wakajifaharisha kwa watangulizi wao, na kukataa kuachana na tabia hiyo hadi wakaingia makaburini, na karipio juu ya tabia hiyo, na kuwahimiza wao juu ya kuzingatia yale ambayo yatawaokoa wao na moto. Na kwamba wao watafufuliwa na wataulizwa kuhusu kupuuzia kumshukuru Aliyewaneemesha Mtukufu.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | أَلْهَاكُمُ التَّكَاثُرُ | Kumekushughulisheni nyinyi kupenda dunia, neema zake na anasa zake, na kuacha kushughulika na akhera na kuitafuta. Na mkaendelea kubaki katika hali hiyo. |
| 2 | 2 | حَتَّىٰ زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ | Yakawafika mauti na mkajikuta ni watu wa makaburini. |
| 3 | 8 | عَنِ النَّعِيمِ | Kuhusu shukurani ya neema alizowatunuku nazo Allah تعالى juu yenu: Na namna gani mmeitumia neema hiyo, kwa kumshukuru Allah تعالى na kumuabudu Yeye?! |

## Sura ya Al-As'ri

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Ash-Shar'h. Idadi ya Aya zake ni 3 kwa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura imekusanya uthibitisho wa kupata hasara kubwa watu Washirikina, vilevile mtu anayeiga amali batilifu ambazo Uislamu umewatahadharisha nazo Waislamu. Kadhalika imethibitisha kufaulu kwa wale walioamini na wakatenda mambo mema. Pia Sura imetaja ubainifu wa fadhila ya kuwa na subira juu kuitakasa nafsi na wito wa haki. Na Maswahaba wa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم walifanya Sura hii kama utambulisho maalumu katika mikutano yao. Imamu Shafi amesema:"Lau kama Allah تعالى Asingeliiteremsha Sura nyingine kwa watu ila hii tu basi ingeliwatosha wao."[158]

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | وَالْعَصْرِ | Alasiri: Ni zama ambazo hutokea ndani yake harakati za Wanadamu miongoni mwa kheri au shari. Allah تعالى Ameapa kwa zama hizo. |
| 2 | 3 | وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ | Na wakausiana kutekeleza utiifu na kuacha yaliyoharamishwa. |
| 3 | 3 | وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ | Na wakausiana juu ya kusubiri masaibu na kadari za Allah تعالى. Na maudhi wayapatayo |

[158] Nasabu yake kamili: Ni Muhammad bin Idrisa bin Abbasi bin Uthmani bin Shafi ibin Hashim ibin Abdu Al-Mutwalib bin Abdu Manafi Al-Qurashi Al-Mutwalibi. Aliishi katika kabila la Hudhaili kwa muda wa miaka kumi hivi. Na husemwa: Miaka ishirini. Hivyo basi akajifunza kutoka kwao lugha ya Kiarabu na fasihi yake. Na akajifunza Elimu ya Hadithi kutoka kwa Mashekhe wengi na Maimamu. Na akasoma Kitabu cha "Muwatwaa" kutoka kwa imamu Maliki, kutokana na hifdhi yake akapendezewa na usomaji wake na bidii yake. Ni mmoja wa Maimamu wakuu wane katika Madhehebu ya watu wa Sunna (*Ahlus-Sunna*). Alisafiri hadi Misri mwaka 199 Hijria na akafariki mwaka 204 Hijria. Ametunga vitabu vingi, miongoni mwa kazi yake: Ni kitabu cha "*Al-Ummu*" katika Fiqhi, na "*Al-Musanadu*" katika Hadithi, "*Ahkaamu Al-Qur'ani*", "*Ar-Risalah*" katika Misingi na Kanuni za Kisharia na vinginevyo. Tazama, wasifu wake: *Tabaqaat Al-Fuqahaau* cha Imamu Ash-Shirazi (uk 71) na *"Al-Bidaya wa Nihaaya"* cha ibin Kathiir 14/132.

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | wale wanaoamrisha mema na kukataza machafu. |

## Sura ya Al-Humaza

Sura hii imeshuka Makka baada ya Sura ya Al-Qiyaama. Idadi ya Aya zake ni 9 kwa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imetaja karipio kwa kikundi cha Washirikina waliokuwa na tabia ya kuwaramba kichogo waislamu kwa kuwasengenya na kuwabeza, ikiwa ni sehemu ya mwendelezo wao wa kuwaudhi; wakitumai kuwa kuwafanyia wao maudhi hayo kutawafanya waachane na Uslamu na kurejea katika ushirikina.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | هُمَزَةٍ لُّمَزَةٍ | Wanaodharau watu na kuwadunisha kwa maneno au vitendo. |
| 2 | 4 | فِي الْحُطَمَةِ | Ni jina katika majina ya moto, na ni sifa kwani unaangamiza wale waliomo humo. |
| 3 | 8 | مُّؤْصَدَةٌ | Watakaofungiwa nao. |

## Sura ya Al-Fiil

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Kafiruun. Idadi ya Aya zake ni 5 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imekumbusha ya kuwa nyumba ya Allah Tukufu "Ka'aba" Allah تعالى Ameitukuza na Ameharamisha baadhi ya mambo ndani yake. Na kwamba Allah تعالى Ameihami na shari ya walioikusudia nyumba hiyo kwa ubaya, hivyo basi Akawaangamiza wao. Kadhalika, Sura inakumbusha utukufu wa Mtume صلى الله عليه وسلم, mbele ya Allah تعالى, kwani mwaka aliozaliwa Mtume ndio Allah تعالى Aliliangamiza jeshi la watu wenye tembo pindi walipokusudia kuivunja Ka'aba. Vilevile, Sura inataja ithibati kwa Mtume صلى الله عليه وسلم, kwa kuwa Allah تعالى Atamhami yeye na vitimbi vya Washirikina. Pia Sura imetaja kuwa Allah تعالى katika jambo lake ni Mwenye Nguvu, na wala Washirikina wasihadaike na nguvu zao, na wala Mtume صلى الله عليه وسلم, asinyongeke kuhusu makabila ya Kiarabu kujumuika pamoja dhidi yake.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 3 | أَبَابِيلَ | Makundi mbalimbali yaliyofuatana |
| 2 | 4 | كعَصْفٍ مَّأْكُولٍ | Kama majani yaliyoliwa na wanyama kisha wakayatema (yakakauka na kutawanyika sehemu zake). |

## Sura ya Qura'ishi

Sura hii iemeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya At-Tiin. Idadi ya Aya zake ni [4] kwa mujibu wa mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura imetaja amri kwa Makuraishi wampwekeshe Allah تعالى katika Uungu "*Tawhidi Al-Uluuhiyya*" na kutaja neema ya Allah تعالى juu yao, pale

Alipowawezesha wao kusafiri katika vipindi vya Kusi na Kaskazi, na Akawasalimisha wao na njaa na vitisho, kwa sababu Waarabu ndani ya nafsi huwatukuza wao; kwa kuwa ni wakazi wa mji mtukufu na wanaoiamirisha Ka'aba, na kutokana na mazoea ya watu kuwaletea wao bidhaa za chakula kutoka pande mbalimbali.

## Sura ya Al-Maau'n

Sura hii imeshuka Makka, isipokuwa Aya tatu za mwanzo, hizo zimeshuka Madina. Sura imeshuka baada ya Sura ya At-Takaathur. Idadi ya Aya zake ni 7 kwa mujibu wa wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Katika madhumuni ya Sura hii ni kustaajabu hali ya mtu anayekadhibisha kufufuliwa, na kukaripia vitendo vyao, miongoni mwa kuwatesa watu dhaifu na kuwadharau, na kuacha kuwalisha Masikini. Kadhalika, Sura imetaja tabia ya watu wanaochukia Misingi ya Uislamu miongoni mwa Swala na Zaka; kwani kufanya hivyo kunawasababishia wao wastahiki ghadhabu za Allah na mateso yake.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | بِالدِّينِ | Ni Kurejeshwa, kwa ajili ya malipo na thawabu |
| 2 | 2 | يَدُعُّ الْيَتِيمَ | Humsukuma yatima na kumdhulumu haki yake, na wala hamtendei wema. |
| 3 | 6 | هُمْ يُرَاءُونَ | Kilichowafanya waswali ni kutaka kuwaonesha watu |
| 4 | 7 | الْمَاعُونَ | Watu hawa hawakufanya katika ibada ya Mola wao, wala wema kwa viumbe vyake, hata katika suala la ukodishaji kitu watakachonufaika nacho, pamoja na kubakia dhati yake na kukerejesha kwao. Watu |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | wenye tabia kama hii, kuzuia Zaka na Sadaka mbalimbali ni kitu chepesi kwao. |

## Sura ya Al-Kauthar

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-A'adiyaati. Idadi ya Aya zake ni 3 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa,

**Madhumuni ya Sura.**

Sura imetaja bishara kwa Mtume صلى الله عليه وسلم, kuwa yeye amepewa kheri nyingi katika dunia na akhera. Allah تعالى Amemuamrisha Mtume wake صلى الله عليه وسلم, kushukuru neema hii, kwa kufanya ibada, na huo ndio ukamilifu wa kweli, sio kama wafanyavyo Washirikina wakijifaharisha kwa utajiri hali ya kuwa wamekasirikiwa na Allah تعالى, na kwamba kuondokewa na mtoto wa kiume si upungufu wa mtu, kwa kuwa hilo halina athari yoyote katika ukamilifu wa mtu.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | ٱلۡكَوۡثَرَ | Mtume صلى الله عليه وسلم amesema : "نهر وعدنيه ربي عز وجل،عليه خير كثير...." *"Al-Kauthar." Ni mto Mola wangu mlezi Ameniahidi mimi, mto huo una kheri nyingi…" Hadithi ameinukuu Muslimu [894*] |
| 2 | 2 | فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَٱنۡحَرۡ | Basi sali na uchinje kwa ajili ya Mola wako Mlezi. Yaani Mtakasie yeye kichinjwa chako. Hali ya kuwa peke yake Hana mshirika. |
| 3 | 3 | إِنَّ شَانِئَكَ | Hakika anayekuchukia - Ewe Muhammadi – |
| 4 | 3 | هُوَ ٱلۡأَبۡتَرُ | Ndiye duni, dhalili na mwenye mapungufu. |

## Sura ya Al-Kaafiruun

Sura hii imeshuka Makka baada ya Al-Maau'n. Idadi ya Aya zake ni 6 kwa mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura inawakatisha tamaa kabisa makafiri katika kutaka makubaliano na Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم katika jambo la ukafiri ambalo wao wanalifanya, na kwamba dini ya Uislamu haikubaliani kabisa kuchanganyika pamoja na itikadi za dini ya Kishirikina .

### Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 6 | لَكُمْ دِينُكُمْ | Ukafiri |
| 2 | 6 | وَلِيَ دِينِ | Uislamu |

## Sura ya An-Nas'ri

Sura hii imeshuka Madina baada ya kushuka Sura ya At-Tauba. Sura ilishuka katika Hijja ya Mwisho ya Mtume صلى الله عليه وسلم "*Hijjat Al-Waddaa*" na ni Sura ya mwisho kushuka. Idadi ya Aya zake ni 3 kwa mujibu wa Mtazamo wa Wanazuoni wa Kufa.

### Madhumuni ya Sura

Sura inatoa ahadi ya kupata nusura kamili kutoka kwa Allah تعالى au ufunguzi wa mji wa Makka na bishara ya watu wengi kuingia katika Uislamu kwa ufunguzi na bila ya ufunguzi. Na hii ni ishara ya kuwa wakati likikaribia kutokea hilo, hivyo basi, itakuwa umekaribia muda wa Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم, kuelekea akhera. Kadhalika, Allah تعالى Amemuahidi Mtume wake صلى الله عليه وسلم kumpatia msamaha kamili hakuna kuadhibiwa tena baada ya hapo.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | وَٱلْفَتْحُ | Ni ufunguzi wa mji wa Makka. |

### Sura ya Al-Masad

Sura imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Fatiha. Idadi ya Aya zake ni 5 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura ina karipio kali kwa Abuu Lahabi, baba mdogo wa Mtume صلى الله عليه وسلم, kuhusu kauli yake aliyomuambia Mtume صلى الله عليه وسلم,, "Ewe Muhammad umeangamia, hili ndio uliotuitia?!'. Hivyo basi, kuna karipio juu yake kutokana na kauli yake hiyo, kadhalika karipio juu ya mkewe kwa kumkingia kifua mumewe na kumbughudhi Mtume صلى الله عليه وسلم,.

**Sababu ya Kushuka kwa Aya**

Katika Sura hii kuna sababu moja tu ya kushuka kwa Aya.

Hadithi iliyopokewa na Ibin Abbasi رضي الله عنهما amesema: Mtume صلى الله عليه وسلم, siku moja alipanda katika mlima wa Swafa akasema:

**"ياصـــباحـــاه"**

"*Ni neno walilolitumia Waarabu kama kauli mbiu yao*

*pindi wanapovamiwa na adui*"

Hapo Makuraishi wakakusanyika kwake, wakasema: "Ni jambo gani limetokea?" Mtume صلى الله عليه وسلم kasema:

**" أرأيتُم لَوْ أخـــبرتكم أن العدو يصبحكم أو يُمَسِّيْكُم أمَا كُنْتُمْ تُصَدقُـــونِيْ"**

"*Hivi mnaonaje kama nitawahabarisha ya kuwa adui asubuhi yenu hii anawavamia au jioni yenu hii atawavamia, mnaweza mkanisadikisha mimi juu ya hilo?"!*

Wakasema: 'Ndio.' Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

"فإنِّيْ نَذِيْر لكم بيْنَ يدَيْ عذَابٌ أَلِيْـــمٌ"

*"Hakika mimi kwenu ni muhofishaji wa adhabu yenye kutia uchungu."*

Abuu Lahabi akasema: "Umeangamia, hili ndio ulilotuitia?!" Hivyo Allah تعالى Akateremsha:

تَبَّتۡ يَدَآ أَبِي لَهَبٖ وَتَبَّ ١

***"Imeangamia mikono ya Abu Lahab, na yeye pia ameangamia."*(111:1)** [159]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | تَبَّتْ | Ameangamia na kupata hasara. |
| 2 | 2 | وَمَا كَسَبَ | Na alivyovichuma, yaani watoto wake. |
| 3 | 3 | حَمَّالَةَ الْحَطَبِ | Mchukuzi wa kuni, yaani mfitinishaji |
| 4 | 4 | جِيدِهَا | Shingoni mwake, yaani anachukua kuni anazitupa kwa mumewe, naye huzidi zaidi hali aliyokuwa nayo mumewe, yeye ndiye mwandaaji wa hilo kwake yeye. |
| 5 | 5 | مِّن مَّسَدٍ | "*Al-Masad*" Ni kila kitu kilichosokotwa na kutengenezwa madhubuti. Yaani, kamba iliyosokotwa. |

[159] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya Tafsiri, Mlango wa

إِنۡ هُوَ إِلَّا نَذِيرٞ لَّكُم بَيۡنَ يَدَيۡ عَذَابٖ شَدِيدٖ

***"Yeye si chochote ila ni Mwonyaji kwenu kabla ya kufika adhabu kali."*** Qur'ani 34:46. (480). Na Muslimu katika "Sahihi yake "Faslu ya Imani. (208).

## Sura ya Al-Ikh'laas

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya An-Naasi. Idadi ya Aya zake ni 4 kwa mujibu wa mapokeo ya Wanazuoni wa Kufa.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Hii

Hadithi iliyopokewa na Abuu Saidi Al-Khudri رضي الله عنه kuwa mtu mmoja alimsikia mtu mwengine akisoma:

قُلْ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ۝١

***"Sema: Yeye Mwenyezi Mungu ni wa Pekee."* (112:1)**

Akiirudiarudia, Asubuhi ilipowadia alimuendea Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم, akamtajia jambo hilo, na mtu huyo alikuwa kama anaona ni jambo lisilofaa kufanya hivyo. Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم , akasema:

"والَّذيْ نَفْسيْ بِيَدِه إنَّها لتَعدِلُ ثُلُث الْـــقُرآن"

*"Naapa kwa Yule Ambaye nafsi yangu ipo Mkononi Mwake! Hakika Sura hiyo inalingana na theluthi moja ya Qur'ani"*[160]

Hadithi iliyopokewa na Anasi bin Maliki رضي الله عنه kuwa mtu mmoja alisema: "Ewe Mjumbe wa Allah صلى الله عليه وسلم,! Hakika mimi ninaipenda Sura hii:

قُلْ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ۝١

***"Sema: Yeye Mwenyezi Mungu ni wa Pekee."* (112:1)**

Mtume صلى الله عليه وسلم akasema:

---

[160] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake "Faslu ya Fadhila za Qur'ani. Mlango wa fadhila za "**قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَد** " (5012). Na Muslimu katika "sahihi yake "Faslu ya Swala ya Wasafiri na kupunguza kwake (812). Na hili ni tamko la Bukhari. Kadhalika, Hadithi hii ameinukuu Muslimu kupitia kwa Abuu Huraira رضي الله عنه na tamko ni la kwake. Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم amesema: **"احشدوا فإني سأقرأ عليكم ثلث القرآن"** " *Kusanyikeni hakika mimi nitawasomea theluthi ya Qur'ani*" Wakakusanyika waliokusanyika, baadhi yao, Mtume صلى الله عليه وسلم akatoka, akasoma: **"**قُل هُوَ اللَّهُ أَحَد". Kisha akaingia, tukasema kuambiana sisi kwa sisi: 'Huenda ikawa hii ni habari iliyokuja kutoka mbinguni, hilo ndio ambalo limemuingiza. Kisha Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم akatoka na kusema :

**"إنيْ قُلتُ لكمْ سأقْرَأ عليكم ثلث الْقرآن ألا إنها تعدل ثلث القرآن "**

*"Hakika mimi niliwaambia kuwa nitawasomea theluthi ya Qur'ani, tanabahini hakika Sura hiyo inalingana na theluthi moja ya Qur;ani"*

"حُبُّكَ إِيَّاهَا أَدْخَلَكَ الجنة"

*"Kuipenda kwako Sura hiyo kutakuingiza peponi."*[161]

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 4 | وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ | "*Yeye Hana Anayeshabihiana Naye wala kulingana Naye, Hafanani na kiumbe chochote.*" (Hadithi ni Hasani, imenukuliwa na At-Tirmidhi") (3364). |

[161] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake "Faslu ya Adhana, Mlango wa kukusanya baina ya Sura mbili katika Rakaa moja" (774). Na ndani yake kuna Kisa.

## Sura ya Al-Falaq

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya Al-Fiili. Idadi ya Aya zake ni 5.

### Yaliyojiri katika Ubora wa Sura Mbili za Kujikinga

Hadithi iliyopokewa na Uqba bin Amir رضي الله عنه amesema: Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم, amesema:

**"ألـم تر آيات أنزلت الليلة لم ير مثلهن قَطّ "( قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ) ( قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ)**

*"Hivi hujaona Aya zilizoteremshwa usiku, hazina mithili yake kabisa, nazo zipo katika Sura ya Al-Falaqi na Sura ya An-Naasi"*[162]

Hadithi iliyonukuliwa na Aisha رضي الله عنها kwamba Mtume wa Allah صلى الله عليه وسلم, alikuwa akiumwa hujisomea mwenyewe Sura mbili za Kujikinga, yaani Sura ya Al-Falaqi na Sura ya An-Naasi. Maradhi yake yalipomzidia, mimi ndiye niliyekuwa nikimsomea na kupulizia kwa mkono hali ya kutaraji baraka zake."[163]

### Madhumuni ya Sura

Sura inamfundisha Mtume صلى الله عليه وسلم matamko ya kutaka kinga kwa Allah تعالى na shari ya kila kiumbe kiovu kinachotakiwa kujikinga nacho. Na hakika imethibiti kwamba Mtume صلى الله عليه وسلم alikuwa akijikinga kupitia Sura hizi na zinazofanana na hizi, na huwaamuru Maswahaba kuzisoma. Hivyo basi, kuzisoma Sura hizi kwa ajili ya kutaka hifadhi na kinga kwa Allah تعالى ikawa ni katika kawaida na Sunna kwa Waislamu.

---

[162] Hadithi ameinukuu Muslimu katika "Sahihi yake "Faslu ya Swala ya Msafiri na kupunguza kwake (814).

[163] Hadithi ameinukuu Bukhari katika "Sahihi yake" Faslu ya fadhila ya Qur'ani. Mlango wa Fadhila ya Sura mbili za kujikinga (5016). Na Muslimu katika "Sahihi yake "Faslu ya Salamu" (2192)

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 1 | أَعُوذُ | Ninajilinda na kujikinga na shari |
| 2 | 1 | الْفَلَقِ | Mapambazuko ya asubuhi. |
| 3 | 3 | غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ | Giza la usiku pindi liingiapo. Mwezi {unapokuwa katika kipindi cha giza} |
| 4 | 4 | النَّفَّاثَاتِ | Wachawi wanawake wanaopulizia mafundo mafundoni. |

## Sura ya An-Naasi

Sura hii imeshuka Makka baada ya kushuka Sura ya *Al-Falaq*. Idadi ya Aya zake ni 6 kwa mujibu wa Wanazuoni wa Kufa.

**Madhumuni ya Sura**

Sura inatoa muongozo kwa Mtume صلى الله عليه وسلم, ajikinge kwa Allah تعالى Mola Wake Mlezi kutokana na shari ya wasiwasi ambao unaweza kuharibu amali yake na huharibu muongozo wa watu, na hupenya katika nafsi za watu kuchukia wito wake, na kusalitiwa na wasiwasi wa mwenye kutia wasiwasi juu yake. Na hufaatia hilo, Sura kuwafunza Waislamu kutaka kinga na hifadhi kupitia sura hiyo. Hivyo kujikinga huku inakuwa ni hadhi kwao ili kukabiliana na kuingia katika wasiwasi, na kupitia Sura hiyo kunapatikana amani, kulingana na daraja za watu katika kujikurubisha kwa Allah تعالى.

**Baadhi ya Ubainifu wa Misamiati ya Maneno katika Sura**

| No | Namba ya Aya | Neno | Maana Yake |
|---|---|---|---|
| 1 | 3 | إِلَٰهِ النَّاسِ | Muabudiwa wa watu |
| 2 | 4 | الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ | Wasiwasi wa shetani mwenye kurejea nyuma, aliyeegemezwa kwa Mwanadamu, pindi anapomtaja Allah تعالى shetani hurejea nyuma na kujificha. Na pindi mwanadamu |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | anapoghafilika humtia waswasi. |
| 3 | 6 | مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ | Ambaye hutia wasiwasi katika nyoyo za watu, ambaye ni miongoni mwa mashetani wanadamu na majini. |

**Hitimisho**

Tunamuomba Allah تعالى mwisho mzuri.

Fikira hii ilianza wakati wa kufundisha kwangu Qur'ani tukufu, tokea mwaka 1416 Hijria, tulianza na Kisimamo cha lazima katika usomaji Qur'ani, kisha sababu ya kushuka kwa Aya na ufutaji wa Hukumu na kisha kuletwa Hukumu nyingine." *Annasikh wal Mansukh"*…..n.k.

Na katika Kitabu hiki tumetoa juhudi zetu, kama tumepatia basi ni kutokana na Allah تعالى, na kama kutakuwa na kosa basi ni kutokana na sisi na shetani, na Allah تعالى na Mtume wake صلى الله عليه وسلم hawahusiki kabisa na hilo. Na yeyote atakayekuta dosari basi na atuandikie na kutuzindua kosa hilo. Na yeyote atakayefaidika na chochote katika Kitabu basi asitusahau katika kutuombea dua.

Yafahamuni haya na Allah تعالى Ndiye Mjuzi Zaidi. Na mwisho wa wito wetu, ni kumshukuru Allah تعالى Mola Mlezi wa viumbe wote.

## Marejeo ya Vitabu


1. Qur'ani Tukufu.
2. *Al-Itqaanu Fii Uluumi Al-Qur'ani* - cha Abuu Fadhli Jalaluddini Abdurrahmani bin Abubakar Assuyutwi. Msambazaji ni Majma'a Al-Maliki Fahdi - Saudi Arabia - chapisho la mwanzo.
3. Al-A'alaamu - cha Khairddin bin Mahmud bin Ali bin Farisi, Azzarkali Addamashki (Aliyekufa mwaka 1396 Hijria). Msambazaji: Daar Al-Ilmi, chapisho la 15/May/2002.
4. Aghraadh As-Suwar Fii Tafsiir At-Tahriri wat-Tanwiir-cha Muhammad At-Twahir bin Ashuraa. Alikisimamia Dk: Muhammad bin Ibrahim Hamdi. Msambazaji ni Dar bin Khuzaima. Saudi Arabia - Riadhi. Chapisho la mwaka 1428 Hijria.
5. Al-Burhani Fii Uluum Al-Qur'ani - cha Muhammad bin Bahdir bin Abdillahi Azzarkashi Abuu Abdillahi. Msambazaji. Dar Al-Maarifa. Bairuti, mwaka 1391. Tahakiki: Muhammad Abuu Fadhli Ibrahim.
6. Bayaanu Mufradaat Al-Qur'ani Al-Kariim Min Tafsiir bin Kathiir - Cha Ali bin Mustafa Khalluf. Msambazaji: Taasisi ya Al-Juraisi - Saudi Arabia – Riadh - Chapisho la mwanzo, mwaka 1431 Hijria.
7. At-Tibyaan Fii Aqsaam Al-Qur'an - Cha Muhammad bin Abubakar bin Ayoub bin Sa'ad Shamsiddin ibin Qayyim Al-Jawziyya. (Aliyekufa mwaka 751 Hijria). Tahkiki: Muhammed bin Hamid Al-Faqi. Msambazaji Dar Al-Maarifa - Lebanon.
8. Tafsiir Qur'ani Al-Adhiim - Cha Abuu Al-Fidaai Ismail bin Umar bin Kathir Al-Qurashi al-Basri kisha Ad-Damashqi. (Aliyekufa mwaka 774 Hijria). Tahakiki: Sami bin Muhammad Salama. Msambazaji: Dar Ati Tiyyiba, chapisho la pili mwaka 1420 Hijria .
9. Jaamii Al-Bayaan Fii Ta'awiil Al-Qur'ani - Cha Muhammad bin Jariri bin Yazid bin Kathiir bin Ghalib Al-Amali. Abuu Jaffar At-Twabari (Aliyefariki mwaka: 279 Hijria). Tahakiki: Ahmad Muhammad Shakir. Msambazaji: Tasisi ya Arrisala. Chapa ya Kwanza mwaka 1420 Hijria.
10. Al-Jamii Al-Kabirr - Sunan At-Tirmidhi - Cha Muhammad bin Isa bin Sawra bin Musa bin Ad-Dhahak, At-Tirmidhi, Abuu Isa. (Aliyekufa mwaka 279 Hijria). Tahakiki: Bashar Awadi Maarufu. Msambazaji: Dar Al-Gharb Al-Islami - Bairuti mwaka 1998 Miladi.

11. Al-Jamii Al-Musnadi As-Swahihi Al-Mukhtaswar Min Umuur Rasulillahi Wasunanuh wa Ayyaamuh - Swahih Al-Bukhar: Muhammad bin Ismail Abuu Abdillah Bukhar Al-Jaafi.Tahakiki: Muhammad Zuhair bin Nasir. Msambazaji: Dar Tawqu An –Najaat - Chapa ya Kwanza mwaka 1422 Hijria.

12. As-Siraaj Fii Bayaan Ghariib Al-Qur'ani - Cha Muhammad bin Abdul Azizi Al-Khudhair. Msambazaji: Kursiy Al - Qur'ani Al-Qarim wa Uluumi - Chuo Kikuu cha Mfalme Saudi. Chapa ya tatu - Mwaka 1438 Hijria.

13. Silsilah Al-Hadithi As-Swahiha (*As-Silsilah As-Swahiha*) - cha Muhammad Nasiruddin Al – Albani (Aliyefariki Mwaka 1420 Hijria).

14. Silsilah Al-Hadithi Ad-Dhaifa (*As-Silsilah Ad-Dhaifa*) - cha Muhammad Nasiruddin Al –Albani (Aliyefariki Mwaka 1420 Hijria).

15. Sunan Abii Daudi - cha Abuu Daudi Sulaiman Al-Ash'athi bin Is'haq bin Bashiir bin Shaddad bin Amri Al-Azdi At-Tijstani (Aliyefariki mwaka 275). Tahakiki: Shuaib Al –Arnautwi - Muhammad Kamil. Msambazaji Dar Ar-Risala Al-Alamiyya - chapa ya Kwanza 1430 Hijria.

16. Siyar A'alaam An-Nubalaa - cha Shamsuddin Abuu Abdillah Muhammad bin Ahmad bin Uthmani bin Qaymazi Ad-Dhahabi (Aliyefariki mwaka 748 Hijria). Tahakiki: Kundi la wahakiki chini ya usimamizi wa Sheikh Shuaib Al-Arnautwi - Msambazaji: Muasasa Ar-Risaalah - Chapa ya tatu - mwaka 1405 Hijria.

17. Shadharaatu Ad-Dhahab Fii Akhabaar Min Dhahabi - cha Abdulhai bin Ahmad bin Muhammad ibin Al-Imaadi Al-Akari Al-Hanabali Abuu Al-Falaahi (Aliyekufa 1089 Hijria). Tahakiki: Mahmud Al-Arnautwi. Msambazaji wake: Dar bin Kathir, Dumascus -Bairuti - chapa ya Kwanza 1406 Hijria sawa na 1986 Miladia.

18. Sahihi Ibin Khuzaima - cha Abubakar bin Is-hak bin Khuzaima bin Al-Mughira bin Swalehe bin Bakar As-Sulami An-Nisaburi (Aliyefariki mwaka 311 Hijria ). Tahakiki: Dk. Muhammad Mustafa Al-Adh'ami. Msambazaji: Al-Maktab Al-Islami - chapa ya 3 mwaka 1424 Hijria.

19. As-Swahihi Min Asbabi An-Nuzuul - cha Isaam bin Abdul Muhsini Al-Humaydani.

20. Twabaqaat Al-Fuqahaa - cha Abuu Is-Haq Ibrahiim bin Ali As-Shirazi (Aliyefariki mwaka 476 Hijria). Tahakiki: Muhammad bin Mukrim bin Mandhuur (Aliyekufa Mwaka 711 Hijria) Tahakiki: Ihsan Abbasi. Msambazi: Dar Ar-Raid Al-Arab - Bairuti, Lebanon. Chapa ya Kwanza mwaka 1970 Miladia.

21. Fat'hu Arrahman Fii Taysir Turuq Hafswi bin Suleiman - cha Abuu Abdurrahmani Ridhaa Darwishi wa Abuu Sahli Samih bin Ahmad bin Muhammad. Msambazaji: Muasasa Qurtuba - Kisiwa cha mji wa Spain (Al - Andulus).

22. Al-Faraaid Al-Hisaan Fii Adi A'ay Al - Qur'ani - Cha Abdulfattah bin Abdulghina bin Muhammad Al-Qadhi(Aliyefariki mwaka 1403 Hijria ). Msambazaji: Maktab Dar Al-Madinat Al-Munawarra, chapa ya Kwanza mwaka 1404 Hijria

23. Al-Kafii Fii Fiqhi Al-Imam Ahmad - cha Abu Muhammad Muwafaqddini Abdillahi bin Ahmad bin Muhammad bin Qudama Al-Jamaili Al-Maqdisi kisha Ad-Damashki Al-Hanbali aliyekuwa Mashuhuri kwa jina la bin Qudama Al-Maqdisi (Aliyefariki mwaka 620 Hijria) Msambazaji: Dar Al-Kutub Al-Ilmiyya, Chapa ya Kwanza Mwaka 1414 Hijria.

24. Al-Musaaidi Lihfdhi Al-Qur'ani Al-Qariim - cha Muhammadi Habibullahi as-Shinqitwi.

25. Musnadi Abii Daudi At-Twayaalisi - cha Suleimani bin Daudi bin Al-Jaruud (Aliyekufa mwaka 204 Hijria) Tahakiki: Dk Muhammad bin Abdul Muhsini Ati Turki kwa kusaidiana na Kituo cha utafiti na Masomo ya Kiislamu na Lugha ya Kiarabu cha Dar Hijri.Chapa ya kwanza mwaka 1419 Hijria.

26. Musnad Al-Imamu Ahmad bin Hanbali - cha Ahmad bin Hanbali.Tahakiki: Shuaib Al -Arnautwi na wengine. Msambazaji: Muasas Ar-Risaala, Chapa ya pili mwaka 1420 Hijria.

27. Al-Musnad As-Swahihi Al-Mukhtaswar Binaqli Al-Adli An Al-Adli Ilaa Rasulillahi - Cha Muslim bin Al-Hajjaj Abuu Hasan Al-Qushair An-Nisaaburi (Aliyefariki Mwaka 261 Hijria) Tahkiki: Muhammad Fuaad Abdubaqi. Msambazaji: Dar Ihyaa At-Turaathi Al-Arabi-Bairuti.

28. Mus’haf Al-Madina An-Nabawiya. Msambazaji: Maj’maa Al-Maliki Fahdi.

*29.* Mandhumat As-Suyuti Fii Al-Ayaati Al-Mansukha – sherehe ya mwanazuoni Muhammad Al-Amiin As-Shinqitwi.

*30.* Al-Waqfu Allazim Fii Al-Qur’ani Al-Kariim - cha Mahmud Zain Al-Abidiin Muhammad. Msambazaji: Maktab Dar Al-Fajr Al-Islamiyya, chapa ya mwaka 1419 Hijria.